**Түшмэлийн үхэл**

Нэгэн сайхан үдэш аж ахуйн төдийлэн хээнцэр биш түшмэл Иван Дмитрыч Червяков зөөлөн сандлуудын хоёрдугаар эгнээнд сууж “Корневилийн хонх” бүжигт дуурийг үзэж байхдаа дээд зэргийн жаргал эдэлж суулаа. Гэтэл гэнэт… Өгүүллэгт энэ “ гэтэл гэнэт” их олон гардаг юм. Амьдрал тийм гэнэтийн явдлаар дүүрэн байдаг болохоор зохиогчийн зөв юм. Гэтэл гэнэт, түүний царай үрчийж нүд цагаанаар эргэлдэн амьсгал нь зогсчихжээ… Тэрээр дурангаас нүдээ салган бөхийгээд… найтааж орхилоо… Найтаахыг хаана ч, хэзээ ч зэмлэдэггүй юм. Хөдөөний эрчүүд, цагдаагийн дарга, заримдаа нууц зөвлөгч ч найтаадаг шүү дээ. Хүн бүр найтаадаг. Червяков их ч сандарсангүй, нусны алчуураар арчаад, ёс мэдэх хүний хувьд ингэж найтаалгахдаа хэн нэгэн хүний тавыг алдагдуулаагүй байгаадаа гэж эргэн тойрноо харлаа. Түүнийг зам харилцааны яаманд албан хааж буй чөлөөнд байгаа генерал Бризжалов болохыг Червяков таньжээ.

“Би шүлсээ үсэргэчихэж дээ. Миний дарга ч биш, хамаагүй хүн, тэгэхдээ л эвгүй юм даа. Уучлал гуйх хэрэгтэй” гэж Червяков боджээ.

Червяков ханиалган, бүх биеэрээ урагш тонгойн генералын чихэнд,

-Эрхэм минь, уучлаарай. Би тан руу шүлс үсэргэчихлээ… Санамсаргүй л… гэж шивнэлээ.

-Зүгээр, зүгээр…

-Бурханы ивээлээр уучлаарай. Би чинь… Би тэгэх гэж бодоогүй юм.

-Та сууж үзээч. Намайг юм үзүүлээч.

Червяков сандран тэвдэж мулгуу байдлаар инээмсэглэснээ тайз руу харж эхлэв. Тэрээ харж байгаа хир нь урьдын жаргал алга болжээ. Тэгээд түүний сэтгэлийн зовиур шаналгаж эхэллээ. Завсарлагаагаар тэр түшмэл Бризжалов руу ойртон очиж дэргэдүүр нь жаахан явснаа ноомой зангаа дарж,

-Эрхэм минь, би тан руу шүлс үсэргэсэн… Уучилж үзээч…Би… Би тэгж… гэж бувтнавал,

-Болиоч…Би бүр мартчихсан байхад та түүнийг яриад байх юм гэж генерал хэлээд доод уруулаа тэсвэр алдсан шинжтэй хөдөлгөв. Червяков генерал руу сэжиглэн харснаа, “Мартсан гэх, гэтэл нүдэнд нь ёжтой байдал илэрч байдаг. Ярих ч дургүй байна. Би ер нь, тэгэх гээгүй юм… Энэ чинь байгалийн ёс юм гэдгийг учирлах хэрэгтэй байна. Тэгэхгүй бол намайг нулимах гэсэн гэж бодно. Одоо тэгж бодохгүй ч, хожим тэгж бодно” гэж боджээ.

-Червяков гэртээ ирээд ёс алдсан тухайгаа яривал авгай нь болсон явдалд дэндүү хөнгөмсөг хандах шиг болжээ. Авгай нь эхлээд айснаа “хамаагүй” хүн гэдгийг мэдээд тайвширчээ.

-Ямар ч атугай чи очиж уучлал эр. Чамайг олны дунд биеэ авч явж чаддаггүй хүн гэж бодно гэж авгай нь хэлжээ.

-За тэр биш үү. Би уучлал гуйхад тэр их хачин байсан юм… Нэг ч аятай үг хэлээгүй. Тэгээд ч юм ярих зав байгаагүй.

Маргааш нь Червяков ёслолын шинэ хувцасаа өмсөн үсээ засуулаад Бризжаловт учирлахаар явжээ…

Генералын хүлээн авах өрөөнд ороод хүн олонтой байгааг Червяков үзлээ… Хүмүүс хүлээж авах завсар өргөдөл хүлээж авахаар генералыг гарч ирэхэд Червяков түүнийг бас харлаа. Хэд хэдэн хүнээс генерал юм асуугаад Червяков руу харахад түшмэл::

-Эрхэм та, хэрэв санаж байгаа бол өчигдөр “Аркадия” театрт би найтаачихсан… тэгээд санаандгүй шүлсээ үсэргэчихсэн… Ууч… гэж илтгэж эхлэхэд,

-Тийм дэмий юм… Бурхан ивээг гэж генерал хэлээд –Танд юу хэрэгтэй вэ? гэж дараачийн хүнээс асуужээ.

“Ярих дургүй байгаа болохоор уурласан байх нь… Үгүй, үүнийг ингээд орхиж болохгүй…Би түүнд учирлая” гэж Червяков боджээ.

Генерал сүүлчийн хүнтэй уулзаж дуусаад дотоод өрөөлүүгээ чиглэхэд Червяков түүний хойноос даган,

-Эрхэм минь, хэрэв би эрхэм таныг цочоосон аваас зөвхөн гэмших зүйл мөн гэж хэлэх байна…Санаандгүй юм болсныг болгоогооч гэж бувтнахад генералын царай ярвайж гараа савчаад,

-Та зүгээр дооглож байх шив гэж хэлээд хаалганы цаагуур далд оржээ.

“Юунд инээж дооглох билээ. Түүнд чинь инээж шоолох юу ч байгаагүй. Генерал учрыг нь ухаарахгүй нь. Ингэхлээр би энэ бардам гайхлаас дахиад уучлал эрэхгүй. Чөтгөр аваг. Харин түүнд захидал бичье. Явахаа больё” гэж Червяков бодлоо.

Червяков харьж явахдаа ингэж боджээ. Тэрээр генералд захидал бичсэнгүй. Бодож бодож юу гэж бичихээ мэдсэнгүй. Тэгээд маргааш нь өөрөө очиж учирлах болжээ.

-Би өчигдөр ирж таны тайван байдлыг алдагдуулжээ, эрхэм минь гэж генералыг өөдөөс нь асуух байдлаар харахад Червяков хэлээд – Таны болгоосон шиг би шоолж дооглох гээгүй юм. Найтаалгахдаа шүлс үсэргэсэнд уучлал гуйх гэсэн болохоос инээж шоолох гэж бодоогүй юм. Би инээж дооглож зүрхлэх үү дээ? Хэрэв би инээж даажигнах юм бол албаны хүнийг хүндэтгэх ёс алга болох билээ гэж бувтналаа.

Чичирч хөхөлбөр болсон генерал,

-Тонил! гэж хашгирав.

-Юу? гэж айсандаа бахардсан Червяков шивнэн хэллээ.

-Тонил!  гэж генерал хөлөө дэвсэн байж давтан хашгирав

Червяковын гэдсэн дотор ямар нэгэн юм тасрах шиг боллоо. Тэрээр юу ч үл үзэн, юуг ч үл харан хаалга руу чиглэн гарч... Тэрээр өөрөө мэдэлгүй гэртээ ирээд ёслолын хувцасаа тайлсан ч үгүй, буйдан сандал дээр хэвтээд ... үхжээ.

**Бүдүүн нарийн хоёр**

Николаевын төмөр замын буудал дээр хоёр найз уулзсаны нэг нь бүдүүн, нөгөө нь нарийхан ажээ. Бүдүүн нь дөнгөж сая буудлын газар хооллосон учир уруул нь тос болж боловсорч гүйцсэн интоор адил гялалзана. Түүнээс херес, флердоранжийн үнэр ханхална. Нарийхан нь дөнгөж сая галт тэрэгнээс буугаад чемодан ваадантай бас хатуу цаасан хайрцагтай юм үүрчээ. Түүнээс гахайн утсан мах, кофе цайны шаар үнэртэнэ. Түүний ард урт эрүүтэй, туранхай авгай харагдах нь түүний эхнэр, бас гимназийн өндөр сурагч нүдээ онийлгож харагдах нь түүний хүү ажээ.

-Порфирий!  Чи чинь? Хонгор минь, Хичнээн ч жил уулзаагүй билээ! Гэж бүдүүн нь нарийхнаа харж дуу алдав.

-Та минь! Миша Багын найз минь хаанаас гараад ирэв ээ гэж нарийхан нь гайхав.

Найзууд гурвантаа үнсэлдэж нулимс дүүрсэн нүдээр бие биеэ харцгаав. Хоёулаа бахдан гайхсан байв. Үнсэлдсэний дараа нарийн нь,

-Хайрт найз минь санаадгүй еэ Мөн сониноо, Үгүй наашаа сайн хараач, урьдын адил гялалзаж явах шив, өнөөх л дэгжин ганган хэвээрээ, бурхан минь, за тэгээд баяжаа биз, гэрлэсэн биз дээ? Би ч харж байгаа биз, гэрлэсэн… За, энэ миний эхнэр  Луйза, Ванценбах нутгийн хүн… лютерийн шүтлэгтэй… Энэ бол миний хүү Нафанаил, гуравдугаар ангийн сурагч Нафаня, энэ миний багын найз, гимназид хамт суралцаж байсан юм гэж хэлэв.

Нафанаил бага зэрэг бодоод малгайгаа авав.

-Гимназид хамт суралцаж байсан юм., гээд нарийхан нь үгээ үргэлжлүүлэн -чамайг юу гэж хочилдог байлаа, санана уу? Сангийн ном янжуурын галаар түлсний учир Герострат гэж, намайг ховчдуу болохоор Эфиальт гэж хочилдогсон. Хо-хо… хүүхэд байжээ.. , бүү ай, Нафаня, түүнд жаал ойрт… энэ миний эхнэр Ванценбах нутгийн хүн… Лютерийн шүтлэгтэй.

Нафанаил бага зэрэг бодоод эцгийнхээ ард нуугдав.

-Ямаршуу амьдарч байна, найз минь. Алба хааж байна уу, хаагаад дууссан уу гэж бүдүүн нь асууж найзыгаа баяр хөөр болон харав.

-Алба хааж байна, эрхэм минь. Хоёр жил коллегийн ассесорын алба хааж Станиславын одон авсан. Цалин бага л даа… за тэрч яахав, эхнэр маань хөгжмийн хичээл заадаг, би хувиараа тамхины хайрцаг модоор хийдэг. Сайхан хайрцаг, ширхэгийг нь рублиэр зардаг юм. Хэрэв хэн нэгэн хүн арав юмуу илүүг авбал, мэдэж байгаа биз дээ, хямдхан өгнө. цаж ийгээд болж л байна. Яаманд алба хааж байсан. Одоо мөн газрынхаа харъяа энд ажиллахаар болсон юм. Энд ажиллана даа. За чи ямаршуу байна, дөрөв, тавдугаар зэргийн тушаалын албанд биз?

-Үгүй эрхэм минь, арай дээгүүр тавь. Би одоо нууц зөвлөгчийн алба хааж байна…. Хоёр одонтой гэж бүдүүн нь хэлэв.

Нарийхний царай гэнэт цайж, хөдөлгөөнгүй болсон боловч удсан ч үгүй инээмсэглэлээр дүүрэв Түүний царай, нүднээс оч бадрах мэт байв. Өөрөө ч бөгтийж, дүнсийв… Түүний чемодан, боодолтой юм, хайрцаг нь ч атугай атирчих шиг болов… Эхнэрийн нь урт эрүү улам сунах шиг. Нафанаиал номхон зогсож бүх товчоо товчлов.

-Би эрхэм дээдэс минь… Тун аятайхан байна, Багын найз гэж хэлж болох хүн гэнэт ийм өндөр тушаалтай болох гэж, хи-хи-хи

-За боль, юунд ийм янзаар ярина вэ? Чи бид хоёр багын найзууд атал ингэж хэргэм зэрэг хүндэтгэх нь юу вэ? Гэж бүдүүн нь ярвайв.

-Авөрч өршөө… яалаа гэж… эрхэм дээдэс таны агуу сэтгэлийн их анхаарал бол…амь оруулах ундаа мэт… энэ бол, эрхэм дээдэс минь, миний хүү Нафанаил… эхнэр Луиза, Лютерийн шүтлэгтэй гэж хэлж болно.

Бүдүүн нь хариу хэлэх гэтэл нарийхний нүүрэнд амтархал, бишрэл, хүндэтгэл илэрхий байхад нууц зөвлөгчийн бөөлжис цутгах шиг болов. Тэгээд нарийхнаас нүүр буруулж, салах ёс гүйцэтгэхээр гар сарвайжээ.

Нарийхан нь гурван хуруугий нь атгаж бүх биеэрээ мэхийж хятад хүн шиг хийхийлэв. Эхнэр нь инээмсэглэв. Нафанаил хөлөө тов хийлгэсэнд малгай нь уналаа. Гурвуулаа гайхсан байв.

**Хамелеон**

Цагдаагийн хянагч түшмэл Очумелов шинэ шинела өмсөөд гартаа боодолтой юм барьж хотын зээлийн чөлөөгөөр явж байна. Түүний хойноос шар царайтай цагдаа хурааж авсан морин хадаар дүүргэсэн сагс барьж дагалдана. Орчинд чимээ аниргүй… зээлд нэгч хүн үл үзэгдэн нээлттэй байгаа мухлаг, ундааны газруудын үүд өлсгөлөн араатны ам шиг аймшигтай ангайлдан байна. Үүний хажуугаар гуйранч нар ч эс үзэгдэнэ. Очумелов гэнэт сонсвол бузар золиг, тэгж хаздаг буюу бариарай, бариарай. Одоо хүнийг зуух гэдэг хориотой биш үү? Гэж бархирах чимээ гарав. Тэгтэл нохой гасална.

Очумелов эргэж харвал худалдаачин Пичугиний түлээний пингээс доголон нохой гэдрэг харан харан зугтаж явах ба түүний хойноос дотоод ханжаарын товчийг задгай тавьсан, цардмал даавуу цамцтай хүн хөөж явна. Тэр хүн нохойг гүйцэж бөхийн түүний хойт хоёр хөлөөс шүүрэн баримагц газар уналаа. Нохой дахин гасалж “Битгий тавь” гэх чимээ  сонсогдоно. Мухлагуудаас нойрмог байдалтай хүмүүс гарцгааж, газраас гэнэт ургах мэт олон хүн түлээний пингийн дэргэд төдхөн цугларав.

-Эрхэм түшмэлээ энэ бузар явдлыг харав уу?. Гэж цагдаа хэлбэл Очумелов зүүн тийш хагас эргэж цугларсан хүмүүсийн зүг алхав. Очиж үзвэл пингийн үүдний дэргэд ханжаараа задгай тавьсан мөнөөхөн хүн баруун гараа дээр өргөж цустай хуруугаа олонд үзүүлнэ. Түүний хагас согтуу нүүрт арьсыг нь хуулна гэж занах байдал илэрч дээр өргөсөн хуруу нь ялалтын далбаа шиг үзэгдэнэ. Очумелов түүнийг ажиглавал алтны дархан Хрюкин мөн. Олны дунд будлиан гаргасан, ууц дээгүүр шар толботой, шөвгөр хоншоортой цагаан гөлөг нохой урд хөлөө алцайлган газар тулгуурдаад цогнойн сууж бүх бие нь дагжин чичирч байв. Түүний нулимс нүдэнд айж гашуудсан шинж илэрнэ.

Очумелов олны дунд зүсэж ороод,

-Ямар юм болов? Чиний хурууг яасан бэ? Хэн юу гэж бархирав? … гэж асуувал,

-Эрхэм түшмэлээ, би хэнд ч халдсангүй. Энгийн явж байтал гэж Хрюкин алгандаа ханиан эхэлж үргэлжлүүлэн хэлсэн нь Митрий Митричтэй түлээний тухай ярьж явтал гэнэт энэ муу гайхал учиргүй дайраад хуруу хазав… Та намайг өршөөж үз. Би ажил хийдэг хүн, жижиг ажил оролдоно. Би энэ хуруугаа долоо хоног хөдөлгөхгүй болох тул тэр алдагдлыг надад төлж өгвөл зохино. Эрхэм түшмэл хянана уу? Нохой бүр зуумхай бол ертөнцөд амьдрах аргагүй. Ийм улингаас зовлон хүлээх хууль байна уу? Гэв.

Очумелов хам гэж ширүүн ханиаж хөмсгөө хөдөлгөн ширүүнээр хэлэх нь:

-За мэдлээ. Хэний нохой вэ? Би үүнийг зүгээр орхихгүй. Нохойгоо сул тэнүүлбэл юу болохыг би та нарт үзүүлье. Би үүнийг ингээд зүгээр орхихгүй, тогтоол дүрмийг хайхрахгүй ийм эрхмүүдийг анхааралдаа авах цаг болсон шүү. Нэг сайн торгоод авбал нохой, зайгуул малаа дэмий тэнүүлбэл юу болохын учрыг ийм жигшилтэй этгээд сая мэдэх болно. Чамайг даа…

-Елдырин!! Гэж цагдааг дуудаж хэний нохой болохыг мэдэж тогтоол бич! Тэгээд энэ нохойг үгүй хийх хэрэгтэй. Битгий хойшлуул. Энэ галзуу нохой ч байж магадгүй… Хэний нохой вэ? Гэж асуувал олны дундаас нэг хүн хэллээ.

-Энэ генерал Жигаловын нохой бололтой.Цагдаагийн хянагч хэлэх нь:

-Генерал Жигаловын нохой юу?гэв. Елдырин чи миний пальтог тайлж ав. Ямар халуун юм бэ? Мөлхөө бороо орох бололтой. Гагцхан би нэг зүйлийн учрыг олохгүй байна гэж Очумелов Хрюкинийг харж хэлэх нь: Энэ нохой яагаад чамайг зууж чадсан юм бэ?Энэ чиний хуруунд хүрч хазсан гэж үү? Нохой ийм жаахан , чи ийм том эр, чи гараа лав хадаасанд ураад, дараа нь худал хэлье гэж санаанд чинь орсон биз. Чи бол… та нарыг мэдэхгүй биш, шуламнуудын занг мэдэж байна гэтэл:

-Эрхэм түшмэл ээ, хүн инээлгэхийн тул энэ чинь тамхины гал нохойн хамарт хүргэтэл тэр гөлөг тэнэг биш тул хазсан бизээ. Эрхэм түшмэлээ, энэ алиа хүн шүү.

-Хялар гайхал чи битгий худал хэл! Харсангүй байтал худал юунд хэлнэ? Эрхэм түшмэл минь, та ухаантай хүн тул хэн худал хэлж байгаа, хэн тэнгэрийн өмнө шударгаар үнэн үг хэлж байгааг мэднэ. Хэрэв би худал хэлсэн бол эвлэрүүлэгч шүүх учрыг олог. Хууль дүрэм байна. Одоо бүгдээрээ адил эрхтэй. Миний ах цагдаагийн газар ажилтай. Хэрэв мэдье гэвэл:

-Битгий номчирхоод бай!

-Үгүй энэ чинь генералын нохой биш. Генералынд ийм муу нохой байхгүй. Тэднийд голцуу оройдог нохoд байдаг сан гэж цагдаа их бодомгой байдлаар хэллээ.

-Чи лав мэдэж байна уу?

-Лав эрхэм түшмэл ээ?

-Би өөрөө мэдэж байна. Генералынд цөм сайн үүлдрийн үнэтэй нохoд байдаг, гэтэл энэ бол өөдгүй амьтан, үс үгүй, зүс ч муутай жигшмээр амьтан, ийм нохойн оронцгийг ямар хүн авч байдаг юм бэ? Та нарын ухаан чинь алив? Ийм нохой Петербург, Москва зэргийн их хотод тохиолдвол яах бол? Хуулийн бичиг үзэх ч үгүй тэр дор нь амьсгалгүй болгоно. Хрюкин чи хазуулсан хүн энэ хэргийг битгий орхи! Сургамж үзүүлэх хэрэгтэй, цаг нь болсон.

Цагдаа санаснаа ил гаргаж хэлэх нь:

-Генералын нохой ч байж болох юм даа, хоншоор дээр нь бичээгүй юмыг хэн мэдэх вэ? Саяхан гадаа нь ийм нохой үзэгдсэн.

Бас олны дундаас нэг дуу сонсогдох нь:

-Магад генералын нохой мөн.

-Елдырин чи, пальтогий минь өмсгө. Салхи сэнгэнээд байх шин, даарч байна. Чи үүнийг генералынд аваачаад асуу. Намайг олоод илгээв, нохойгоо гадагш битгий гаргаж байгаарай гэсэн гэж хэл. Энэ үнэтэй цаатай ч нохой байж болно. Хэрэв энэ гахайнууд,

тамхины галаар тус бүрий нь хайрвал сүйд хийхэд холгүй. Нохой бол эелдэг амьтан, аа чи алиа гайхал гараа буулга!Хуруугаа дэмий гозойлгон харуулах хэрэггүй! Чи өөрөө буруутай.

-Генералын тогооч явж байна. Үүнээс асууя. Ай Прохор, нааш ир . Энэ нохойг үз. Танайх уу?

-Юун дэмий үг вэ? Манайд ийм нохой ер байгаагүй гэхэд Очумелов:

-Олон үг асуух хэрэг огт үгүй, энэ золбин нохой мөн. Удтал ярих хэрэг ч үгүй. Хэрэв золбин нохой гэсэн бол золбин нохой байгаа. Алах хэрэгтэй. Ондоо явдалгүй гэж хэллээ.

Тогооч Прохор үргэлжлүүлэн хэлэх нь :

-Энэ манай нохой биш, манай генералын дүүгийн нохой, тэр саяхан ирсэн юм. Манай генерал ийм тайган нохойд дургүй, харин дүү нь дуртай юм.

-Ээ дүү нь ирсэн юм гэж үү? Владимир Иваныч уу? Гэж Очуумеловасуугаад царай нь тааламж мишээлээр дүүрч -Ээш тэнгэр минь , би мэдсэнгүй. Айлчилж ирсэн үү?

-Айлчилж ирсэн.

-Ээш тэнгэр минь, ахыгаа санаад ирж л дээ. Би мэдсэнгүй! Тэгээд энэ тэдний нохой юу?За сайн хэрэг аваач даа, зүгээр нохой байна. Сэргэлэн, үүний хурууг тавхийтэл хазсан байна. Хээ, хээ, хээ юунд чичрээд байна? Ррр ррр… Уур нь хүрч байна гайхал чамайг…

Прохор тэр нохойг дуудаж дагуулаад түлээний пингээс зайлав. Цугларсан хүмүүс Хрюкинийг элэглэн инээлдэнэ.

-Байз, сайхан мэдээрэй гэж түүнийг Очумелов занаад шинелиэ өмсөж зээлийн чөлөөгөөр цааш явлаа.

**Бага дарга Дэлсдэг**

-Бага дарга Дэлсдэг, та энэ есдүгээр сарын гуравны өдөр цагдаа жигийн, хошууны ахлагч Аляпов, хөдөөгийн цагдаа Ефимов, гэрчийн этгээд Иванов,Паврилов нарыг бас зургаан тариачныг зодож үг хэлээр доромжлоод дээр дурьдсан албаны гурван хүнийг албан үүргээ гүйцэтгэж байхад нь дарлан доромжилсон хэрэг өдүүлсэн байна. Та өөрийнхөө бурууг хүлээх үү?

Ууртай үрчгэр царайтай бага дарга Дэлсдэг номхон зогсч үг бүрийг таслан командалж байгаа мэтээр өгүүлж хоолойгоо шахаж сөөнгө дуугаар:

-Эвлүүлэх шүүхийн дарга аа! Хуулийн бүх зүйлийг үзвэл, аливаа учрыг харилцагдан тодорхойлогдох явдал гаргана. Гэмтэн би биш ба харин бусад хүмүүс гэж бодогдоно. Энэ хэргийн бүх учир шалтгаан бол тэнгэрийн оронд төрөх болтугай! Нэг үхсэн хүүрийн улмаас бологдсон хэрэг юм. Би гуравны өдөр өөрийн эхнэр Анфисагийн хамт яаралгүй томоо бүхий байдлаар явагдаж байтал, эрэг дээр олон овоорогдож байв. Ямар эрхтэй учиртай болж, энд хүмүүс овоорогдож байгааг би асуув. Юунд овоорогдов?

Ард иргэдийг сүрэглэн овоорогдож явагдана гэж хуульд заагдсан байна уу? Тарцгаагтун! Гэж хашгиралдсан билээ. Гэр гэртээ хоригдог гэж ийш тийш нь түлхэлж хөдөөгийн цагдааг бас тэдний шилэн хүзүү рүү нь ёврон хөө гэж тушаасан гэв.

-Та бол цагдаа ч биш, хошууны ахлагч ч биш мөртөө ардуудыг тараан хөөдөг юү билээ?

-Тэгээд л болдоггүй юм даа! Тэгээд л болдоггүй юм даа гэж тасалгааны тал бүрээс хүн шуугилдаж –Тун ч болдоггүй амьтан шүү. Биднийг амар заяа үзүүлэхгүй, ингээд байдаг юм даа! Бид арван таван жил тэссээр ирлээ. Цэргээс халагдаж ирсэн цагаасаа биднийг тосгоноо хаяж зугтаахад хүргэж байна. Хүн бүгдийг зовоож байдаг амьтан шүү! Гэхэд гэрчийн этгээд ахлагч:

-Тэр яах аргагүй үнэн үг. Бид бүгдээрээ энэ тухай түмэн гомдлоо илэрхийлж байна. Энэ хүнтэй хамт аж төрөн сууж хэрхэвч болохгүй болоод байна. Биднийг эргэл мөргөл хийж явсан ч, ямар нэг найр болсон ч тэр, бэр буулгаж хурим хийсэн ч энэ хүн хангинатал загнаад салдаггүй, журам дэглэмтэй болгоно гэж хүүхдийн чих тас мушгиж авгай хүүхнийг садар самуун гаргана гэж хойноос нь хадам эцэг шиг дагаж салдаггүй… Саяхан дуу дуулж болохгүй, гал гэрэл барьж болохгүй гэж тушааж дуу дуулах хууль байхгүй гэж айлаар эргэж загнан тушааж явсэн гэхэд нь шүүхийн дарга:

-Та түр хүлээж бай. Таны өчиг мэдүүлэх цаг арай болоогүй. Одоо энэ Дэлсдэг мэдүүлж байг, за Дэлсдэг чи өчгөө үргэлжлүүлж мэдүүл! Гэв.

-Жа! Гэж тэр бага дарга сөөнгө хоолойгоор хариулаад: Таны айлдаж байгаагаар үзвэл, иргэдийг тарааж хөөхийг надад хамаагүй гэж байна… Жа тийм гэж бодьё… Хэрүүл шуугиан гарвал яана вэ? Ард иргэд ёс бусын хэрэг өдүүлэхийг зөвшөөрч болох уу? Ард иргэдэд тэгж эрх дураар нь тавих хууль хаа байна вэ? Би л үүнийг хөөж тараахгүй, цээрлүүлэхгүй байсан бол хэн тэгэх юм бэ? Бүх тосгоны дотор зүй ёсыг мэдэх хүн надаас өөр хэн ч алга. Дарга аа, би жирийн хүмүүстэй яаж харьцахыг өөрөө мэднэ. Дарга аа, би бүгдийг ойлгож чадна. Би тосгоны эр биш, би бол бага дарга, халагдсан түгээгч тушаалтай хүн. Варшав хотод цэргийн штабт албатай байгаад, ямар ч эндэгдэлгүй гарсан юм гэдгийн үнэн учрыг үүнд оршихыг анхаарагдана уу. Тэгээд гал командад байгаад өвчний тамиргүй учраас гарч, эрэгтэйчүүдийн сонгодог дэд гимназид хоёр жил хаалгачийн албан хааж төгс ёсыг мэднэ. Хөдөөний эр бол энгийн хүн бөгөөд юуг ч үл ойлгоно. Харин миний үгийг сонсох хэрэгтэй. Учир нь тэд нарт тус болно. Энэ хэргийг ч гэсэн жишээ болгон авч болох юм… Жишээ нь би ард иргэдийг тарааж хөөхийн хамтаар, бас эргийн элсэн дээр усанд живж үхсэн хүний хүүр байхыг үзээд, тэр хүн ямар учраас ингэж хэвтэж байгааг асуусан юм. Энэ нь чухам ямар журам юм бэ? Цагдаа юу харж байгаа юм бэ? Мөн цагдаа ямар

учраас дарга нартаа мэдэгдэхгүй байгаа юм бэ? Гэж би хэлсэн. Сибирт цөлөгдөх гэмт явдал ч байж магадгүй, үгүй бол хүн амины хэрэг ч байж болох юм, гэхэд Жигин цагдаа ямарч анхаарал тавих дадалгүй, харин тамхиа татаж байв. “Танай энд ямар сүрхий зааварчин бий болчихов оо? Хаанаас гараад ирэх нь тэр вэ? Энэ хүний зааваргүйгээр бид юу хийх яахаа мэдэхгүй байгаа юм гэж үү”? гэж миний урьдаас хэлэв. Энд анхаарал тавигдах бишээр чи ийм тэнэг зогсч байвал, мэдэхгүй байна гэж би хэлэв. Тэгэхэд тэр хүн цагдаагийн даргад аль өчигдрийн дуулгасан гэж хэлсэн, юунд цагдаагийн даргад дуулгасан билээ. Бүгд хуулийн ямар зүйлд тэг гэж заагдсан байна. Усанд орж үхсэн ба боож үхсэн ба бусад хэргийг цагдаагийн дарга мэдэж чадах уу? Энэ бол эрүүгийн хэрэг, иргэний хэрэг... гэж би хэлээд энэ хэргийн тухай чи мөрдөн байцаагч ба шүүгч нарт буухиа довтолгож мэдэгдэж хамгийн нэгдүгээрт акт үйлдэж эвлүүлэх, шүүхийн шүүгчид хүргүүлэх хэрэгтэй гэж би хэлсэн. Харин цагдаа үүнийг цөм сонссон ба хөдөөний эрчүүд инээж байсан ба түүнийг дагалдаж бүгд инээцгээж байсан. Дарга аа би жаахан өргөж мэдүүлж болно. Энэ ч инээж байсан, энэ ч инээж байсан бас Жигин ч инээж байв. Та нар юунд шүднүүдээ ярзайлгацгаав? Гэж асуухад харин цагдаа “энэ мэтийн хэрэг эвлэрүүлэх шүүхийн шүүгчид хамаагүй юм” гэжээ. Ийм үгийг сонсоод халуу оргитол уур минь хүрсэн юм. Цагдаа аа! Чи тэгж хэлсэн биз гэж бага дарга Дэлсдэг, Жигин цагдаагийн зүг хандаж асуувал:

-Хэлсэн гэж хариуллаа.

-Чи энгийн хүмүүсийн өмнө “эвлэрүүлэх шүүхийн шүүгчид ийм хэрэг хамаагүй” гэж хэлсэн. Энэ үгийг чинь бүгд санасан, халуу оргитол миний уур хүрсэн, төгс бие айдас хүрсэн, чи тэр үгээ дахиад хэл, дахиад хэл, ийм тийм муу амьтан гэж хэлсэн. Тэрхүү бас л дахин өнөөх үгээ хэлсэн, би түүний өөдөөс ухасхийгээд, чи эвлэрүүлэх шүүхийн ноён шүүгчийг тэгж хэлж яаж болно? Чи цагдаа хүн байтал, засаг төрийн эсрэг зогсох нь уу? Тийм үү? Хэрэв эвлэрүүлэх шүүхийн ноён шүүгч чиний энэ үл итгэгдэх байдлаас болж мужийн улс төрийн цагдаагийн ерөнхий газар чамайг дураа хүрвэл хүргүүлж чадна гэгчийг мэдэх үү? Эвлэрүүлэх шүүхийн ноён шүүгч, ийм улс төрийн ноцтой үгний улмаас чамайг хаана ч хөөж хүргэж чадахыг чи мэдэж байна уу? Гэж би хэлсэн. Гэтэл хошууны ахлагч “эвлэрүүлэх шүүхийн шүүгч нар хэр хэмжээнээсээ илүү эрх байхгүй, тэр хүн аар саар хэрэг шийтгэдэг юм” гэж хэлсэн байсан. Бүгд дуулсан… Тэгэхэд нь чи засаг төрд доромжлох гэж яаж болно? Харин чи надтай ингэж бүү тоглоом хий. Дэндвэл хэрэг биш болно нөхөр минь гэж би хэлсэн. Варшавт буюу эс бол эрэгтэйчүүдийн сонгодог дэд гимназид хаалгач байхдаа ямар нэг үл нийлэлцэх үгийг сонсохын хамт улс төрийн цагдаа байна уу гэж гудамжинд гарч даргаа нааш ирээч гэж хэлээд ийм ийм үг хэлж байна гэж илтгэдэг байсан. Энд тосгонд хэнд хэлэх вэ? Миний уур хүрэв  Одоогийн ард иргэд өөрийн дураар загнаж дуулгавартай биш байдалдаа эрдэж байхад нь би гомдож гараа далайж… нэг их чанга биш боловч зүгээр аяархнаар… дарга танд ийм үгсийг хэлэхгүй байлгахын тулд… гар хүрсэн явдал байна. Хошууны ахлагчийг цагдаа өмгөөлж үг хэлсэн, би уур их хүрч цагдаад ч гар хүрсэн, тэгээд энэ хэрэг мандав. Ноён минь миний уур их хүрэв. Ер нь зодохгүйгээр болохгүй байсан юм шүү. Хэрэв тэнэг хүнийг зодохгүй бол өөртөө нүгэл хураах болно. Хэрэв хэрэг тохиолдвол… Хэрэв ёс дэглэм алдагдвал би аргагүй болно шүү дээ.

-Тэгж яаж болох вэ? Үймээн шуугиан гарвал тэр тухайд нь хариуцан эрхлэх цагдаа, тосгоны ахлагч, хөдөөгийн цагдаа гээд байна шүү дээ гэхэд Дэлсдэг:

-Үгүй ганц цагдаа яаж тэр бүгдийг харгалзах юм бэ. Түүнээс гадна бас миний ухамсарлалыг цагдаагийн ухамсарлал гүйцэж чадахгүй… гэхэд нь шүүгч:

-Танд тэр мэтийн юм хамаагүй гэдгийг та ухаарч үзээч дээ гэжээ.

-Юу гэнээ! Энэ чинь яагаад миний хэрэг биш байдаг юм бэ? Мөн л сонин хэрэг байна даа… Хүмүүс ёс бус хэрэг өдүүлж байхад, миний хэрэг биш гэнээ. Тэднийг би магтах хэрэгтэй юм уу? Би тэднийг дуу дуулахыг хориглосон… гэж тэд бас танд гомдол мэдүүлж байна. Дуунд ямар сайхан юм байна вэ? Тэд ажил хийхийн оронд дуу дуулж байна. Гэтэл бас үдшийн харанхуйд гэрэлтэй суудаг нэг маяг олж авсан байна. Хэвтэж унтах хэрэгтэй. Тэгж ярьж шуугих, инээд наадам болцгоодог, энэ нь надад цөм бичээстэй гэхэд нь шүүгч:

-Танд юу бичээстэй байна вэ? гэжээ.

-Хэн гэрэлтэй сууж байдаг тухай гээд Дэлсдэг өврөөсөө тос болсон цаастай бичиг гаргаж нүднийхээ шил зүүж:

-Гал гэрэлтэй суудаг тариачид бол Иван Прохоров, Савва Микифоров, Петр Петров нар болно. Цэргийн ар гэр, бэлэвсэн эм Шустова нь Сесен Кисловтай хууль бусаар завхайран ханьцаж суудаг. Игнат Сверчок нь илбэ хийдэг, түүний эхнэр Мавра нь шулам эм бөгөөд шөнийн цагаар бусдын үнээнүүдийг саадаг юм гэхэд нь:

-За болно! Гэж шүүгчээс нөгөө гэрчийн этгээдийг асууж эхэллээ.

Бага дарга Дэлсдэг нүднийхээ шилийг дух өөдөө сөхөж, шүүгчийг миний талын хүн биш болох нь гэж гайхан харж бүлтгэр нүд нь гялалзан, хамар нь улаан болоод, шүүгч гэрчийн этгээдийг хараад юуны учраас шүүгчийн сэтгэл хөдөлж, тасалгааны энд тэндээс хорссон байдалтай үг, инээдээ барж ядан хөхрөлдөх чимээ гарч байгааг юу болж байна даа гэж ер ойлгож ядан сууж байснаа нэг сар гянданд хорих ял шийтгүүлснээ ч ухаарлаж чадсангүй.

-Ямар хэрэг хийсэн гэж намайг ингэчих вэ? Гэж гайхаж ядсандаа гараа сарвайлган, ямар хуулиар тэр вэ? Гээд дэлхий ондоо болж, амьд явахын аргагүй боллоо гэж ухаанд нь орж, сэтгэлд нь уйдам муухай юм бодогдовч, шүүхийн тасалгаанаас гадагшаа гараад гадаа бөөгнөрөн юм хэлэлцэж байгаа хөдөөний хүнийг хараад сурсан юм сураар татуулахгүй гэж хоёр гараа номхон зогсох байдлаар доош нь болгоод ууртай сөөнгө муухай хоолойгоор:

-Иррр-гэдээ! Тарцгаа! Битгий овооролд, гэр гэртээ харьцгаа, гэж хашгирчээ.

**Зочны уурласан учир**

Ойн цагдаа Артемын яйжийсан намхан байшинд бараан өнгөтэй том зурмал бурхны дор үрчлээ суусан царай бүхий, хүзүүнээс ургасан сахалтай, туранхай намхан ойн цагдаа Артем, шинэхэн улаан даавуун цамц, усны том гутал өмссөн чацархаг, явуулын залуу аянчин хоёр сууж байлаа. Дээр нь лонхонд суулгасан тосон дэн залхуу хүрэм асч буй хөлтэй явган ширээний хажууд тад сууна.

Ширүүн бороoны өмнө байгаль ертөнц ердийнхээрээ догширдгийн адил гадаа шөнийн харанхуйд хүчтэй шуурга болж байлаа. Салхи ууртайяа исгэрэн бөхийж налсан модод сэтгэлд эьгүй шуугина. Цонхны нэг шилийг цаасалсан нь тасран унасан навчис тэр цаасан дээр бууж байгаа сонсогдоно.

Айсан мэт үл цавчих нүдээр анчныг Артем харж сөөнгө паргиа дуугаар шивнэн:

-Би чоно, баавгай бусад араатнаас айдаггүй боловч хүнээс л айх юм. Буу, өөр бусад зэвсгээр араатнаас аврагдаж болно, харин муу хүнээс аврагдахын аргагүй гэдгийг сайн санаат чамд хэлэх байна гэв.

-Мэдээжийн хэрэг Араатныг буудаж болно, харин хүн буудчихвал хариуцлага хүлээж Сибирьт цөлөгдөнө шүү дээ.

-Эрхэм минь, нааш цаашгүй гучин жил ойн цагдаа хийж байгаа би хичнээн муу хүнийг тэвчиж өнгөрөөснийг ярих арга алга. Хүссэн хүсээгүй тэд энд хүрээд л ирнэ. Байшин маань энэ хавцалд байгаа болохоор явуулын хүмүүсийн яг зам газар, тэр гайхлууд шууд хүрээд ирнэ гээч. Тийм муу хүмүүс малгай авч загалмайлахаа ч үл мэднэ. Тэгээд шулуухан "Талх өгөөд орхи"! гэнэ. Надад яаж талх байх билээ? Ямар эрхтэйдээ тэгж нэхдэг билээ! Явуулын архичин бүрийг би тэжээж байх ёстой саятан хүн үү? Тэд ядахдаа загалмай зүүхгүй байж нүдээ хялалзуулан юу ч бодсон юмгүй шууд “Талх өг”! гэж чихэн дээр тасхийнэ. Өгөхгүй бол… Тэр гайхлуудтай зодолдолтой биш дээ. Зарим нь өргөн ханхар цээжтэй, чиний гутал шиг нударгатай байдаг юм. Гэтэл би ямар вэ дээ’ Намайг чигчий хуруугаар зангахад болно. Тэгээд талх өгөхөд цусалж орхиод баярласан гэж хэлэх ч үгүй, байшингийн дэргэдүүр өнгөрөөд өгнө. Зарим нь бас “Мөнгө чинь хаана байгааг хэл”! гэж мөнгө нэхнэ. Надад яаж мөнгө байх вэ?

-Сар бүр хөлс авч, цай, мод сэмхэн дамладаг ойн цагдаа мөнгөгүй байдаг юм бий! Гэж анчин инээвхийлбэл Артем айсан маягтай анчин руу хялайн хараад шаазгай сүүлээ хөдөлгөхийн адил сахлаа хөдөлгөн:

-Чи надад ийм үг хэлэхээргүй хүүхдээрээ байна. Энэ үгэндээ чи эзэн болно шүү. Чи чинь хаанаас ирсэн юун хүн байна аа? Гэж хэлэв.

-БиВязовскийн ахлагч Нефедийн хүү

-Зэвсгээр тоглож явдаг… Би залуудаа бас л ингэж зугаагаа гаргаж явсан юм. Бид ч их нүгэлтэй улсаа! Гэж Артем эвшээснээ-Гайтай юм, сайн хүмүүс цөөхөн болж муу санаатан, зандалчид тоолохын аргагүй олширчээ, хөөрхий гэв.

-Чи чинь надаас айж байгаа юм шиг…

-Уухай, би чамаас юу гэж айх юм бэ? Би гадарлалгүй яахав. Чи орж ирэнгүүт загалмайлж, мэхийн ёсолсон. Чамд талх өгч болох хүн гэдгийг би мэдэж байна… Би ганц бие хүн, пийшингээ ч галладаггүй, халуун тогоогоо худалдаж орхисон.. Ядуу болохоор мах юмуу аар саар юм хадгалдаггүй, харин талхтай байдаг юмаа.

Энэ үеэр вандан доогуур ямар нэгэн юм дуугарч улмаар архирах дуу гарахад Артем цочин хөлөө татаж аваад анчин руу гайхан харав.

Миний нохой чиний муурыг сүрдүүлж байна гэж анчин хэлээд вандан доогуур шагайн-Мондинууд минь ноололдож гарах нь уу? Чиний муур яс арьс болсон золбоогүй амьтан байна даа гэж хэлэв.

-Зөнөчихөөд цагаа хүлээж байга аюм даа хөөрхий… Чи вязовскийгаас яваа гэж хэлэв үү?

- Чи үүндээ идэх юм өгдөггүй юм байна. Энэ чинь муур ч гэлээ адгуусан амьтан болохоор амьсгалж байна. өрөвдөх хэрэгтэй! Артем анчны үгийг сонсоогүй юм шиг үргэлжлүүлэн:

- Танай Вязовскийнхан бас горьгүй улс. Жилдээ хоёр дахиад сүмээ тоносон… Тийм тэрслүү юм гэж байх уу? Бурхны эд баялгийг тоножбайгаа юм чинь хүнээс байтугай бурхнаас имээхээ байсан улс биз. Тийм юмсыг дүүжилсэн ч шийтгэл багадна. Урьдын цагт мужийн амбан захирагчид тийм луйварчдыг алуурчдаар гэсгээн цээрлүүлдэг байсан юм.

- Ташуурдаад ч, шүүж залхаагаад ч нэмэр алга. Муу хүнээс муу юмыг арилгаж бодоггүй шиг байна.

- Тэнгэр бурхан минь өршөөж хайрла! Биднийгээ зүсэн бүрийн дайсан энэрэлгүй хүмүүсээс аварч хайрла! Өнгөрсөн долоо хоногт Воловын Займшиищид нэг хадланч хадуураар нөгөөгийн цээжийг хатгаж алсан байан. Яагаад тэсгэн гээч, бурхан минь! Нэг хадгланч нь ундааны ргазраас согтуу гарч яваад бас согтуу явсан нөгөөтэйгөө тааралдсан байж л дээ… гэж ойн цагдаа шүүрс алдан өгүүлэв.

Анчин түүний ярьсныг анхааралтай сонсч суусанаа гэнэт цочин царайгаа барайлган анир чагнаж:

- Байзаарай, хүн хашгирах шиг боллоо гэж яриаг тасалжээ.

Анчин, ойн цагдаа хоёр харанхуй цонхноос хараа үл салган чимээ чагналаа. Ямар чшуурганы үеэр сонсорч хүмүүсийн сонсдог тийм авиа ойн шуугиан дундаас сонсогдовч хүмүүс тусламж хүсч байна уу, эсвэл агаар тэнгэрийн эвгүйрхэл яндан даган исгэрч байна уу гэдгийг ялгахын аргагүй ажээ. Гэвч салхи дээврийг хуу татаж цонхны цаасыг балбахын хажуугаар “Авраач!” гэсэн тод дуу сонсогдов.

Анчны црай цайран босонгуут:

- Чиний ярьдаг зандалчид санаснаар хүрээд ирэх шив гэж хэлбэл ойн цагдаа:

- бурхан өршөө! Гэж хэлээд мөн царай нь цайж бослоо.

Анчин ямар ч зоилгогүй цонх руу харж байшиг дотуур нааш цааш алхлан:

- Яасан айхавтар пад харанхуй шөнө вэ? Яг тонуул хийх цаг даа. Дахиад хаширрахыг сонсов уу? гэж бувтнав.

Ойн цагдаа хараагаар зурмал бурхнаас анчин руу шилжүүлж гэнэтийн мэдээ сонсч айн сандарсан хүний байдлаар вандан дээр сууж:

- Эрхэм минь, чи үүдний өрөө рүү орж түгжээг түгжээч! Бас гэрэл утраамаар байан гэж уйлагнан өгүүлэв.

- Яагаад тэр вэ?

- Гэнэт нааш ороод ирвэл… Бидний нүгэл биз!

- Гарах хэрэгтэй байхад чи түгж гэж рбайдаг, мөн дүүрсэн толгойёо! Гарах уу үгүй ю?

Анчин мөрөндөө буу үүрч малгайгаа өмсөн:

- Хувцсаа өмсөөд буугаа ав! Флерка, нааш ир! Гэж нохойгоо дуудавал хазуулж салбарсан урт чихтэй, ердийн болон англи үүлдрийн1 эрлийз нохой вандан дороос гарч ирээд эзнийхээ хөлийн дэргэд суниан сүүлээ шарвалзуулав.

- Чи юунд суугаад байгаа юм бэ? Явахгүй юм уу? гэж анчин ойн цагдаа руу хашгирав.

- Хаашаа?

- Хүнд туслахаар.

- Миний хэрэг юу билээ? Түүгээрээ өнгөрөг гэж ойн цагдаа гараа сэгсрэн бүх биеэ хурааж өгүүлэв.

- Чи яагаад явах дургүй байна вэ?

- Аймшигтай ярианы дараа энэ харанхуйд одоо би нэг ч алхам гадаа гарахгүй, түүгээрээ л өнгөрөг. Би тэр ой дотор юу эс үзсэн билээ?

- Айж байна уу? Эсвэл чамд буу байхгүй юү? Явж буян хийе. Ганцаар явахад аймаар, хоёулаа бол дээр шүү дээ. Сонсч байна уу? Дахиад хашгирлаа. Бос бос!

- Залуу минь, чи намайг юу гэж бодвол бод ! Үхэл рүү явах тийм тэнэг хүн би биш гэж ойн цагдаа гунганав.

- Тэгээд чи явахгүй юм уу?

Ойн цагдаа дуугарсангүй. Хүн хашгирахыг сонссон бололтой нохой өрөвдөнгүй хуцав. Анчин нүдээууртайгаар дүрлийлгэн

- Явах уу, үгүй юү? гэж чамаас асууж байна хэмээн хашгирвал:

- Хоргоогоод салдаггүй эр юмаа, өөрөө яв! гэж ойн цагдаа үрчигнэн өгүүлэв.

- Өөдгүй новш!… гэж анчид хараагаад үүд рүү очин – Флекрка нааш ир! Гэв.

Анчин үүдийг нэлийтэл онгойлгож орхиод гарахад байшин дүүрэн салхи хүүгж дэнгийн гэрэл хүчтэй сэвэгдэн нэг сүрхий улалзсанаа унтрав.

Анчныг гарсны дараа ойн цагдаа үүдээ оньслохдоо хавцал дахь тогтоол ус, хажууханд байгаа нарс холдож яваа зочныг нижигнэн цахилах цахилгаан гэрэл харж амжив. Алсад аянга нижигнэсээр…

Ойн цагдаа бадриун том түгжээг том төмөр гогцоонд яаран шургуулж оньслохдоо

- Гэгээн минь, гэгээн минь.. Ийм ч тэнгэр байгаасай! гэж үглэнэ.

*1 Английн урт үстэй, сеттеры үүлдрийн анч нохой (орчуулагч)*

Ойн цагдаа байшиндаа буцаж ороод пийшинг тэмтрэн олж үстэй дээл толгой дээгүүрээр нөмрөн хэвтэж байхдаа чимээ чагнасаар байлаа. Хүн хашгирах дуулдахаа байсан боловч аянга улам хүчтэй нижигнэн бууж байлаа. Салхинд хөөгдсөн бүдүүн ширхэгтэй борооны дусал цонхны шил, цаасыг ширүүн балбахыг тэр сонсч бороонд нороод хожуулд бүдчин яваа анчныг дүрслэн бодохдоо "Ширүүн гайхал чинь, айснаасаа болж шүдээ хавирч яваа даа! Гэж таамаглана.

Арван минут өнгөрөөгүй байтал хүний хөлийн чимээ сонсогдон дараа нь үүдийг хүчтэй цохиход:

- Хэн бэ? Гэж ойн цагдаа хашгирвал

- Би байнаа, үүдээ тайл! Гэж анчин хэлэв.

Ойн цагдаа пийшингээс буун дэн тэмтрэн олж асаагаад үүдээ тайлахаар очив. Анчин нохой хоёр шалба норжээ. Тэр хоёр их хүчтэй бороонд цохиулсан нь мушгиагүй даавуунаас асгарах адил тэдний биеэс ус гоожиж байв.

- Юу болов оо? Гэж анчин асуувал залуу эр амьсхийснээ:

- Нэгэн тэнэг тэгээд айсан байх нь… Чи түүнийг замд нь оруулж өгөв үү?

- Чам шиг ийм өөдгүй амьтанд хариулмааргүй байна гэж анчин хэлж нойтон малгайгаа вандан дээр шидэж орхиод - Чи бол өөдгүй амьтан, адгийн шаар гэж би чамайг одоо ойлголоо, Манаач нэртэй цалин хөлс авч байдаг олхиогүй новш… гэж үргэлжлүүлэн хэллээ.

Ойн цагдаа гэм буруутай хүний алхаагаар пийшин рүү сажлан очиж унтахаар хэвтлээ. Анчин вандан дээр сууж юм бодсоноо нойтон хэвээр вандангийн дэргэдүүр хэвтсэнээ босч дэн унтраагаад дахин хэвтэв. Нэг удаа аянга хүчтэй нижигнэхэд эргэн хөрвөөснөө нулимж:

- Айлаа гэнээ.. Хэрэв тэр авгайг хутгалсан бол юу болох билээ? Хэн түүнийг хамгаалах юм бэ? Адилхан л загалмай зүүсэн настай хүн байа.. Ёстой гахай гэж үглэнэ.

Ойн цагдаа гунганаж шүүрс алдав. Флерка хаа нэгэн газар харанхуйд нойтон биеэ сэгсэрч эргэн тойрон ус үсэргэв.

- Зовлон үзээ биз. Хэрэв тэр авгайг хутгалсан бол чи ч нэг их зовохгүй шинжтэй дэг ээ? Бурхан чамайг гэсгээг! Чамайг ийм өөдгүй новш гэж мэдсэнгүй гэж анчин үргэлжүүлэн өгүүллээ.

Нам гүм боллоо. Догшин сүртэй үүл намдаж аянганы нижигнээн холдсон хэр нь бороо орсоор байлаа.

Анчин нам гүмийг эвдэн:

- Хэрэв авраач гэж тэр авгай биш чи хаширсан гэж бодоод үзье. Чам шиг адгуусыг хэн ч аврахгүй байсан бол сайн байх уу? Чи ичгүүргүй зангаараа намайг жигшээж орхив.

Жаахан байзнасны дара анчин дахин:

- Хүнээс айж байгаа болохоор чи мөнгөтэй хүн болж таарна байна. Ядуу хүн айх ёсгүй гэж хэлэв.

- Энэ үгэндэ эчи бурхны өмнө эзэн болно шүү. Надад мөнгө байх ч үгүй гэж Артем

Пийшин дээрээс хэрчигнэсэн дуугаар хэлэв.

- Уухай! Өөдгүй амьтад дандаа мөнгөтэй байдаг.. тэгээд чи яагаад хүнээс айдаг юм бэ? Мөнгөтэй л байж таарна. Чамд ойлгуулахын тул мөнгий чинь авч хорондоо чамайг дээрэмдэнэ дээ.

Артем пийшингээс чимээгүй гулсан бууж дэн асаагаад зурмал бурхны дор суулаа. Түүний царай цонхий жанчнаас хараа үл салгана.

Анчин босч:

- Дээрэмдэнэ дээ, чи юу бодно вэ? Та нарыг сургах хэрэгтэй ! Мөнгөө хаана нууснаа хэлэх үү? Гэж хэлбэл Артем борхирон суугаад нүдээ цавчилна.

- Юундаа анивчсан юм бэ? Мөнгөө хаан нуусан бэ? Золиг минь, чи хэлгүй болчихов уу? Яагаад дуугүй байна вэ?

Анчин ухасхийн босч ойн цагдаа руу очин:

- Бэгбаатар шувуу шиг шүдээ бүлтийлгэнэ шүү! За яав? Мөнгөө өгөхгүй бол буудна шүү гэв.

- Чи юунд намайг хоргооно вэ? Юуны учираас энэ вэ? Бурхан бүгдийг харж байгаа шүү! Чи энэ хэлсэн үгэндээ эзэн болоорой. Чи надаас мөнгө нэхэх ямар ч эрхгүй! Гэж ойн цагдаа орилон хэлж нүднээсээ бөөн бөөн нулимс дуслуулж байв.

Артемын уйлсан царайг анчин хараад нүүрээ үрчилгэн байшин дотуур нааш цааш явснаа малгайгаа нүд рүүгээ дарж өмсөн буугаа шүүрэн авч:

- Чамайг харах дургүй хүрч байна. Чамайг ер нь харж чадашгүй нь. Тэртээ тэргүй би танайд унтахгүй. Баяртай! Гэж шүдээ сийгүүлэн хэлээд нохойгоо дуудав.

Хаалга тасхийж уурласан зочин нохойгоо дагуулан гарвал Артем үүдээ түгжиж загалмайлаад хэвтэв.

## ДААЖИГНАЛ

Өвлийн цэлмэг өдрийн үд дундын үе… Хүйтэн ид тачигнаж байсан болохоор намайг сугадан явсан Наденькагийн шанааны үс мөнгөлөг цан хүүргээр бүрхэгдэж дээд уруул дээр нь бөөн ус наалджээ. Бидний хөлөөс газар хүртэлх налуу хавтгайд нарны гэрэл толинд туссан юм шиг тусжээ. Бидний дэргэд хурц улаан цэмбээр бүрсэн жижиг чарга хэвтэнэ.

- Надежда Петровна минь доош гулгая. Зөвхөн ганц удаа. Бид гэмтэхгүй гэдэгт итгээч гэж би гуйлаа.

Гэтэл Наденька айна. Түүний резинэн жижиг шаахайвчаас мөсөн уул дуустал бүх юм түүнд аймшигтай хэмжээлшгүй гүн ангал мэт санагдана. Тэрээр доош хараад, бас чарганд сууя гэж намайг хэлэхэд түүний ухаан балартаж амьсгаа нь тасалдана. Тэгээд хэрэв тэр гүн ангал руу нисэхээр амь дүйвэл яах билээ? Ухаан алдаад үхэхээс өөр юмгүй.

- Танаас гуя! Айхын хэрэггүй. Энэ чинь аймхай, гулчгар хэрэг шүү дээ гэж би хэллээ.

Тэгж тэгж Наденька зөвшөөрлөө. Тэрээр амьдралдаа аюул занал учруулан байж ингэж зөвшөөрсөн нь түүний царайнаас илэрхий ажээ. Цонхийж цайгаад дагжин чичирч байгаа түүнийг би чарганд суулган гараас нь зуураад түүнтэй хамт ёроолгүй гүн рүү гулсан одлоо. Чарга сум шиг ниснэ. Зүсүүлж буй агаар нүүрийг дэлдэж чихэнд хүнгэнэн шуугьж час час хийлгэн чимхэж мөрнөөс толгойг тасдаад авах гэж оролдоно. Салхины түрэлт амьсгал үл авахуулна. Чөтгөр өөрөө савартаа биднийг атгаж хүнгэнэн шуугьсаар тамр уу аваачиж байна уу гэлтэй. Эргэн тойрны юм салхи шиг хурдлах нэгэн урт зурвас болжээ. Хоромхон зуур болоход бид сөнөх нь үү гэмээр боллоо.

- Надя би танд дурлаж байна! Гэж би нам дуугаар хэлэв.

Чарганы гулсалт сааран саарсаар салхины хүрхрэлт, чарганы улны чахралт урьдынх шигээ тийм айшигтай биш болж амьсгаа тасалдах нь больсоор бид дор бууж ирлээ. Тэрээр бүр цонхийж гүйцээд арай ядан амьсгална.. Түүнийг би дэмжин босголоо.

- Юу’ ч гэсэн би дахиад гулгахгүй гэ жтэр бүсгүй айж дүрлийсэн нүдээр намайг харж хэлээд:

- Юу ч болсон үгүй. Би арай л үхсэнгүй гэв.

Жаахан байзсаны дараа тэрээр тайвшран миний нүд рүү асуунгуй маягаар харсан нь тэр таван үгийг намайг хэлэв үү, эсвэл салхины шуугианд тийм юм сонсогдов уу гэсэн янзтай ажээ. Харин би түүний хажууд зогсоод тамхи татан бээлийгээ анхааралтай харж байлаа.

Тэрээр намайг сугадан явж уулын бэлээр бид удаан зугааллаа. Таавар шиг юм түүнийг амар заяа үзүүлэхгүй байгаа бололтой. Тэдгээр үгсийг хүн хэлэв ?? яав? Тийм үү, үгүй юу? Тийм үү, үгүй юу? Нэр төр, амьдрал, зол жаргалын энэ асуудал бол даанч чухал хорвоо дээр хамгийн чухал асуаал ажээ. Тэсч ядан, гунигтай харцаар Наденька миний царай руу ширтэж тэдгээр үгсийг намайг хэлсэн эсэрхэдэ хариулт олж эс чадна. Ээ хөөрхий, энэ энхрий царай хичнээн өрөвдөлтэй вэ! Тэр өөртэйгээ тэмцэл хийж ямар нэгэн юм хэлж, асуумаар байв ч үгээ олж чадахгүй байлаа. Түүнд эвгүй, аймашигтай баяр байслангтай байгаа нь саад болж байгаа ажээ. Тэрээр над руу харалгүй:

- Та мэдэж байна уу? гэж хэлэхэд би:

- Юу юэ? Гэж асуулаа.

- Дахиад гулгая.

Бид шатаар уул өөд өгслөө. Цонхийж цайгаад адагжин чичирч байгаа Надьекаг би дахиад чарганд суулгаж бид дахиад аймшигт ангал руу нисэн салхи дахиад хүнгэнэж чарганы ул чахран чарганы хамргийн хүчтэй шуугиант хурдын үед би нам дуугаар:

- Наденька, би танд дурлаж байна гэж хэллээ.

Чарга зогсоход Наденька бидний дөнгөж дээрээс нь гулгаж буусан уул өөд харснаа миний царай руу удаан гэгч ширтэн миний хайрхамжгүй, тэвчээргүй дууг сонсоод бүх биеэрээ, бүр углаа ханцуй, юүдэн нь хүртэл хачин эргэлзэл төрүүлжээ. Түүний царайд “Юу гээч энь энэ вэ? Тэдгээр үсгийг хэн хэлэв? Энэ хүн үү? Эсвэл надад тийм юм сонсогдов уу?” гэсэн асуулт бичээстэй байлаа.

Энэ тодорхой биш зүйл тэр бүсгүйг сандрааж тэвчээрийг алдуулжээ. Хөөрхий бүсгүй асуусан асуултад үл хариулан царай барайлгаж хариугүй уйлах гэж байлаа.

- Бид харих юм биш үү? Гэж намайг асуухад:

- Надад… надад гулгах сайхан байна. Дахиад нэг гулгавал яасан юм бэ? Гэж тэр бүсгүй царайгаа улайлган байж хэлэв.

Түүнд энэ гулгалт “таатай” байтал чарганд суухдаа түрүүчийн шигээ цонхийж цайгаад айснаас болж арай ядан амьсгалж чичрэн салгалж байлаа.

Бид гурав дахь удаа доошоо буухад тэрээр миний царай өөд харж миний уруулыг ажиглана. Харин би амаа алчуураар таглаж ханиалгаад уулын дунд хүрэх үед:

- Надя, би танд дурлаж байна гэж хэлж амжлаа.

Тэгээд оньсого, оньсого хэвээр үлджээ. Надя үг үл дуугран ямар нэгэн юмны тухай … бодно. Мөсөн гулгуурын намайг мөнөөхөн үгсийг хэлэхгүй байгаа даа гэж хүлээнэ. Түүний сэтгэл санаа хямран “Түүнийг салхи хэлэх ёсгүй! Тэдгээр үгсийг салхи хэлэхийгб и хүсэхгүй байна! Гэж хэлэхгүй тул байдаг хүч чармайлтаа гаргаж байлаа.

Маргааш өглөө нь би “Хэрэв та өнөөдөр мөсөн гулгуурын газар руу явбал манайхаар дайраарай. Н” гэсэн зурвас хүлээж авлаа. Энэ өдрөөс хойш Надьека бид хоёрө дөр болгон мөсөн гулгуурын газар руу явж чаргаар доош буух бүрд би нам дуугаар

- Надя, би танд дурлаж байна гэж мөнөөхөн үгээ хэлдэг байлаа.

- Хүн Дарсанд юм уу хар тамхинд даддаг шиг удалгүй Наденька эдгээр үггүйгээр амьдарч чадахгүй божээ. Үнэндэ эуулнаас хурдлан буухад урьдын адил аймшигтай байсан боловч одоо аймшиг, аюул хоёр маань урьдынх шигээ оньсого хэвээр үлдэн санаа зовоосоор байгаа дурлалын тухай үгст сэтгэл булаах увдис бий болгожээ. Энэ хэрэгт салхи, бид хоёр л сэжиглэгдэж байлаа. Энэ хоёрын аль нт түүнд урласнаа хэлснийг тэр мэдэхгүй боловч ямар ч саваар уусан нь хамаагүй, согтож л байвал боллоо гэгчийн үлгэрээр тэр бүсгүйд аль нь ч ялгаагүй болсон бололтой.

Нэг удаа үдийн хэрд би олны дунд хутаглдаад ганцаараа мөсө гулгуурын газар руу явж бйагаад нүдээрээ намайг эрсээр уул өөд Наденькагийн явж байхыг харлаа… Дараа нь тэр бүсгүй явган шатаар айсан янзтай өгслөө… Ганцаараа бууна гэхэд түүнд ямар аймшигтай байсан бол! Цаазлуулахаар явж байгаа юм шиг тэрээр цас шиг цонхийж цайсан боловч эргэж харах ч үгүй эрсхэн явна. Намайг байхгүйд мөнөөхөн бишрүүштэй амттайхан үгс сонсогдох нь үү гэдгийг шалгах гэж бүсгүй шийдсэн бололтой. Цонхийж цайсан, тэгээд бас айснаас болж амаа ангайлгасан тэр бүсгүй чарганд сууж нүдээ анин дэлхий ертөнцөөс үүрд хагацан байрнаасаа хөдөллөө… Чарагны ул чахарна. Мөнөөхөн үгсийг Наденька сонссон эсэхийгби мэдэхгүй… Зөвхөн ядарсан сул дорой тэр бүсгүйг чарган дээрээс босохыг би харсан юм. Харин ямар нэгэн юм сонссон эсэхэ этэр өөрөө мэдэхгүй байгаа нь түүний царайнаас илэрхий байлаа. Тэрээр доош бууж явахдаа айснаас болж дуу сонсох, ялгах, ойлгох чадвараа алджээ.

Тэгээд хаврын сар эхэллээ… Нар их таатайхан ээнэ. Мнай мөсөн уул гялалзахаа байж бараантсаар хайллаа. Бид гулгахаа ч больсон билээ. Салхи дахиад шуугихгүй болж би Петербург руу удаан хугацаагар, магадгүй үүрд явахаар болсон учир хөөрхий Наденька мөнөөхөн үгсээ хаана ч дахиад сонсохгүй болжээ. Хэн ч түүнд хэлэх билээ дээ.

Явахаасаа хоёр гурав хоногийн өмнө үдшийн бүрэнхийд би бяцхан цэцэрлэгт сууж байлаа. Хадаастай өндөр хашаа, бяцхан энэ цэцэрлэгийг Наденькагийн суудаг хашаанаас тусгаарладаг юм. Бас ч яггүй хүйтэн шивх дор цас үзэгдэж модод нойрмоглосон хэвээр байсан ч гэсэн хаврын урь орж тухиахууд унтахаар бэлдэн хашгиралдаж байлаа. Би хашаа руу дөхөж очоод хашааны завсраар шагайв. Наденька шатан дээр гарч ирээд тэнгэр өөд уйтартайяа харахыг би ажлаа… Хаврын салхи түүний гутрангуй, цайвар царйа өөд үлээнэ… Тэр салхи уулан дээр мөнөөхөн таван үгсийг тэр бүсгүйд дуулган бидэн рүү хүрхэрч байсан салхийг санагдуулж тэр бүсгүйн царай уйтгартайгаас уйтгартай болж хацар дээгүүр нь нулимс урслаа… Цонхийж цайсан бүсгүй энэ салхинаас мөнөөхөн үгсийг гуйсан янзтай хоёр гараа сунгалаа. Салхи хөдлөхийг хүлээж бйагаад би нам дуугаар:

- Надя, би ганд дурдлаж байна гэж хэлэв.

Ээ, бурхан минь, Наденькаг яасан гэж санана! Тэр охин дуу алдаад царай дүүрэн инээмсэглэж салхи өөд гараа тосоход хичнээн баяр баясгалантай, зол жаргалтай, хичнээн хөөрхөн болсон гэж санана !

Би юмаа бэлдэхээр явлаа…

Энэ бол бүр эрт болсон явдал юм. Наденька одоо нэгэнт хүний эхнэр божлээ. Түүнийг суулгасан уу, өөрөө суусан уу, ямар ч гэсэн тайж нарын асрамжийн нарийн бичгийн даргатай суужээ. Одоо тэр бүсгүй гурван хүүхэдтэй. Тэгсэн ч гэсэн тэр үед мөсөн гулгуурын газар руу хамт явж байсан, салхи түүнд дуулгаж байсан "Наденька, би танд дурлаж байна" гэсэн үгсийг тэр бүсгүй мартсангүй. Тэр явдал түүнд хамгийн зол жаргалтай, хамгийн их сэтгэл уяруулдаг, амьдралынх нь хамгийн нандин дуртгал болжээ..

Харин тэдгээр үгсийг би яах гэж хэлж, юунд даажигнэж явав даа гэж өтөлсөн надад одоо бодогддог юм….

## ЧОНО

Муж даяар ер бишийн хүч тэнхээтэйгээр алдаршсан чийрэг бадриун биетэй, газрын эзэн Нилово, мөрдөн байцаагч Куприянов хоёр нэг орой ангаас буцаж яваад өвгөн Максимын тээрэм рүү эргэжээ. Ниловын эдлэн газар хүртэл зөвхөн хоёр ээр газар үлдсэн хэр нь анчид цааш явмааргүй их ядарсан учир тээрэм дээр утхлан амрахаар шийджээ. Максим цай, ёотонтой, бас анчид ч гэсэн зэгсэн их архи, шарз, идэх юмтай байсан болохоор энэ шийдвэр зөв байжээ.

Зууш идсэний дараа анчид цай ууж юм ярилцжээ.

- Өвөө, сонин хачин юм юутай байна вэ? Гэж Нилов Максимаас асуувал өвгөн инээмсэглэн:

- Сонин хачин юмуу? Харин танаас зэвсэг гуймаар л байан даа гэж хэлжээ.

- Юу гэнээ? Уг нь буу зэвсгийн хэрэггүй л юмсан. Үүнийг би зүгээр л хэлж байгаа юм… Тэртээ тэргүй юм үзэхгүй болохоор буудаж чадахгүй л даа. Харин галзуу чоно хаанаас ч юм гараад иржээ. Өчигдөр орой тосгоны хавьд нэг унага, хоёр нохойг ноцчихжээ. Өнөө өглөө гэгээ ормогц гадаа гарсан чинь өнөө гайхал бургасны дор оцойж суугаад урд сарвуугаараа хоншоороо дэлдэж байна шүү… Би түүн рүү нулимс орхисон чинь над руу тун зэвүүн харсан… Түүн рүү чулуу шидвэл өнөөх чинь харин шүдээ хавиран нүдээ гялалзуулсаар улиасны төгөл рүү орсон. Би үхтлээ айсан шүү. Мөрдөн байцаагч:

- Чөтгөр ав. Галзуу чоно явж байгаа газраар бид тэнэж явдаг мөн таар ч дээ гэж бувтнав.

- Ядаг юм бэ? Бид буу зэвсэгтэй шүү дээ.

- Та чоныг үрлэн сумаар буудахгүй шүү дээ.

- Яалаа гэж буудах билээ? Бууны бөгсөөр нам цохиж болно. Чоныг бууны бөгсөөр цохиж алах шиг хялбар юм байхгүй гэж Нилов нотлон өөр рүү нь дайрсан галзуу нохойг таягаар ганц цохиод алсныгаа ярилаа.

Мөрдөн байцаагч түүний өргөн мөрийг атаархангуй харж:

- Танд тэгж хэлэх амархаан. Та чинь арван хүнийхтэй тэнцэхээр тэнхээтэй хүн. Тэнд тагя ч хэрэгүй . Хуруугаараа л нохойг цааш нь харуулчихна. Бидэн шиг өөдгүй амьтдыг мод аваад, нохой хаана нь цохихыг бодож будлих хооронд нохой хэд хэд урж орхих биз. Мөн тоогүй хэрэг. Галзуурахаас аймшигтай, хэцүү өвчин гэж байхгүй. Би анх уда агалзуу хүн харчихаад дөрөв, таван хоногийн турш солиотой юм шиг болж ертөнц дээрх бүх ноход, тэдгээрийг тэжээдэг хүмүүсийг үзэн ядаж явсан юм. Нэгдүгээрт, тэр чинь нэгэнт шууд тусдаг өвчин… Эрүүл чийрэг хүн бодох юмгүй тайван явж байтал нь гэнэт түүнийг галзуу нохой урчихвал аврагдахын аргагүй эргэлтгүй үхлээ гэсэн аймшигт бодолд тэр хүн нэрвэгдэнэ… Тэгээд нохойд уруулсан хүн галзуурахыг хүлээн зовлон шаналгаанд автагдаж суухыг төсөөлөөд үз л дээ… Энэ шаналгааны эцэст галзуурах болно… Галзуу өвчнийг анагаахын аргагүй гэдэг л хамгийн аймашигтай хэрэг. Хэрэв өвдөж эхэлбэл өнгөрөх нь тэр. Миний мэдэж байгаагаар анагаах ухаанд эмчлэн боломж огт байхгүй байна гэж хэлэхэд Максим:

- Манай тосгонд эмчилдэг юм, ноёнтон гуай, Мирон юуг бол юуг эмчилдэг юм гэж өгүүлэв

- Дэмий…Мироны тухай дэмий юм ярьцгаадаг юм. Ноднин зун тосгонд Степкаг нохойд уруулчихад өнөө Мирон чинь яаж ч чадаагүй, есөн жорын юм уулгасан ч гэсэн сүүлдээ галзуурсан шүү дээ. Өвөө минь яах ч арга байхгүй. Хэрэв намайг галзуу нохой урах юм бол духандаа л шууд сум зооно гэж Нилов шүүрс алдан хэллээ.

Галзуу өвчний тухай амшигт яриа хүн бүхнийг сэрдхийлгэн анчид аажмаар яриа хөөрөөгөө зогсоож цайгаа чимээгүй ууцгаалаа. Хүн бүхэн, ямар ч учир холбогдолгүй дэмий юмнаас болж амьдрал аз жаргал шалтгаалдгийг аргагүй бoджээ. Бүгд уйтгарлан гансарлаа

Цайны дараа Нилов суниагаад бослоо… Гадаа гармаар санагджээ. Тэрээр өвс тэжээлийн байрны дэргэдүүр жаахан явснаа явган хаалгыг онгойлгон гадагш гарвал хашаанд үдшийн бүрий шөнийн харанхуйгаар нэгэнт солигдоод голын зүгээс намуун зөөлөн салхи сэвэлзэж байлаа.

Сарны гэрэл гийсэн далан дээр өчүүхэн ч сүүдэр байсангүй, түүнийг яг дунд хагархай лонхны хүзүү од адил гялалзана. Тээрэмний хоёр хүрд хагас нь өтгөн бургасны сүүдэрт ороод уургай, уйтгартай харагдана.

Нилов цээж дүүрэн амьсгал аваад гол руу харлааа… Ус эрэг цөм зүүрмэглээд, загас чусыг үл цалгиуан хөдөлгөөнтэй юм огт байсангүй… Гэтэл гэв гэнэт голын цаад эрэг дээр бургасны  бутнаас арай өнөдр, сүүдэр шиг хар юм бөмбөрч явах шиг Ниловт харагджээ. Тэрээр нүдээ анивчиж үзлээ. Сүүдэр алга болсон хэр нь мөнөөхөн юм дахин ил гарч далан руу тахиралдан мурилзан бөмбөрөхөд “Чоно байна!” гэж Нилов бодов.

Гэвч тээрэм рүү эргээд гүйх тухай бодохоос өмнө бөөрөнхий хар юм далан дээгүүр Нилов руу чигээрээ биш, тахиралдан мурилзсаар ойртон иржээ.

Ниловын толгойн үсний угийн хуйх хүйт оргихыг тэр мэдэж “хэрэв би зутатвал тэр над руу дайрна. Бурхан минь, ядахдаа мод ч байдаггүй. За яахав, зогсч байгаад л… түүнийг багалзуурдчихъя” гэж бодов.

Тэгээд Нилов чоны хөдөлгөөн, хэлбэр дүрсийг анхааран ажиж байхад чоно далангийн ирмэг дээгүүр давхисаар өөртэй нь зэрэгцэн иржээ.

Нилов түүнээс хараа үл салган “Энэ чинь хажуугаар өнгөрөх нь” гэж бодлоо.

Гэвч энэ үеэр чоно өөрий нь харалгүй хяхтнасан уйтгарт дуу гаргаснаа хоншоороо өөр рүү нь эргүүлээд зогсов. Чоно дайрах уу, тоохгүй өнгөрөх үү? Гэж бодож  байгаа мэт ажээ.

“Нударгаараа толгой руу  нь буулгаад ухаан алдуулчихъя…” эгж Нилов бодлоо.

Чоно хүн хоёрын аль нь эхэлж довтлохыг ухаарч  чадахааргүйгээгр Нилов тгэж будилсан байлаа. Баруун гартаа бүх  хүчээ нэгтгэж чоны шилнээс барьж авах болсон тйим аймшигт хэцүү үе тулгарлаа гэдгийг Нилов зөвхөн ухаарч байлаа. Гэтэл хэн ч итгэхийн аргагүй, Нилов ч зүүдэндээ үзэж байгаа юм шиг ер бишийн санаандгүй юм болох нь тэр. Шилээрээ бариулсан чоно гаслан дуугараад Ниловын  гарт атгуулсан хүйтэн, нойтон арьсны атриас хуруунуудын завсраар гулгаж гарахуйц тийм хүчээр чоно урагш зүтгэжээ. Чоно шилээ тавиулах гэж зүтгэн хйод хоёр хөл дээрээ босоход Нилов зүүн гараар чоны хоёр хөл дээрээ босоход Нилов зүүн гараараа чоны баруун урд хөлийг шүүрэн авч суганд нь хүртэл хавчин дараа ньө чоны шилнээс барьж чоныг дээш өргөлөө. Энэ бүхэн  хоромхон зуур болж өнгөрлөө. Чононд гараа хазуулахгүй, бас толгойг нь  нааш харуулахгүйн тул Нилов хоёр гарын  бүх хүчээр морины даравч  шиг чоны омрууны хавьд хүзүүгий нь шахжээ. Чоно урд хөлөө Ниловын мөрөн дээр   гаргасан нь түших юмтай болж жигтэйхэн их хүчээр сэгсчиж гарлаа. Чоно Ниловын толгой хүртэл гары нь хазаж чадахгүй, түүнийг багалзуурдан өвтгөж байгаа Ниловын гар чоны хоншоороо Ниловын нүүр өөд харуулахад саад болж байлаа…

Нилов толгойгоо аль болохоор гэдийлгэхийг хичнээн “Бузар юм!  Үүний шүлс миний уруулд хүрсэн болохоор үүнээс аз  болж мултарлаа гэсэн ч нэгэнт дууссан хэрэг” гэж бодоод:

- Максим аа нааш ирээч! Нааш ирээч! Гэж хашгирав.

Чоно Нилов хоёрын толгой зэрэгцэж ирсэн болохоор бие бие рүүгээ хялайн харж байлаа… Чоно шүдэндээ хавиран хяхтнасан авиа гаргаж шүлсээ үсэргэнэ… Чоно хойд хөлдөө тулгуур олж ядан Ниловын өвдгийг самардах ажээ… Түүний нүд сарны гэрэлд гялалзавч уурласны тэмдэг огт үгүй, зөвхөн нулимс гоожих нь хүнийхтэй адил санагдана.

- Максимаа, нааш ирээч! Гэж Нилов дахин хашгирав.

Гэвч тээрэм дээр түүний дууг хэн ч сонссонгүй. Чанга хашгирвал тамир тэнхээ нь суларна гэж Нилов зөнгөөрөө мэдэж байса учир чанга хашгирсангүй.

“Гэдрэг ухарч явсаар хаалга хүрээд хашгирья” гэж Нилов шийдлээ. Тэгээд ухарч эхэлсэн боловч хоёр тохой ч газар хороогоогүй байтлаа баруун гар нь чичрэн суларч байгааг тэрээр мэдэрлээ. Дараа нь Нилов сэтгэл санааг нь шимшрүүлсэн өөрийн хашгирч байгааг сонсч бас баруун мөр урссөн чийглэг бүлээн юмыг мэдэрлээ. Эцэст нь Максимын дууг сонсч, гүйж ирсэн мөрдөн байцаагчийн царайд айсан шинж илэрч байгааг Нилов ухаарчээ…

Ниловын хуруунууд аргагүй сулрах үед тэр дайснаа тавихад чоно нэгэнт үхсэнийг түүнд үзүүлжээ. Сэтгэл санаа их цочирдсоноос манарч гүйцсэн Нилов өвдөг, баруун гутал нь цус болсныг мэдрэн ухаан алдахын даваан дээр тээрэм рүү буцав. Халуун тогоо, лонхнуудын дүрс хэлбэр, гал түүнийг ухаан оруулж саяхан давс туулсан аймашиг, бас түүний хувьд дөнгөж эхэлж байгаа аюулыг Ниловч санагдуууллаа. Нойтон толгойтой, нүд нь ихээр эргэлдэж цонхийж цайсан Нилов шуудай дээр суугаад ядарч цуцсандаа гараа унжуулав. Мөрдөн байцаагч Максим хоёр түүний хцвсыг тайлан шархыг янзалж эхлэв. Нилов сүрхий шархадсан байлаа. Чоно түүний мөрний арьсыг урж булчинг хүртэл шархдуулжээ. Цусыг арилгаж байсан мөрдөн байцаагч:

- Түүнийг яагаад гол руу шидсэнгүй вэ? Гэж уцаарлангуй асууна.

- Санаанд орсонгүй, бурхан минь,

Мөрдөн байцаагч тайвшруулан итгэл төрүүлэх гэж оролдсон боловч түрүүхэнд галзуу өвчний тухай ярьж байсан зүйлд Нилов хэтэрхий автагдсан байсан болохоор ямар ч тайвшруулах үг хэрэгцээгүй болж дуугүй байсан маань дээр юм байна гэж боджээ. Ниловын шархыг боосон болоод эдлэн газар руу Максимыг морь авчруулахаар явуулсан боловч Нилов морин тэрэг ирэхийг хүлээсэнгүй гэр рүүгээ явган явжээ.

Өглөөний зургаан цагийн хирд өвчнөөс болж нойргүй хоносондоо цонхийж цайсан, арзайж сэгсийсэн үсгтэй Нилов тээрэм дээр ирж Максимд:

- Өвөө минь, намайг Миронд хүргэж өгөөч! Түргэлж үзээрэй! Явъя! Тэргэнд суугаарай! Гэж хэлэхэд шөнөжин унтаагүй, цонхигор царайтай Максим сэтгэл зовон байж хэд хэдэн удаа эргэж хараад:

- Ноёнтон минь, Мирон руу очихын хэрэггүй… Өршөөж үз, би эмнэж чадна гэж шивнэжээ.

- Сайн байан, ганцхан түргэлж үзээрэй! Гэж Нилов хэлээд тэсч ядан газар дэвсэлжээ.

Өвгөн түүний нүүрийг дорно зүг харулаад ямар нэгэн юм шивнэнэ шарилжны амттай, эвгүй бүлээхэн шингэн юм аягаар уулгажээ.

- Степка үхсэн… Хүмүүст ямар нэг арга байдаг бодъё… Тэгвэл Степка яагаад үхсэн юм бэ? Ямар ч байсан чи намайг Миронд хүргэж өг гэж Нилов бувтнав.

- Нилов, Миронд итгээгүй болохоор тэднийхээс эмнэлэг рүү Овчинниковт очжээ. Гэж Нилов хэлээд тэсч ядан газар дэвсэлжээ.

Өвгөн түүний нүүрийг дорно зүг харулаад ямар нэгэн юм шивнэнэ шарилжны амттай, эвгүй бүлээхэн шингэн юм аягаар уулгажээ.

- Степка үхсэн… Хүмүүст ямар нэг арга байдаг бодъё… Тэгвэл Степка яагаад үхсэн юм бэ? Ямар ч байсан чи намайг Миронд хүргэж өг гэж Нилов бувтнав.

Нилов, Миронд итгээгүй болохоор тэднийхээс эмнэлэг рүү Овчинниковт очжээ. Нилов тэндээс өвчин намдаагч үрлэн эм авч хэвтрээр эмчлүүлэх зөвлөлгөөн сонсоод гар хичээн өвдөвч үл хайхран морио хот руу эргүүлэн хотын эмч нарт очихоор явжээ.

Гурав, дөрвөн өдрийн дара үдэш, орой болсон хойно Нилов, Овчинников руу очиж буйдан сандал дээр тэрий унаад амьсгаадан байж турж цонхийж цайсан нүүрний хөлсийг гараараа арчин:

- Эмч минь! Григорий Иваныч минь! Намайг яавал яатугай! Би ингэж байж яагаад ч чадахгүй нь. Нэг бол намайг эмчлээд аль, эсвэл хор уулгаад өг! Ганцхан л ийм байдалтай орхиж болохгүй. Би галзуурах нь! Гэж хэлбэл:

- Та хэвтрээр эмчлүүлэх хэрэгтэй гэж Овчинников өгүүлэв.

- Тэр хэвтэх чинь гайгүй хэрэг. Би яах вэ? Гэж танаас орос хэлээр асууж байна шүү. Та эмч хүн болохоор надад туслах ёстой. Би тарчилж байна. Одоо л галзуурах нь гэж дандаа бодогдох юм. Би унтаж ч чадахгүй, юм идэж ч чадахгүй байна. Бүх юм өнгөрөөд байна. Миний халаасанд гар буу, энэ байна. Тэгээд духандаа сум зоох гэж мөч тутамд үүнийг гаргаж ирэхэд хүрч байна. Григорий Иваныч минь, бурхны ивээлээр намайг эдгэрүүлж өгөөч! Би яах юм бэ? Би профессорт очих уу?

- Ямар ялгаа байх билээ? Очмоор байгаа бол оч л доо.

- Эмчилж эдгэрүүлсэн хүнд тавин мянган рубль өгнө гэж хэрэв уралдаан зарлавал яах бол? Та юу гэж бодож байна? Тэгтэл зарлалыг хэвлүүлэх гэсээр байтал хэд дахин ч галзуурч амжих биз. Бүх хөрөнгөө өгөхөд би бэлэн байна. Намайг эдгэрүүлж өгөөч, би танд тавин мянган рубль өгье. Бурхны ивээлээр та намайг эдгэрүүлж өгөөч! Эгдүү хүрмээр энэ хайрхамжгүй байдлы чинь би ойлгохгүй байна. Би ялаанд хүртэл атаархаж байна… Би золгүй амьтан юм. Миний гэр бүл ч зол заягаү йюм!

Ниловын мөр чичрэн салганаж уйлж гарлаа. Овчинников түүнийг тайвшруулж:

- Миний хэлэхийг сонсогтун. Таны энэ сандарч тэвдсэн байдлыг зарим талаар би ойлгохгүй байна. Юунд та уйлна билээ? Аюулыг ингэж юунд өсгөнө билээ? Танд өвдөхөөсөө өвдөхгүй байх боломж илүү байгааг та ойлгооч. Нэгдүгээрт, чононд хазуулсан зуун хүнээс гуч нь өвддөг юм. Тэгээд нэг чухал юм нь чоно таны хувцасны гаднаас хазсан болохоор хор хувцсанд шингэсэн байна. Хор шарханд орлоо чгэсэн цус их алдахад тань тэр хор цустай хамт урсаад гарчихна. Галзуу өвчний хувьд би санаа их зовохгүй байна, харин шарх л санаа баахан зовоож байна. Учир нь таны болгоомжгүй байдлын харгайгаар ёлом юм уу, түүнтэй төстэй юм болж үгдрэх нь амархан гэж хэлэв.

- Та тэгж бодож байна уу? эсвэл та намайг тайвшруулж байна уу? Бүр эсвэл үнэнээ хэлж байна уу?

- Яг үнэнээ хэлж байна. Та үүнийг аваад уншиж үз л дэ гэж Овчинников тавиур дээрээс ном авч аймшигтай хэсгийг алгасаад галзуу өвчний тухай бүлгийг уншиж эхлэв. Тэрээр уншиж дуусаад:

- Тэгэхлээр дэмий санаагаа зовоож байна. Тэр чинь галзуу чоно байсан уу, эрүүл чоно байсан уу? гэдэг нь та бидэнд тодорхойгүй байгааг энэ бүхэн дээр нэмж хэлүүштэй байна гэж хэлэхэд Нилов инээмсэглэн:

- Тэр ч тиймээ… Одоо мэдээжийн ойлгомжтой байна. Тэгэхлээр энэ бүхэн чинь шал дэмий юм шив дээ? Гэжээ.

- Тэгэлгүй яахав, дэмий юм.

- За, их баярлалаа. Та чинь их ухаантай хүн байна. Минйи санаа амарлаа… Би бүр баяртай байна. Үнэн шүү… гэж Нилов баясгалантайгаар гараа хоорондм нь үрж инээмсэглэн өгүүллээ.

Нилов Овчинниковыг тэврэн авч гурав дахин үнсэв. Дараа нь сайн санаат, эрүүл чийрэг эрчүүлд байдаг хүүхэд ахуйн золбоо хийморь түүнд бий болжээ. Тэгээд ширээн дээрээс морины тахыг авч нугалах гэсэн боловч баярлаж хөөрсөн, бас мөрний өвчнөөс

болж яаж ч  чадсангүй, зөвхөн зүүн гараараа эмчийг бүсэлхнийн доогуур тэвэрч өргөөд өрөөнөөс нь хоолны өрөө хүртэл  авч явжээ. Овчинниковынхаас Нилов баяр баясгалантай гарч явахад түүний өргөн хар салхал дээр нь гялтганаж байсан нулимсны дусал зээнтэйгээ хамт баярлаж байгаа аятай болжээ. Нилов шатаар  бууж явахдаа хүнгэнэсэн дуугаар хөхөрч шатны хайсны нэг шон булгарч унахуйц их хүээр шатны бариулыг ганхуулахад Овчинниковын хөл дорхи бүх шат дайвалзжээ.

Овчинников түүний өргөн нурууг энхрийлэн хараад “Мөн баатар эрээ! Мөн сүрхийяа! Гэж боджээ.

Нилов тэргэндээ суугаад  далан дээр чонотой хэрхэн үзэлцсэн тухай эхнээс нь аваад нэгд нэгэнгүй дахин ярьж:

Яггүй тоглоом болсон юмаа. Нас өтөлсөн үед дурсах юмтай л хүндээ. Тришкаминь, яваад байгаарай!  гэж баясгалантай инээжээ.

## ЗОЛ ЗАЯА

*Я.П. Полонскийд зориулав 1*

Их  зам нэрт  тал нутгийн өргөн замын дэргэд  хонин сүрэг хоноглож байлаа. Тэдгээрийг хоёр хоньчин  хяргажээ. Ная орчим насны, шүдгүй, татвалзсан царайтай өвгөн замын яг дэргэд таван салаа  өвсний тоостой навчин дээр тохойгоор тулж түрүүлгээ харж хэвтэнэ. Өтгөн хар хөмсөгтэй, сахалгүй, уут сав оёдог гар нэхмэл даавуун хувцастай залуу гараа толгой дээрээ  тавьж яг дээгүүр нь өнгөрөх тэнгэрийн оёдол, зүүрмэглэсэн одод бүхий огторгуй өөд харж хэвтэнэ.

Хоньчид ганцаараа байсангүй. Тэдгээрээс  сажин 2 хэрийн газар замыг хучсан бүрэнхий дунд  эмээлэтй морь бараантан харагдаж урт гутал, богино дээл өмссөн эр түүний эмээлийг түшин зогсох нь ноёны явуулын харуул бололтой. Түүний цэх шулуун хөдөлгөөнгүй бие, галбир, байдал төрх, малчид ба морьтойгоо харьцаж байгааг үзвэл өөрийн үнэ цэнийг мэддэг, өөрийн гэсэн бодолтой,  сүрхий хүн ажээ. Цэргийн хүний ёсоор хувцсаа засч байгаа,  бас ноёд хэрэг эрхлэгч нартай байнга харьцаж  улмаар  заншил болсон ихэмсэг, найланхай төрх бүрэнхийн дундаас ч ажиглагдана.

Хонь унтжээ. Тэнгэрийн дорнод хэсэгт тодрон эхлэж буй үүрийн туяаны саарал гэгээний дор босоо байгаа хоньдын бараа энд тэнд үзэгдэнэ. Тэдгээр хоньд, толгойгоо унжуулан юм бодох мэт. Тэдгээрийн бодол өөрсдөд нь  зөвхөн өргөн уудам тал нута, тэнгэр,  өдөр шөнийн тухай урт удаан сунжирсэн төсөөллийг төрүүлж тэднийг ухаан мэдрэлгүй болтол мансууруулаад гадны хүн, нохдын үйлмэлдэхийг ч үл анзааран зоочихсон юм шиг зогсох ажгуу.

Тал нутгийн зуны шөнийн нойрмог дүнсгэр агаарт нэгэн хэмийн авта дүнгэнэх ажээ. Дэвхрэг тасралтгүй цар цар хийж бөднө шувуу дуугаран хонин сууриас бээр хэрийн газар горхи урсаж бургас ургасан жалгад залуухан алтан гургалдай залхуутайяа исгэрнэ.

1. *Яков Петрович Полонский (1819-98) Оросын яруу найрагч, Петербургийн ШУА-ийн сурвалжлагч гишүүн /орч/*

2. *Оросын нэг сажин 2, 13 метртэй тэнцэнэ /орч/*

Явуулын харуул малчдаас тамхиа асаах гэж энд зогсжээ. Тэрээр ганстай тамхиа чимээгүй сорж дуусаад ганц ч үг үл дуугаран эмээлээ тохойлдоод юм бодох ажээ. Залуу хоньчин түүнийг огт үл анзааран тэнгэр өөд харан хэвтэнэ. Явуулын харуулыг өвгөн удаан гэгчийн харж байснаа:

-Макаровын аж ахуйн Пантелей биш биз? Гэж асуувал:

- Тийм байх гэж би бодсон юм. Таньсангүй, баян болох болтугай. Хаанаас явж байна вэ?

- Ковылягийн хэсгээс.

- Холоос явж байгаа юм байна. Ноогдох тариагаа авч түрээслэх газар 1 бий юу?

- Тариа авч түрээслэх, ердийн журмаар түрээслэх, гуай тариалуулах янз янзынх бий. Би үнэндээ тээрэм рүү явж байсан юм.

Хир тоосонд дарагдсан, нүд хоншоор дээрээ бөөн даахитай, сэгсгэр хөгшин том цагаан хоточ нохой гадны хүн ирсэнд хайхрамжгүй юм шиг морийг хорё гурван удаа тайван гэгчийн тойрсноо уурлан архирч санамсаргүй гэгэнт явуулын харуулын араас дайрахад бусад нохоод тэсч чадсангүй байр байрнаасаа ухасхийжээ.

Өвгөн тохой дээрээ өндийн:

- Өөдгүй новш! Алби чөтгөр тонибол таарна гэж хашгирав.

Нохдын шуугиан намдахад өвгөн түрүүчийнх шигээ хэвтээд тайван дуугаар:

- Ковыляд яг Христосын тэнгэрт заларсан өдөр 2 Ефим Жменя үхсэн юм. Нүгэл нүдээрээ л дээ. Даанч өөдгүй хөгшинб айсан юм. Сонсоо биз дээ? Гэв.

- Үгүй сонсоогүй юм байна.

- Ефим Жменя чинь төмрийн дархан Степкагийн авга ах, бүх тойроог даяар түүнийг мэднэ. Ёстой адгийн хөгшин байса юм. Францyудыг хөөсөн Александр хааныг Москва руу ачиж явсан 3 тэр үеэс жар

*1 Газрын эзэд тариачдад газрыг түрээсээр өгөхдөө зохих хувиар бодож тарианаас авдаг байжээ. (Орч)*

*2 Шашны олон баярын нэг Христ бурхан тэнгэрт хальсан гэдэг домогт зориулагджээ. Улаан өндөгний баяраас хойш дөч дэх хоногт тэмдэглэнэ. (Орч)*

3 Оросын 1-р Александр хаан 1852 онд Таганрогт үхсэнд шарилыг Москвад тэргээр ачиж аваачжээ.

гаруй жил би түүнийг мэдэх юм. Бид талийгаач хааныг тосохоор хамт явж байлаа л даа. Тэр үед их зам Бахмутаар дайрдаггүй Есауловкаас одоогийн Ковыля байгаа Городище руу эргэдэг байсан юм. Үлээдэг арьсан хөгжмийн газар мөн олон байдаг сан. Алхам тутамд шахам тааралддаг сан. Жменя муу юм санаж явдгийг би бүр тэр үед ажсан юм. Хэрэв эр хүн дуугаа хурааж хөгшчүүлийн маягаар жожиглож эхэлбэл сайн юманд хүрдэггүй юм байна гэж би мэдсэн юм. Ефимка бүр багаасаа аваад дуугаа хурааж уур нь хүрсэн юм шиг хүн болгоныг хялайж хардаг байсан. Сүмд очсон ч, үе тэнгийнхэнтэй гадуур гарсан ч, ундааны газраар орсон ч тэрээр хүн хүнээс гажууд зан гаргаж жожиглох юм у, хөгшчүүлтэй шивнэлдэж байдаг юм. Залуу хүн атлаа тэр зөгийчин юм уу, гуа тариаланчаар хөлслөгддөг байсан юм. Сайн санаатай хүмүүс түүн рүү очиход түүний шийгуа, амтат гуа нь шуугих шахна. Хүний дэргэд цурхай загас барьчихвал тэр нь инаах шахна. Өөрөөр хэлбэл тэр хүн юу ч үл дуугарна…

- Ийм юм байдаг юмаа гэж Пантелей өгүүлэв.

Залуу хоньчин хажуугаараа эргэ хар хөмсгөө өргөж өвгөнийг ширтэн хараад:

- Та тэгээд гуа исгэрэхийг сонссон юм уу? гэж асуувал:

- Сонсоогүй л дээ. Хүмүүс л тэгж ярьдаг юм. Санаанаас зохиох юм алийг тэр гэх вэ дээ… Муу санаатны зоригоор бол чулуу ч исгэрч эхлэх байх. Манай тэнд хад чулуу гурван өдөр шөнө дуугарсан юмдаг. Би өөрөө сонссон юм. Жменя цурхайн оронд албин чөтгөр барьсан болохоор цурхай нь инээсэн хэрэг гэж өвгөн шүүрс алдан хэллээ.

Өвгөн ямар нэгэн юм санажээ. Тэрээр өвдөглөж суугаад даарсан юм шиг биеэ хураан гараа ханцуйндаа хийж чавганц нарын эх адаггүй дуржигнадаг шиг дуугаар:

- Бурхан биднийг өршөөх болтугай! Би нэг удаа Новопавловка руу явж байлаа. Ширүүн бороо ормоор болж аймаар сүрхий салхилж байлаа… Би байдгаараа яарч явсан юм. Гэтэл зам дээр тэр үед цэцэглэдэг байсан үүрэгний завсраар цагаан шар явж байсхыг харад энэ чинь хэний шар вэ? Хэцүү амьдрал нь үүнийг юу гэж нааш ирүүлээ вэ? Гэж бодов. Тэр шар сүүлээ шарван мөөрч явах юм. Тэгээд түүнийг гүйцэж ойртоод харвал шар биш, Жменя байдаг байна шүү! Би муу ёсрын юм харсан ажээ. Гэтэл нөгөөх маань булингарт нүдээ эргэлдүүлэн байж над руу харан ямар нэгэн юм бувтнана. Ийм аймшгийг үзэж би айлаа. Би түүнтэй зэрэгцэн явж түүнд юм хэлэх гэтэл аянга нижгнэн тэнгэрийг цахилгаан гэрэлтүүлэхэд бургас ус руу бөхийсөн үзэгдлээ. Зам хөднлөн гарсан туулай зогсонгуут хүний хэлээр "Эрчүүдээ, сайн байна уу?" гэдэг байна шүү. Бурхан тэнгэр намайг гэсгээх болтугай гэж өвгөн хэлээд морьдыг тойрон явсан ноход руу харж:

- Өөдгүй новш тонилж далд орвол таарна! Гэж хашгирав.

Эмээлээ түшиж байсан явуулын харуул гүн бодолд автагдсан хүний дуугаар:

- Ийм юм байдаг л аа гэж хүнгэнэсэн дуугаар хөдөлгөөнгүй зогсч өгүүлснээ:

- Ийм юм байдаг л даа гэж итгүүлэх маягтай бодлогошрон давтан өгүүлжээ. Өвгөн түрүүчийнх шигээ уцаар биш дуугаар:

- Тэр хөгшин чинь дэлт бүргэдэрхүү амьтан байсан юм. Дөрөв таван жилийн хойно түүнийг залхаахаар туйвандсанд тэр өөрийн хилэгнэлийг үзүүлэх гэж Ковыля даяар хоолойн өвчин тараасан нь булчин задрах тахлаар өвчилсөн юм шиг тоо томшгүй хүн үхсэн юмдаг гэвэл:

- Тэр яаж өвчин тараасан юм бэ? Гэж дуугүй зогсч байсан залуу хоньчин асуулаа.

- Андашгүй. Санаа байвал түүнд ухаанд зарахын хэрэггүй л дээ. Хүмүүсийг Жменя хорт могойн тосоор тонилгодог байж. Тэр ёсыг байтугай, үнэрий нь авангуут хүмүүс хорддог тийм гайхал байгаа юм.

- Тиймээ гэж Пантелей зөвшөөрөв.

- Түүнийг залуучууд цааш нь харуулах гэсэн боловч настайчуул тэгүүлээгүй юм. Нуугдмал эрдэнэ байгаа газрыг тэр мэдэж байсан болохоор түүнийг алж болохгүй байсан юм. Түүний Жменягаас өөр хэн ч мэдэхгүй байж л дээ. Тэр яриад байгаа эрдэнийг олохыг ч аргагүй, үзэхийн ч аргагүй байтал тэр л үзсэн байж л дээ. Ой дундуур явж байхад бут, хадан дундуур хүхрийн гал шиг гал улалздаг байж л дээ. Тэр газрыг Жменя зааж өгөх юм уу, өөрөө ухна байх гэж хүмүүс хүлээдэг байж л дээ. Өөрт ч үгүй өрөөлд ч үгүй гэгчээр байсаар байгаад хүнд ч зааж өгөлгүй, өөрөө ч ухсангүй үхсэн юм.

Явуулын харуул ганстай тамхиа сорж өөрийн өтгөн сахал, хурца хянган хамраа агшин зуур гэрэлтгүүлэв. Тамхины галын өчүүхэн гэрэл түүний гараас саравчтай малагй, морины нуруу, эмээлийг дамжин морины чих хавийн дэлэнд тусна.

- Энэ орчинд нуугдмал эрдэнэ их бий гэж тэр өгүүлэн аажмаар суниаж эргэн тойрныг харснаа цайрч буй дорно зүг рүү хараагаа тогтоон-Нугуудмал эрдэнэ байх л ёстой гэж нэмж хэлжээ. Өвгөн шүүрс алдан:

- Ярих юмгүй. Бий гэдэг нь хүн бүрт илэрхий хэр нь түүнийг ухах хүн алга. Чухам ха абайгаагий нь хэн ч мэдэхгүй. Одоо тэр нуугдмал эрдэнийг олоход тарни хэрэгтэй. Түүнийг олж үзэхийн тул ер бишийн сахиустай байх хэрэгтэй байна. Тийм сахиусгүйгээр юу ч хийхийн аргагүй, хүү минь. Жменяд бол тийм сахиусууд байсан юм. Тэр халзан чөтгөрөөс түүнийг асууж болох уу дээ? Хэнд ч өгөлгүйгэр тэдгээрийг өвгөн нууж байсан юм гэв.

Залуу хоньчин өвгөн рүү хоёр гурав алхам мөлхөн ойртож нударгаар толгойгоо тулан өвгөн рүү анхааралтай ширтлээ. Түүний харцанд залуу насны аймшиг, сониуч зан илрэн, залуугийн эв хавгүй царай харанхуй бүрэнхийд улам шамшийн харагдана. Залуу тун хичээнгүйлэн сонсоно.

- Энд нуугдмал эрдэнэ их бий гэж ном судартч бичсэн юм. Энэ тухай ярихын ч хэрэг алга… Новопавловкагийн нэгэн өвгөн цэрэгт тэр газарт хичнээн пүү алт, ямар саванд байдгийг хүртэл заасан шошгыг Ивановкад үзүүлсэн гэдэг юм. Тэр шошгоор нуугдмал эрдэнийг аль хэзээний олчихмоор байвч түүнд хавьтахын аргагүй, нөгөө тариний нь мэдэхгүй байга аюм гэж өвгөн үргэлжлүүлэн ярилаа.

- Өвөө минь, яагаад хавьтахын аргагүй билээ? Гэж залуу асуув

- Ямар нэгэн шалтгаан байх ёстой л доо. Өнөө цэрэг түүнийг хэлсэнгүй… Тарнидах хэрэгтэй, сахиус л хэрэгтэй

Явуулын хүмүүст бодсон санаснаа бүгдийг дэлгэж байгаа юм шиг өвгөн их л бахдан ярина. Их юм ярьж заншаагүйгээс өвгөн түргэн түргэн гуншиж ээрэн тэр дутагдлаа ухаарч толгой, гар, шувтан мөрөө хөдөлгөн байж түүнийгээ хаацайлах гэж чармайна. Түүний хөдлөх бүрд зотон даавуу цамц нь хунирч мөр өөд нь огшиж наранд гандаад, нас өтөлснөөс харласан нуруу үе үе ил гарна. Тэгж тэгж дуулгаваргүй цамцнаасаа болж тэсвэр алдсан юм шиг босон харайж ууртайгаар:

- Зол заяа гэж байдаг. Хэрэв тэр нь газарт булаастай байвал ямар хэрэг байв билээ? Тэгээд л эд баялаг гэдэг мань хивэг юм уу, хонины хоргол шиг ямар ч ашиггүй арилна. Залуу минь, бүх тойрогт хүрэлхэцүйц тийм эд баялаг байдаг юм. Гэтэл хэн ч үзээгүй юм даа. Харин түүнийг ноёдууд ухаж гаргах юм уу, санд хурааж авахыг хүмүүс хүлээж байгаа юм. Хүмүүс булшийг ухаж эхэлсэн… Мэдээж л дээ. Түүнд хөдөөний эрчүүл атаархаж байна. Улсын сан ч бас учиратй. Хэрэв хөдөөний эр нуугдмал

эрдэнийг олбол дарга нартаа өг гэж хуулинд ч бичсэн байдаг юм. Гэтэл тэгтлээ ч хаа байдаг юм. Юм нь байлаа ч чамд падгүй гэж хэллээ.

Өвгөн зэвүүнээр инээмсэглээд газарт суулаа. Явуулын харуул үүнийг анхааралтай сонсон зөвшөөрч байсан боловч түүний төрх байдал, дуугүй байхыг үзэхүл өвгөний ярьсан бүхэн түүнд шинэ зүйл биш, өвгөний мэдлэгээс илүү юмыг тэр аль хэзээний мэддэг юм шиг байлаа. Өвгөн үсээ эв хавгүй илж

- Энэ яваа насандаа эд баялгийг олон дахиж эрсэн юмаа. Ёстой жинхэнэ газарт нь эрсэн боловч дандаа л өнөө яриад байдаг тарниддаг эрдэнэ рүү тулж очоод дуусдаг юм. Аав минь ч ах минь ч түүнийг эрсэн хэр нь юу ч олоогүй өөд болцгоосон юм. Таганрогт нэг цайзанд, нэг газарт гурван чулуун дор нуугдмал эрдэнэ бий гэж нэг гэлэн миний ах Ильяд зааж өгчээ. Тэр үед гучин найман онд Матвеевын булшны тэнд сахиус худалддаг армян хүн сууж байныг би санаж байан. Илья түүнээс сахиус худалдаж аваад хоёр хүний хамт Таганрогт очиж цайзын мөнөөхөн газар руу дөхөж очвол яг тэнд нь буутай цэрэг зогсч байжээ.

Намуун агаарт ямар нэгэн авиа гарч тал дээгүүр тархлаа. Нэг юм алсад нижигнэн дуугарч чулуун дээр унахад тэр дуу тал нутаг даяар сонсогдоод намжихад өвгөн хайхрамжгүй, үг дуугүй зогсч буй Пантелей руу хариу хүлэх мэт харав.

- Уурхайд хувин задарчихлаа гэж залуу хүн бодолхийлэн өгүүлэв.

Гэгээ орж эхэллээ. Тэнгэрийн оёдол цайварлан цас шиг алгуур хайлан бүдгэрч байлаа. Тэнгэр цэлмэг юм уу, битүү үүлтэй байна уу гэдгийг мэдэхийн аргагүй булингартай бүдэг үзэгдэнэ. Зөвхөн дорно зүгт байгаа цэлмэг, гялгар хэсэг юм уу, хаана нэгэн газар бүтнээр харагдах оддыг үзэхүл бүгдийн учир мэдэгдэнэ. Сүүн өвс, ноднин жилийн шарилжийн хүрэн ишийг болгоомжтойхон найгуулсан өглөөний анхны салхи замын дагуу чимээгүйхэн сэвэлзэнэ.

Явуулын харуул гүн бодлоос салж толгойгоо сэгсрэв. Тэр хүн хоёр гараар эмээлээ сэгсэрч олмыг үзсэнээ мориндоо мордох уу, байх уу гэсэн байдлаар дахин бодлогоширч:

- За даа, алганы хонхрыг хэзээ ч хазаж болдоггүйн адил зол заяа байлаа ч гэсэн түүнийг олох ухаан заяахгүй юм даа гэж хэллээ.

Тэрээр хоньчид руу эргэн харахыг үзвэл царай нь арга барагдсан хүнийх шиг уйтгартай, инээдэмтэй болсон байлаа.

- Аз заяа ямар шүү юм байдгийг үзэхгүй байсаар л насыг барах юм даа. Залуучууд үзэж магадгүй, харин бид бол бодохын ч хэрэг алга гэж тэрээр зүүн хөлөө дөрөөнд тавингуут тасалданги дуугаар өгүүлэв.

Явуулын харуул, цан хүүрэг болсон урт сахлаа арчин ямар нэг юм гүйцэд хэлээгүй мартсан юм шиг байдлаар мориндоо лагхийн мордож алс тэртээ рүү нүдээ онийлгон харлаа. Нүдэнд дөнгөж өртөх толгод цэнхэртэх алс тэртээд манантай нийлэн хөдөлгөөнгүй болжээ. Тэнгэр газрын савслага, хязгааргүй талын тэртээд энд тэнд сүүмийх оршуулгын булшууд харуул харах мэт сүрлэг атлаа чимээгүй сүндэрлэнэ. Тэдгээрийн нам гүм, хөдөлгөөнгүй байдал олон үеийг санагдуулах авч хүн амьтад огт хайрхамгүй байх ажээ. Мянга мянган жил улиран өнгөрч бум буман хүн энэ хорвоогоос халин одовч тэдгээр булш урьдынх шигээ сүндэрлэн, яах гэж ингэж сүндэрлэж байдаг, тал газрын ямар нууц тэдгээрийн дор нуугдаж байдгийг хэн ч үл мэднэ.

Нойрноос сэрсэн өнчин турлиах ниснэ. Мөнхийн эдгээр шувуудын залхуу нисэлт, өдөр болгон яг ёсоороо давтагддаг өглөө, хязгааргүй үргэлжлэх тал нутгийн алинд ч утга санаа үл илэрнэ. Явуулын харуул инээмсэглэснээ:

- Бурхан өршөөг, мөн ч уудам байн адаа. Зол заяагаа явж олооч! Гэж царай барайлган дуугаа сулруулж хэлээд – Энд хоёрын зэрэг эрдэнэ булаастай бий. Ноёдууд түүнийг огт мэдэхгүй, харин хөдөөний эрчүүд, ялангуяа цэргүүд тэдгээрийг яг мэднэ. Энэ гөвөө хавьд (явуулын харуул ташуураар хажуу тийш зааж) эрт урьд Воронежид флот байгуулж байсан эзэн хаан Петр руу Петербургээс аваачиж явсан алт ачсан цувааг дээрэмчид довтолсон юм. Дээрэмчид жинчдийг нухаж орхиод алтыг булсан боловч хожим нь олоогүй юм. Нөгөөгий нь манай Доны казахууд булжээ. Арван хоёр онд франц нараас бүх эд баялаг, алт мөнгийг тэд булааж аваад ихэс дарга нар тэдний алт мөнгийг ухраах юм гэнэ гэж буцаж явах замдаа сонсч эд баялгаа юунд зүгээр өгөх билээ хэмээцгээн ядахдаа үр ач нар минь хүртэг гэж булсан байжээ. Чухам хаана булсан нь тодорхойгүй байгаа юм.

- Би эдгээр нуугдмал эрдэнийн тухай сонссон юмаа гэж өвгөн уруу царайлан хэлэхэд Пантелей дахин бодлогошрон:

- Тийм ээ… гэжээ.

Хэн ч дуугарсангүй. Явуулын харуул алс тэртээ рүү бодлогошронгуй харж инээмсэглээд ямар нэг юм хэлэлгүй мартсан юм шиг царайгаар жолоогоо тугтарвал морь дуртай дургүй алхаллаа. Пантелей зуугаад алхам явснаа гүн бодлоос хагацхан толгойгоо сэгсрэн морио ташуурдан хатируулан одоход хоньчид ард нь үлдлээ. Өвгөн:

- Энэ бол Макаровын аж ахуйн Пантелей гэдэг хүн, жилд зуун тавийг авч хоол ундаа аж ахуйгаас хэрэглэдэг юм. Боловсролтой хүн дээ гэжээ.

Нойрноос сэрсэн хоньд (гурван мянга орчим) хийх юмгүй болохоор тал нь хөлд гишгүүлсэн тачир өвснөөс дуртай дургүй зулгааж эхэллээ. Нар хараахан гараагүй авч бүх булш, хурц оройтой, үүлтэй төстэй Саур бунхан тод үзэгдэнэ. Хэрэв тэр бунхны орой дээр гарвал тэнгэр огторгуй шиг хязгааргүй тэгш тал нутаг, эздийн эдэлхүүн газар, герман ба молокануудын суурин, тосгонууд үзэгдэж хараа хурц халимгуулд бол хот, төмөр замын галт тэргийг үзэж болно. Энэ хорвоо дээр нам гүм хээр тал, олон үеийн булшнаас гадна булсан эд баялаг, хонины бодлоос өөр амьдрал байдгийг зөвхөн эндээс үзэж болно.

Өвгөн өөрийн "нөмрөг", үзүүртээ дэгээтэй урт модыг тэмтрэн олж аваад бослоо. Тэрээр юм бодон дув дуугүй байна. Залуугийн царайнаас балчир насны аймхай, сониуч байдал арилсангүй. Тэр залуу соссон юмаа санасаар өөр юм ярихыг тэсгэлгүй хүлээх ажээ. Тэгээд тэрээр нөмөргөө авч босонгуут:

- Өвөө, таны ах Илья өнөө цэргийг яасан бэ? Гэж асуужээ.

Өвгөн асуултыг сонссонгүй, харин залууг алмайран харж уруулаа шилэмдэн байж:

- Санька минь, Ивановкад цэрэгт үзүүлсэн шошгын тухай дандаа би боддог юм. Би Тантелейд хэлээгүй. Тэр шошгонд мөнөөхөн газрыг зөнөг эмгэн хүртэл олохоор заачихсан байсан юм. Баян Жалгад Яагаав жалга галууны сарвуу шиг гурав салаалсны дундах нь юм шүү дээ гэв.

- Тэгээд ухах уу?

- Зол заяагаа туршаад үзвэл…

- Өвөө, түүнийг олбол та түүгээр юу хийх вэ? Өвгөн инээмсэглэн:

- Би юу?… Ганцхан олох л хэрэгтэй. Тэгээд… чамайг даа… Юу хийхээ мэднээ гэв.

Нуугдмал эрдэнэ олсон цагт түүгээр юу хийхээ өвгөн хариулж чадсангүй. Бүх амьдралынхаа нь туршид энэ суулт зөвхөн өнөө өглөө түүний өмнө гарч ирэв бололтой, түүний хөнгөмсөг, хааш яйш царайны байдлаас үзэхүл түүнийг тийм чухал зүйл гэж бодсонгүй бололтой. Нуугдмал эрдэнийг яагаад зөвхөн хөгшчүүл эрдэг, зөнөөд өдрөө хүлээж байгаа тийм хүмүүст дэлхий ертөнцийн зол жаргал яагаад хэрэгтэй байдаг юм бэ гэдгийг Санька ухаарч огт чадахгүй байлаа. Санька үүнийгээ асууж ч чадахгүй, асуусан ч өвгөн хариулж чадахгүй байсан бизээ.

Нэр бүдэг манангаар хүлээлэгдэн улам ч улаан том харагдана. Өвсний хүйтэн хяруунд умбасан нарны гэрэл үүндээ халшраагүйгээ үзүүлэх гэсэн юм шиг баяр баясгалантай байдлаар газар дэлхийг хучна. Мөнгөлөг агь, хумалжийн цэнхэр цэцэг, шар шармаг,

хонгорзул цэцгүүд баясгалантагаар алаглан инээмсэглэлийнхээ хариуд нарны гэрлийг өөрсдөдөө шингээн авах ажээ.

Өвгөн Санька хоёр салж хонины хоёр захад  гарлаа. Тэр хоёр хоёул баган шиг хөдлөгөөнгүй зогсч газар ширтэн юм бодно. Зол заяаны тухай бодлоос  өвгөн салж чадахгүй байхад нөгөө залуу нь шөнө ярьсан зүйлийг бодно. Түүнд хэрэггүй, ойлгомжгүй тэр зол каяаг  залуу сонирхсонгүй, харин  хүний зол заяаны үнэмшимгүй, битүүлэг байдал түүнд сонин  санагджээ.

Хонины нэг хэсэг дохио өгсөн  юм шиг ямар нэгэн юмнаас үргэн  хажуу тийш хуйларлаа. Хоньдын урд удаан сунжирсан бодол Санькад дамжсан юм шиг бас л үл ойлгогдох  адгуусны аймшгаар хажуу тийш огло үсэрснээ дорхноо ухааран:

- Түй, золигнууд! Амар заяа  үзүүлдэггүй гайхлууд! Гэж хашгирчээ.

Юунд ч үл няцаэагдах аагим халууныг зөгнөсөн  нар  газар дэлхийг хуйхалмаар шарж эхлэхэд шөнө хөдлөн янз бүрийн  авиа гаргаж байсан амьд амьтан  бүхэн зүүрмэглэжээ. Өвгөн  Санька хоёр хонины хоёр захад мөргөлд яваа бадарчин шиг нөмрөгтэйгээ хөдөлгөөнгүй зогсоод гүн бодолд дарагджээ. Тэр хоёр бие биеэ үл анзааран зөвхөн өөр өөрийн юмыг бодно. Хоньд ч бодолд автжээ.

Одоо цагт Орос нутагт зөвхөн худалдаачдын хэрэг хөтлөгч, тууварчид, баян биш санваартан нар сууж явдаг, нумгүй, хуучны ерийн нэг морин тэрэг Z мужийн N хошууны хотоос долоодугаар сарын нэгэн өглөө шуудангийн  их замд гарчээ. Хөдлөх бүрд тэрэг чахран хяхтнаад, тэрэгний ард хүлсэн хувин тэр чимээг давтаж, энэ шуугиан, бас тэрэгний их биед хадсан арьс ширийг харваас тэрэг даанч хуучран салж унамаар болжээ гэлтэй.

Сахлаа хусаж, сүрлэн бүрх өмссөн, худалдаачин гэхээс илүү  түшмэл гэлтэй нүдэндээ шилтэй худалдачин Иван Иваныч Кузьмичов, урт хормойтой саарал өнгийн олсон даавуу дээл, өргөн хүрээтэй бортогон малгай өмсч, өнгийн даавуугаар  оёсон бүс бүсэлсэн, урт үстэй намхан өвгөн N хотын сүмийн хамба Сирийн Христофор хоёр тэргэнд суужээ. Худалдаачин ямар нэгэн юм хичээнгүйлэн бодож явах ба нойроо сэргээхийн тул толгйогоо үе үе сэгсрэн ажил төрөлд гөлийж дассан хүйтэн төрх,  саяхан  гэр орныхонтойгоо салах ёс гүйцэтгэн дориун балгасан хүний баяр баясгалан хоёрын хямрал түүний царайд илэрхинэ. Хамба лам ус гилгэнэсэн нүдээр орчлон дэлхийг  гайхан харж нүүр дүүрэн инээмсэглэхэд нь бортогон малгайны нь хүрээ хүртэл өртөх шиг болно. Түүний царай улайж даарсан байдалтай  үзэгдэнэ. Кузьмичов, Христофор хоёр энэ удаа ноос худалдаалахаар яваа ажээ. Тэр хоёр гэр орны хүмүүстэй слах ёс гүйцэтгэн цөцгийтэй

зөөлөн талх идэж хэдийгээр өглөө эрт байсан ч гэсэн дарс  зооглоцгоожээ… Хоёулангий нь сэтгэл их тэнэгэр байлаа.

Морин тэргэнд эн эхоёр хүн, омглон хос хээр морио зогсоо зайгүй ташуурдан яваа дэлбэгч Денискагаас  гадна  наранд  борлож, нулимсанд носрон царайтай ес орчим насны нэгэн хүү сууж явлаа. Энэ бол Кузьмичовын  зээ Егорушка  юм. Тэр хүү нагац ахын зөвшөөрөл, Христофорын нигүүлслээр хаана ч юм сургуульд орох гэж яваа ажээ. Коллегийн нарийн бичгийн даргын  бэлбэсэн гэргий, Кузьминчовын төрсөн дүү, хүүгийн ээж Ольга Ивановна боловсролтой хүмүүс, сайхан орчныг эрхэмлэхийн учир Егорушкаг авч явж сургуульд оруулахыг ноос худалдахаар явах гэж байгаа ахаасаа мөргөн гуйжээ. Тэгээд одоо жаал хүү хаашаа явах  гэж байгаагаа  үл ойлгон дэлбэгчийн суудал дээр Денискатай зэрэгцэн суугаад уначихгүйн тулд түүний тохойноос зуурч гал дээр буцалж байгаа данхтай цай шиг бөндөгнөж яваа   нь энэ.  Морин тэрэг хурдлан довтолж явахад түүний улаан цамц ар нуруун дээрээ цүлхийж, тогосны өд хатгасан улаачны шинэ малгай нь ар шил рүү үе үе унших ирнэ. Жаал хүү өөрийгөө дээд зэргийн зол заяагүй хүн хэмээн уйлмаар санагдана.

Морин  тэрэг гяндангийн хажуугаар өнгөрөхөд өндөр цагаан ханын дэргэдүүр алхлах манаач, торлосон

1 Хаант Оросын жижиг албан тушаалд удирдах ажил эрхэлдэг есдүгээр зэргийн зиндааны түшмэл (Орч)

бяцхан гэгээвч, дээвэр дээр гялалзах загалмайг Егорушка хараад долоо хоногийн өмнө Казанийн эх дагины өдөр ээжтэйгээ хамт үнэн алдарт  шашны баяраар шоронгийн үсм очиж байснаа дурсан санажээ. Түүнээс өмнө улаан өндөгний баяраар 1 жаал хүү тогооч Людмила, Дениска хоёрын хамт шоронд очиж чихэртэй цагаан талх, өндөг, бялуу, үхрийн шарсан мах авчирч өгөхөд хоригдлууд баярлан загалмайж, бүр нэг нь өөрөө хийсэн тугалган чагтан товч Егорушкад бэлэглэж билээ.

Жаал хүү таних газруудаа сайн ажиглах гэсэн боловч гайтай морин тэрэг хажуугаар нь давхин өнгөрч бүх юм ард хоцорчээ. Шоронгийн цаана утаа тортог болсон төмрийн дархны газрууд, тэдгээрийн цаад талд чулуун хашаа бүхий тохитой харагдах мод, ногоонд умбасан оршуулгын  газар үзэгдэнэ. Хашаан дотроос интоорын  ногоон модон дотор нуугдсан цагаан загалмай, хөшөөнүүд, алсаас цагаан толбо боон харагдана. Интоорын мод цэцэглэх үеэр энэ цагаан толбууд интоорын цэцэгтэй холилдон хутгалдаад цагаан тэнгис шиг болдгийг Егорушка дурсан санав.  Интоор  жимс болох үеэр цагаан хөшөө, загалмайнууд цус шиг хүрэн улаан өнгөөр бүрхэгддэг билээ. Хашааны цаана интоорын модон дотор Егорушкагийн эцэг,эмээ ээж Зинаида Даниловна хоёр өдөр шөнөгүй нойрсож байдагсан. Эмээ ээжийг нас барахад түүнийг нарийхан урт авсанд хийж нүдийг аниулахгүй хэмээн тавтын  хоёр мөнгө зовхинд нь хавчуулсан билээ. Нас барах хүртлээ

эмээ ээж нь  тэнхлүүн байж зах дээрээс  намуу цэцгийн үр түрхсэн зөөлөн цагаан талх авчирсаар байж билээ. Одоо болоход нойрссоор, нойрссоор байна…

Оршуулгын газрын тэртээд тоосгоны үйлдвэрийн утаа манарна. Газарт наалдсан урт зэгсэн дээврийн дороос өтгөн хар утаа дээш алгуурхан олгойдно. Үйлдвэр, оршуулгын газар дээгүүр тэнгэр бараантаж агаарт гарсан утааны сүүдэр хээр тал, зам дээгүүр мөлхөнө. Дээврийн дэргэдэх утаан дотор улаан тоосонд даруулсан хүн, адуу мал бужигналдана.

Үйлдвэрийн цаана хотын зах болж тал хээртэй залгана.

1 Шүтлэгтнүүд  энэ баярыг хаврын тэргүүн сарын арван тавны дараахь ням гаригт тэмдэглэдэг нь хуучин тооллоор 3-р сарын 22-ноос 4 –р срын 25-ны  хооронд тохиолдоно (Орч)

Егорушка хот руу сүүлчийн удаа эргэж хараад Денискагийн тохойд нүүрээ нааж гашуунаар уйлахад:

- Орилохгүй байж чаддаггүй шүү! Нус нулимсаа гоожуулсан эрх амьтан!  Явмааргүй байвал хоцрооч дээ. Чамайг албадаагүй! Гэж Кузьмичов хэлбэл:

- Егор хүү минь, зүгээр, зүгээр… Бурханд залбир… Муу юманд биш сайн юманд явж байна. Эрдэм ном бол гэрэл гэгээ, эрдэм номгүй бол таг сохор гэж ярьдаг шүү дээ. Энэ чинь үнэнэ шүү гэж Христофор дуржигнан өгүүлэв.

- Буцмаар байна уу? гэж Кузьмичовын асуухад

- Буц… буцмаар байан гэж Егорушка нулимсаа залгин байж хариуллаа.

- Хол газар шал дэмий явж байгаа болохоор буцах нь буцах вий.

- Зүгээр, зүгээр, хүү минь… Бурханд залбир… Ломоносов мөн загасчингуудтай ингэж гарсан  хир нь бүх Европын хэмжээний хүн болсон  шүү дээ. Итгэлтэйгээр олж авсан оюун ухааны мэдлэг бурханд аригтайгаар үр шимээ өгнө. Мөргөл  залбиралд юу гэсэн байдаг  билээ? Бүхнийг бүтээгчид алдар  нэр, эцэг эхэд баяр баясгалан, сүм хийд,  улс оронд ашиг тусыг… гэж. Ийм байгааа юм гэж Христофор үргэлжүүлэн хэлэхэд:

- Ашиг тус янз янз  байдаг. Зарим  хүн арав, хорин жил суралцаад таг сохор байх юм гэж Кузьмичов хямдхан навчин тамхи соронгуут өгүүлэв.

- Тийм ч байдаг л даа.

- Шинжлэх ухаан зарим хүнд ашигтай байхад заримы нь ухаан санааг будлиантуулдаг юм. Дүү хүүхэн маань юм мэдэхгүй бүсгүй хүн, юм болгоныг сайн сайхан болгох гэж чармайхдаа Егорушкаг эрдэм номтой болгох гэж хүсч байгаа юм. Гэтэл би еөрийн ажлын дагуу Егорушкаг үүрдийн зол жаргалтай болгож чадна гэдгийг ухаарахгүй юм. Хэрэв бүгдээрээ эрдэм номын мөр хөөгөөд явчихвал худалдаа наймаа хийх, талх тахи хүнгүй болно гэсэндээ би танд үүнийг тайлбарлаж байгаа ухаантай юм. Тэгвэл бүгд өлбөрч үхнэ шүү дээ.

- Хэрэв бүгдээрээ худалдаа наймаа хийж, талх тариа тариад байх юм бол эрдэм номыг ухаарах хүнгүй болно шүү дээ.

Тэр хоёр хоёулаа үнэмшмээр, чамбай юм хэллээ гэж бодон хоёулаа царайгаа ноцтой болгон зэрэг зэрэг ханиалгав. Дениска тэдний яриаг чагнасан боловч юу ч ойлгосонгүй, дэмий толгой сэгсрээд өндийнгүүт морьдоо ташуурдлаа. Хэн ч дуугарсангүй.

Энэ үед аялагчдын нүдний өмнө энд тэндээ намхан толгод бүхий нүд алдам уудам тал цэлийж байслаа. Эдгээр толгод нэг нэгийнхээ шилийг харж залмын баруун талаас эхлэн тэнгэрийн савсалганд тулж хөхөлбөр ягаан өнгөтэй алсын алсад далд орох гүдгэртэй нийлжээ. Хичнээн явавч энэ тал хээр хаанаас эхлэн хаана дуусч байгааг мэдэх арга алга… Нар хотын тэртээгээс ар нуруунаас нам тайвнаар мандан гарч ээж эхлэв. Эхлээд газар тэнгэр нийлсэн тэртээ урьд байгаа булш болон холоос харахад гараараа даллаж буй өчүүхэн хүнтэй адилхан тээрмийн хавиар өргөн хурц шар туяа татаж хэдхэн хормын дараа тэр туяа ойртон ирж баруун талаар мөлхөн толгодод туслаа. Егорушкагийн нуруунд туссан нарны туяа ар нуруугаар дамжин тэрэг, моринд тусахуй түүнийг угтсан гэрэл гэгээнд уудам тал дахь өглөөний бүдэг сүүдэр гэнэт алга болж шүүдэр гялалзлаа.

Халуун наран хүрэнтэн борлосон, халсан хөх тариа, лууль, сүүний өвс, олс тэргүүтэн халуунд шарлан өнгө алдаж байснаа одоо шүүдэрт угаагдан наранд ээлгэн дахин цэцэглэхээр сэргэжээ. Зам дээргүүр болжмор шувуу баясгалантайяа жиргэн нисэж өвсөн дунд зурам шогшрон дорно зүгт холын холд зааraг шувуу дуугарна. Морин тэрэгнээс цочсон ятуун сүрэг тэрхийн нисч толгодын зүг одлоо. Дэвхрэг, хүрэлзгэнэ, хийл нэрт тэмээлзгэнэ өвсөн дотор нугуудаад өөрсдийн нэгэн хэмийн чахранги ая барьж авай.

Гэвч хэдхэн хулийн дараа шүүдэр хатаж агаар хуурайшаад хөөрхий тал нутаг долоодугаар сарын гансралт байдалдаа оржээ. Өвс тэргүүнээ гудайлган бүх юм гунигтай боллоо. Наранд шарагдан өнгөрсөн шөнийн сүүдэр шигээ хүрэнтэж ногоорох толгод алсаас хөхөлбөр ягаан өнгөтэй үзэгдэн тал хөндийд алсын манан татаж ой мод, өндөр уулгүй тал хээр нутагт дээрээс хөмөрсөн тэнгэр тэндүү цэлмэг санагдана. Энэ бүхэн хязгааргүй гунигтай ажээ.

Юунаа их бүгчим, гансралтай вэ? Морин тэрэг хурдлан товтлох авч Егорушка ганцхан тэнгэр, тал хөндий, толгодыг …. Харах бөлгөө. Өвсөн доторхи ая дуу чимээгүй болжээ. Болмжорууд нисэн одож ятуу шувуу үзэгдэхгүй болжээ. Өнгөө алдсан ногоон

дээгүүр өөр хоорондоо дэндүү адилхан учраас тал хээррийг улам бүр нэгэн хэмийн болгосон турлиах шувууд хийх юмгүй цөхрөнгөө баран нисэцгээнэ.

Элээ далавчаараа жигд дэвэн бараг газарт шүргэж алдан нисч амьдралын гуинг гансралын тухай бодсон мэт агаарт гэнэт тогтсоноо далавчаа дэлгэн тал нутаг дээгүүр сум адил харван нисэх нь юу түүнд хэрэгтэй, яах гэж нисч яваа нь үл мэдэгдэнэ. Алсад тээрмийн сэнс эргэлдэх ажээ…

Шарилжин дотор цагаан гавал ус юмуу, чулуу гялалзан бас саарал өнгийн хүн чулуу юм уу, дээд мөчир дээрээ цэнхэр ялтас бүхий хатсан туйван зэрвэсхийн тодорч зурам зам дээгүүр хөндөлдөн давхилдана. Нүдэнд дахиад л шарилж, толгод, турлиах жирэлзэнэ.

Харин бурхны өршөөлөөр өвс ачсан тэрэг өмнөөс айсуй. Дээр нь нэгэн жаал бүсгүй суужээ. Аагим халуунд тамир алдсан нойрмог тэр бүсгүй толгйогоо өргөн өмнөөсөө яваа хүмүүсийг харав. Дениска алмайран түүнийг харж морьд хошуугаа өвсөнд шургуулахад морин тэрэг чахарсаар ачаатай тэргэнд шүргэн алдан зөрж туужуу шиг өргөсөрхөг түрүү Христофорын бортогон малгайг хатгавал Дениска:

- Пэндгэр минь, хүн дайрах нь! Үхэр хэдгэнэд хатгуулчихсан юм шиг хошуу амны нь татваганаж байгааг хараач ! гэж хашгирав.

Бүсгүй нойрмог байдлаар инээмсэглэснээ уруулаа хөдөлгөөд дахин хэвтээд өглөө… нэгэн толгой дээр өнчин улиангар үзэгдэнэ. Түүний яах гэж энд тарьсныгб бурхан тэнгэр л мэдэх биз. Түүний гоолиг шулуун бие, ногоон өмсгөлөөс хараа салгахын аргаүй ажээ. Энэ гоо цэмцгэр мод энд аз жаргалтай байдаг гэж үү? Зуны аагим халуун наранд шарагдан өвлийн дүн хүйтэн, цасан шуурганд жигнүүлж намрын аймшигт шөнийн гүн харанхуйд зүг чиггүй, уурсан хүүгэх салхины исгэрэлтээс өөр юу ч үл сонсон үргэлж гав ганцаар зогсоно ажгуу… Улиангарын цаанаас толгойн оройгоос зам хүртэл улаан буудайн тариалангийн зурвас тод шар хивс лугаа адил цэлийнэ. Толгой дээрээс буудайг хэдийнээ хурааж бухал болгосон байхад бэлд нь дөнгөж хадаж эхэлж байна… Зургаан хадланч зэрэгцэн зогсоод хадуураар ширвэхэд хадуур нь нэгэн хэмээр исгэрэн соньхон авиа үүсгэнэ. Бухал боож байгаа эмэгтэйчүүдийн хөдөлгөөн, хадланчдын царай зүс, хадуурын гялалзаж байгааг үзэхүл аагим халуун ид төөнөн шарж байгаа нь илт, Хэлээ унжуулсан хар нохой тэндээс морин тэргийг угтан хуцах янзтай давхисан болвч “Чамайг хуцвал уу…” гэсэн янзтай өөрий нь сүрдүүлсэн Денискагийн ташуурыг харж замын дунд зогсов. Нэгэн эмэгтэй өндийн чилсэн нуруугаа хоёр гараар барьж Егорушкагийн улаан даавуу цамцыг харан өнгөрүүллээ. Тэр бүсгүйд улаан өнгө таалагдсан уу эсвэл хүүхдүүдээ дурсан санасан уу, ямар ч атугай хөдөлгөөнгүй зогссоор, хойноос нь харсаар байлаа…

Улаан буудайн тариалан өнгөрч наранд гандсан тал хөндий, шарагдсан толгод, халсан тэнгэр үргэлжилж элээ шувуу эргэлдсээр байна. Алсад гараа далласан өчүүхэн хүнтэй адилхан тээрэм сэнсээ эргэлдүүлсээр харагдах нь бүр дургүй хүргэнэ. Тэр тээрэмд хэзээ ч хүршгүй, тэр морин тэрэгнээс зугатан зайлсаар байгаа юм шиг ажээ.

Христофор Кузьмичов хоёр үг үл хэлэлцэн Дениска гуугалан морьдоо ташуурдсаар явна. Егорушка нэгэнт уйлахаа байж эргэн тойрныг хайхрамжгүй харна. Аагим халуун, тал нутгийн гунигт байдал түүнийг ядраажээ. Аль хэдийнээс ингэж бөндөгнөн явж байсан юм шиг, нар аль хийднээ нуруунаас нь шарж байсан юм шиг түүнд санагдана. Арван бээр яваагүй байхад "Амрах болжээ! Гэс түүнд бодогдоно. Нагац ахынх нь царайнаас баяр баясгалан арилан арилсаар зөвхөн ажил төрөлд гөлийн дассан хүйтэн төрх үлджээ. Сахлаа хусч нүдний шил зүүсэн, хамар, шанаа нь тоосонд даруулсан түүний царайг тэр хүйтэн төрх харгис догшин болгожээ. Христофор ламтан ямарнэгэн сайн сайхан, баяр баясгалантай зүйлийг чимээгүйхэн бодож аятайхан инээмсэглэл түүний царайг мэлмэрүүлжээ. Аагим халуунаас түүний тархинд сайн сайхан, баяр баясгалантай бодол төржээ гэлтэй…

- Дениска, ачаагаа бид өнөөдөр гүйцэх болов уу? гэж Кузьмичовыг асуухад Ениска тэнгэр өөд харангуут босож морьдоо ташуурдсанаа:

- Бурхны ивээлээр шөнө гүйцэх биз… гэж хариулав.

Нохой хуцаж сонсогдон яг отолтоос ухасхийн гарч ирэв үү гэлтэй гал газрын зургаан том нохой ууртай догшин хуцаж морин тэрэгний өмнөөс дайрав. Сэгсийсэн аалзан хошуутай, уурлан догширсондоо нүд нь улаанаараа эргэлдсэн ер бишийн уууртай тэдгээр нохд морин тэргийг хүрээлэн авч бие биеэсээ өрсөн аймшигтай чимээ үүсгэх нь морьд, морин тэрэг, хүмүүсийг тас татан хаяхад бэлэн ажээ… Гоочилж, ташуурдах дуртай. Дениска далим гарсанд баярлан бах нь ханасан царайгаар бөхийн нохдыг ороолгож гарлаа. Нохд гааран архиларлдсаар, морьд авч давхив. Егорушка суудалдаа тогтож ядан нохдын нүд, шүдийг хараад хэрвээ унавал түүнийг агшин зуур хэдэн хэсэг тас татах нь гэж мэдэвч айсангүй, харин Дениска шиг бах нь ханаж, гартаа ташуур байгаагүйд харамсжээ.

Морин тэрэг хонин сүрэгтэй зэрэгцэн ирэхэд Кузьмичов:

- Зогс! Гэж хашгирвал Дениска бүх биеэрээ гэдийж морьдын амыг татахад морин тэрэг зогслоо. Кузьмичов хоньчин руу харан:

- Наашаа яваад ир! Хараал идсэн нохдоо тат! Гэж хашгирвал уранхай хувцас, дулаан малгай өмссөн, хөл нүцгэн, бохир уут эгэлдэргэлсэн, дэгээ бүхий урт мод барьсан өвгөн хоньчин малгайгаа аван нохдоо хорьж морин тэргэнд ойртон ирсэн нь аль дивангарын амьтан гэлтэй. Мөн тийм нэг хүн хонины нөгөө захад зогсоод аялан явагсдыг хайрхамжгүй харна.

- Энэ хэний хонь вэ? Гэж Кузьмичовын асуухад:

- Варламовынх! Гэж өвгөн чанга хариуллаа.

- Варломовынх! Гэж хонины нөгөө захад зогсч байсан хоньчин давтан хэлэв.

- Варламов үүгээр өчигдөр явж өнгөрсөн үү?

- Үгүй. Түүний хэрэг хөтлөгч л явж өнгөрсөн, яг үнэн…

- Явъя.

Морин тэрэг цааш одоход хоньчид, нохадтойгоо хоцорчээ. Егорушкахөхөлбөр ягаан өнгөөр үелзэх алс тэртээх дуртай дургүй харна. Сэнсээрээ даллаж байгаа тээрэм ойртож байгаа юм шиг түүнд санагдаж эхэлжээ. Тэр тээрэм улам улам том болж хоёр сэнсий нь тод харж болох болжээ. Нэг сэнсийг зүйж засан, нөгөөг саяхан шинэ модоор хийсэн нь наранд том дааварлан харагдана.

Морин тэрэг чигээрээ явж байхад, яагаад ч юм бэ, тээрэм зүүн тийш холдоод байгаа юм шиг ажээ. Цааш явсаар тээрэм зүүн тийш алсалсаар авч нүдэнд харагдсан хэвээр.

- Болтвагийн сайхан тээрэм барьжээ гэж Дениска хэллээ.

- Тэдний гацаа харагдахгүй л байна.

- Тэр жалгын цаана бий.

Удсангүй Болтавагийн айл гацаа үзэгдсэн боловч тээрэм хойшоо явсангүй, хоцорсон ч үгүй, Егорушка руу харж тос дааварласан сансээрээ далласаар байлаа. Мөн сүрхий ид шидтэн ээ?

Үд дундын үед морин тэрэг замаасаа баруун тийш хазайн хэд алхуулаад зогслоо. Намуухан шожигнох авиаг Егорушка сонсч нүүрэнд нь чийглэг хилэн хүргэх мэт ямарнэгэн өөр агаарыг мэдэрлээ. Эв хавгүй том том чулуугаар байгалийн дархалсан толгойгоос хэн нэгэн ачит хүний хийсэн цууран хоолойгоор ус жижиг дуслаар дусалж балаа. Наранд гялалзах тунгалаг сайхан усан дусал газарт чимээгүй буун хүчит ширүүн урсгал аятай дорно зүгт түргэн урсан одож ажээ. Толгойгоос холгүй нэгэн нарийн горхи тогтоол уснаа цутгаж халуун гэрэл, ангасан хөрс түүнийг шуналтайяа уусган авч чадлы нь барах ажээ. Жаахан цаашлааз тэр горхи өөр шигээ нэгэн тийм горхитой нийлдэг бололтой. Юу гэвэл толгойгоос цааш урсгалын дагуу зуугаад алхам газар сэвсгэр өтгөн хагд өвс ургаад морин тэрэг дөхөн очих үед гурван сараалжин шувуу нисэн одсон билээ.

Аяны хүмүүс горхийн дэргэд амарч мориндоо өвс өгөхөөр буулаа. Морин тэрэг, тэрэгнээс буулгасан морьдын тармаг сүүдэрт Кузьмичов, Христофор, Егорушка гурав эсгий дэвсэж суугаад үдэлж эхлэв. Аагим халуунаас Христофорын толгойг манаруулсан

сайн сайхан, баяр баясгалантай бодол ус ууж шарсан өндөг идсэний дараа гадагшилж Егорушкаг элдэг харж юм зажлангуут:

- Хүү минь, би өөрөө суралцаж байсан юмаа.

Намайг бүр бага байхад бурхан надад ухаан санаа заяаж, яг чам шиг насан дээрээ бусдад дууриал болдоггүй ч гэсэн ухаж ойлгохооroo эцэг, эх, багш нараа тайвшруулдаг байсан юм. Арван таван нас хүрээгүй байхадаа би оросоор ярьж бичдэг шигээ латинаар ярьж шүлэг зохиодог болсон юм. Би Христофор хамбын очир баригч байснаа санаж байна. Хүндэт эзэн Ерөөлт Александр Павловичийн нэрийн өдөр мөргөлийн дараагаар тэр шүтээндээ заларч байхдаа над руу элэгсэг дотноор харж "Puer bone, quam appellairs3! Гэж асуусныг одоо би санаж байан. Би "Christophus" буюу бид аминдай байна шүү дээ… гэж хэлсэн юм. Дараа нь латинаар "Чи хэний хүүхэд вэ?" гэж асуухад би бас латинаар Хунгийн суурины тахилч Сирийн хүү гэж хариулсан юм. Миний ингэж яаран тодруулж хэлсэнд тэр ерөөлт хүн намайг адислаад "Би энэ хүүхдийг орхихгүй гэж эцэгт чинь бичнэ гэдгийг чи мэдэж аваарай" гэсэн юм. Латинаар ярилцахыг сонссон шүтээнд байсан санваартан лам нар бас багагүй гайхалдан хүн бүр магтан сэтгэл хангалуун байгаагаа надад илэрхийлж билээ. Хүү минь, би зулай нимгэн байхаасаа латин, грек, франц хэлээр ном уншиж гүн ухаан, математик, иргэний түүх, бүх ухааныг мэддэг байлаа. Бурхан тэнгэр надад гайхалтай оюун ухаан хайрласан юм. Юмыг хоёр, гурав уншаад цээжилчихнэ. Багшнар, ачтан хүмүүс маань гайхаж намайг эрдэм номын хүн, сүм хийдийг гэгээрүүлэгч болно гэж боддог байсан юм. Би чгэсэн өөрөө Киевт очиж эрдэм номоо үргэлжлүүлнэ гэж бодож байсан боловч эцэг, эх маань зөвшөөрөөгүй юм. "Чамайг үргэлж эрдэм номын мөр хөөж явахы чинь бид яаж хүлээх юм бэ?" гэж эцэг маань хэлдэг байлаа. Би ийм үг сонсоод эрдэм номоо орхиж эндээ үлдсэн юм. Мэдээжээр би эрдэмтэн болоогүй ч гэсэ эцэг эхийнхээ үгээс зөрсөнгүй, тэдний ахмад насыг тайвшруулж нэр хүндтэй хөдөөлүүлсээн. Хишиг мөргөлийг шүтсэнийх хөөрхий!

- Та мэддэг бүхнээ мартаа байлгүй гэж Кузьмичов өгүүлэв.

- Яаж мартахгүй байх билээ? Ная хүрчихлээ! Гүн ухаан, яруу өгүүлэхүй зүйлээс аар саар юм санавч

*1 Хайрт хүү минь, чиний нэр хэн гэдэг вэ? (латин)*

*2 Христофор (латин)*

математик, хэлнүүдээс юу ч үлдсэнгүй гэж Христофор хэлээд нүдээ онийлгон бодолхийлснээ: -Амьд амьтан гэгч юу вэ? Өөрийнхөөсөө өөр юм шаарддаггүй өвөрмөц юм чинь амьд амьтан шүү дээ гэж тэр нам дуугаар хэлэв.

- Оюун ухааны тэжээл! Матери бол махбодыг тэжээдэг бол оюун ухааны тэжээл сэтгэлээ тэжээдэг нь үнэн шүү гэв.

- Эрдэм ном эрдэм номоороо л биз, харин би Варламовыг гүйцэхгүй бол эрдэм ном чинь л тэр болно доо гэж Кузьмичов шүүрч алдав.

- Хүн чинь зүү биш болохоор олдноо. Тэр энүүхэн хавиар л эргэлдэнэ.

Хөвдөн дээгүүр танил гурван сараалжин шувуу нисэсгээж тэдний час хийсэн дуунд горхиноос хөөгдсөний түгшүүр харамсал сонсогдоно. Морьд өвсөө намбатайхан зажилж тургилна. Эдийнхээ идэж байгаа өргөст хэмх, бялуу, өндөгт хайхрамжгүй байхыг хичээн морьдын гэдэс, нуруунд шавсан хөхтүрүү, ялааг үргээж зайлуулахад Дениска бүх анхаарлаа хандуулжээ. Тэр хоолойноосоо өвөрмөц одууг хорхой хүрсэн байдалтай гаргаж хороож буй амьтдаа алдчихаад өөрөө харамсан дуу алдаж үхлээс зайлж амжсан гол заяатан бүхнийг нүдээрээ үзнэ. Кузьмичов цадсанаа мэдэгдэх гэж уртаар амьсгаа аваад:

- Дениска, чи хаана байна вэ? Юм ид гэж хэлэв.

Дениска хулчийсхийн эсгийний дэргэд хүрч ирээд “шарлаг” гэж нэрлэдэг таван том шар өргөс хэмх ( жижиг, шинэвтрээс тэр авч зүрхэлсэнгүй), харласан хагархай хоёр өндөр авснаа гар дундуур нь татаад авах бий гэж айж цэнэсээр бялуунд хуруугаа хүргэхэд Кузьмичов түүнийг яаруулан:

- Ав ав гэхэд нь Дениска бялуу авч хажуу тийш очиж нуруугаа морин тэрэг рүү харуулан сууж дуу чимээ гарган зажлахад морьд түүн рүү эргэн сэжигтэй нь аргагүй харна.

Хоол идэж цадсан Кузьмичов тэргэн дээрээс ууттай ямар нэгэн юм аваад Егорушкад:

- Би унтлаа, миний дэрэн доороос энэ ууттай юмыг хүн авчих вий, чи сайн харж байгаарай гэж хэллээ.

Христофорыг жанч, бүс, дээлээ тайлахад Егорушка түүнийг хараад учиргүй их гайхжээ. Санваартнуудыг өмд өмсдөг гэж тэр хүү огт мэддэггүй байжээ. Гэтэл Христофор угт түрийтэй гутлын түрий рүү шуумгий нь чихсэн жинхэнэ зотон даавуу өмд, тоодгор алаг хүрэм өмсдөг байжээ. Түүнийг харж байснаа Егорушка, хэргэмд нь хэрхэвч таараагүй хувцастай, уртүс, сахлтай, энэ хүн Робинрзон Крузотой их адилхан юм гэж бодлоо.

Христофор Кузьмичов хоёр хувцсаа тайлаад тэрэгний сүүдэрт бие биеэ харан хэвтээд нүдээ аньжээ. Дениска идэж дуусаад ээвэр газар очиж дээшээ харж нүдээ аньснаа:

- Морьдыг хүн аваад явчих вий, харж байгаарай гэж хэлэнгүүт унтаад өгчээ.

Нам гүм болж зөвхөн морьд тургилан өвс хазалж, хүмүүсийн хурхирах сонсогдоно. Хаа нэгэн газар зaaраг шувуу дуугаран, уригдаагүй зочид явсан эсэхийг үзэх гэж нисэн ирж буй гурван сараалжин шувууд часхийн горхины ус шоржигнох сонсогдовч энэ бүх авиа нам гүмийг эвдсэнгүй, нойрмог агаарыг сэрээсэн ч үгүй, харин байгаль ертөнцийг зүүрмэглүүлэх ажээ.

Хоол идсэний дараа аагим халуун Егорушкаг улам амь тэмцүүлж хөвд рүү гүйж очоод эргэн тойрныг ажиглан харвал аанай л үд хүртэл харсан тэгш тал, толгод, тэнгэр, хөхөлбөр ягаан алс тэртээ харагдах ажээ. Харин толгод ойрхон болж үбр хойно хоцорсон тээрэм л харагдсангүй. Горхи урсан, толгойн цаана түүнээс арай өндөр толгой үзэгдэн түүн дээр тав зургаан хаша бүхий жижиг суурин харагдавч, байшингуудын дэргэдүүр хүн амьтан, мод, сүүдэр үл үзэгдэн халуун агаарт сууринб агтран хатсан юм шиг болжээ. Хийх юмаа олж ядсан Егорушка өвсөн дотроос хийлч нэртэй нэгэн тэмээлзгэнэ барьж аваад гартаа барин чихэндээ ойртуулбал яг хийлээр хөгжимдөж байгаа юм шиг авиа гарлаа. Түүний дууг сонсч ханасан Егорушка сэрүүцэхээр хөвд рүү нисч ирсэн шар эрвээхэйнүүдтэй хөөцөлдсөөр морин тэрэгний дэргэд хүрээд ирснээ өөрөө ч анзаарсангүй. Нагац ах, Христофор хоёр бөх гэгчийн унтсан нь морьд амарч гүйцэхээс нааш сэрэхээргүй хоёр гурван цаг лав унтах бололтой… Энэ хугацааг яаж өнгөрөөж, халуунаас хаашаа зайлах юм билээ? Бэрх хэрэг… Хоолойгоор урсч байгаа усыг Егорушка амаараа тосоход аманд хүйтэн оргин цуур үнэртэнэ. Жаал хүү эхлээд дуртай гэгч ууж байснаа сүүлдээ хүч гарган хүйтэн ус амаар дамжин бүх биед тархаж цамцаа усаар норгох хүртэл уужээ. Егорушка дараа нь морин тэрэг рүү очиж унтаж буй хүмүсийг харлаа. Нагац ахын царайд мөнөөхөн ажил хэргийн хүйтэн төрх хэвээр ажээ. Өөрийн ажилд хэт хөтлөгдсөн хүн энэ ажээ. Өөрийн ажилд хэт хөтлөгдсөн хүн энэ ажээ. Кузьмичов бол зүүдэндээ ч, сүм дотор мөргөлийн дуу дуулан мөргөж байхдаа ч өөрийн ажлыг бодон гацн хором ч мартаж чаддаггүй хүн, одоо чгэсэн боолтттой ноос, ачаа-хөсөг, үнэ өртөг, Варламовыг зүүдэлж байгаа бололтой. Христофор бол уян хөнгөн сэтгэлтэй, инээд хүргэсэн хүн, тэрээр толгойг хорт могойг адил ороож орхих ийм ажилтай хэзээ ч зууралдаж байсангүй. Бүх насаараа түүний хийж явсан өдий төдий ажлаас уул ажил нь биш, харин аливаа явуулуллагад заавал байдаг үймээн бужигнээн, хүн хартай хэлэлцэн ярилцах нь илүү талтай байдаг ажээ. Одоогийн ээн аяллаар ч гэсэн түүнд ноос, Варломов, үнэ өртгийг сонирхохоосоо алсын аялал, аян замын яриа хөөрөө, тэргэн дор унтах, аялллын үеийн хоол унд сонин байжээ… Одоо ч гэсэн түүний царайг ажихад Кузьмичовын санаанд огт орохооргүй Христофор гэгээн, латин хэлээр хэлэлцэх яриа хөөрөө, тогооны хүн, цөцгийтэй зөөлөн талх л зүүдэлж байгаа биз гэлтэй ажээ.

Унтаж буй хүмүүс рүү Егорушкаг харж байх үед гэнэт намуухан дууны ая сонсогдов. Нэлээд алсад эмэгтэй хүн дуулах авч чухам хаана аль зүгт болохыг мэдэхийн арга лга. Намуухан, сунжруу, гуниг төрүүлэм, уйлж байгаатай төстэй, арай

ядан сосногдож байгаа тэр дуу баруун талаас, эсвэл зүүн талаас бас тал нутаг дээгүүр эргэлдэн яваа үл үзэгдэх амьтан дуулж байна уу гэмээр хээрээс, эсвэл газар дороос сонсогдож байлаа. Егорушка эргэж харсан боловч тэр гайхалтай дуу хаанаас сонсогдож байгааг мэдэж чадсангүй. Дараа нь жаал хүү чагнан чагнасаар байтал энэ дууг өвс дуулж байгаа юм шиг санагджээ. Тэр дуулаач, өөрөө үхэж байгаа боловч нар ингэж хайр найргүй шарж байгаа нь өөрт нь ямар ч буруу байхгүй гэж гомдлон хэн хэгэнд итгүүлэхийг хичнээн хэрэв энэ аагим халуун, аймшигт ган гачигб айгаагүйсэн бол одоо цэл залуугаараа байгаа болохоор гоё сайхан байх байсан, тэгээд амьдрахыг тун их хүсч байгаагаа итгүүлж буруугүй ч гэсэн өөрөө их зовуурлан уйтгарлаж байгаа учир хэн нэгэн хүнээс уучлал гуйн залбирна…

Егорушка тэр дууг сонсч байтал тэр уйтгартай, сунжруу дуунаас болж агаар улам ч бөгчим халуун, улам ч хөдөлгөөнгүй болчих шиг санагджээ… Егорушка тэр дууг дарах гэж өөрөө дуу аялан газар дэвсэлж хөвд рүү гүйж очоод ийш тийш харж байгаад хэн дуулж байгааг олж харжээ. Суурингийн захын байшингийн дэргэд мөргөлийн богинохувцас өмссөн хөх дэглий шиг урт шилбэртэй бүсгүй зогсоод ямар нэгэн юм цэцаж харагдана. Түүний шигшүүрээс довын уруу цагаан тоос аажимхан бууна. Чухам тэр бүсгүй дуулж байсан нь одоо ил боллоо. Түүнээс тохой хэр зайд ганцхан цамц өмссөн толгой нүцгэн жаал хөдөлгөөнгүй зогсч байна. Дуунд сэтгэл уярсан Егорушкагийн улаан даавуу цамцыг харсан болов уу.

Дуу намдлаа. Егорушка морин тэрэг рүү гэлдэрснээ хийх юмаа олж ядахдаа усны дуслаар дахиад тоглож гарлаа.

Сунжруу дуу дахиад сонсогдсон нь довын цаанах суурингийн мөнөөхөн урт шилбэрт хүүхэн дуулж байгаа ажээ. Егорушкагийн гуниг гэнэт арилж ирэхэд хоолойг орхин дээш харвал үнэхээр санаандгүй юм болж бас жаахан айжээ. Мөнөөхөн бүсгүйн дэргэд зогсч байсан нарийнхан хөлтэй, цүндгэр гэдэстэй, ганцхан цамц өмссөн бяцхан жаал түүний толгойн харалдаа эв хавгүй үхэр чулууны нэг дээр зогсч байжээ. Нөгөө ертөнцинйхнийг үзсэн шиг тэр хүү айж, гайхсан байдлаар нүдээ үл цавчин амаар ангайлгасаар Егорушкагийн улаан цамц, морин тэрэг хоёрруу ээлжлэн ширтэнэ. Цамцны улаан өнгө түүний дурыг булаан морин тэрэг, түүний дор унтаж байгаа хүмүүс сонирхлы нь татжээ. Таатамжтай улаан өнгө, сониуч зан хоёр түүнийг суурьнаас наашиг ирүүлснийг тэр өөрөө анзаарсангүй, тэгээд одоо өөрийн зориг зүрхтэйг гайхаж байгаа бололтой. Егорушка, жаал хүү хоёр бие биеэ удтал дуугүй харж жаахан эвгүйрхжээ. Нэлээд дуугүй байсны эцэст Егорушка:

- Чамайг хэн гэдэг вэ? Гэж асуувал үл таних жаалын хацар улам цүлхийж чулуунд нуруугаараа шахан нүдээ бүлтийлгэн уруулаа хөдөлгөж ядан:

- Тит гэж сөөнгө дуугаар хариулжээ.

Хүүхдүүд дахиад юу ч дуугарсангүй. Нууц Тит минь чив чимээгүй байсанаа Егорушкагаас хараа үл салган өрөөсөн хөлөө өргөн өсгийгөөр гишгэх газар эрсээр дээш нэг чулун дээр гараад Егорушкаг араасаа цохиод авах болов уу гэж айсан байдлаар ширтсэн хэвээр дээш өгссөөр довын цаагуур далд орлоо.

Егорушка жаал хүүг нүдээр үдээд өвдгөө тэврэн толгойгоо бөхийлгөв… Халуун наран түүний ар шил, нуруug шарна. Гунигт дуу үе үе тасалдан бөгчим агаарт дахиад

сонсогдон горхи нэгэн хэмээр шожигнож морьд өвс иднэ. Цаг яг зогсчихсон юм шиг болж өглөөнөөс хойш бүр зуун жил өнгөрсөн мэт санагдана… Егорушка морин тэрэг, морьдыг толгод шиг нам, гүм болгож нэгэн байрандаа чулуужиж үлдэхийг тэнгэр бурхан хүсээгүй байгаа?

Егорушка толгйогоо өргөн сульдсан нүдээр эгц урагша ахарвал саяханб олтол огт хөдөлгөөнгүй байсан хөхөлбөр ягаан туяа алс тэртээ тэнгэртэй нийлж улам холдсон байлаа…. Өвс, хөвдийг тэр алс тэртээ өөр рүүгээ татан Егорушка холдон холдсоор буй тэр алс тэртээ рүү ер бишийн хурдан гүйж байгаа юм шиг ажээ.

Эхлээд Дениска сэржээ. Тэр ухасхийн өндийж мөрөө маажин:

- Тэрслүү чөтгөрийг үхэл аваачдаг болоосой! Хэмээн үглэхийг үзэхүл түүнийг ямар нэгэн амьтан хазжээ.

Дениска горхи руу очин ус уж, нүүр гараа удаан гэгч угаав. Түүний тургилт, усны цалгиан хоёр Егорушкаг сэргээж Денискаг гантиг чулуутай адил болгосон нүүрнээс нь гоожиж буй том том усан дусал, мөн тийм сэвхүүдийг жаал хүү хараад:

- Мөд явах уу? гэж асуувал Дениска нар эрт байгааг харж:
- Мөд явах ёстой гэж хариулан цамцны хормойгоор нүүрээ арчиж царайгаа ноцтой болгон өрөөсөн хөл дээрээ догонцож:
- Хоёулаа хөвд рүү уралдаж очъё гэж хэлжээ.

Егорушка аагим халуунд шарагдан нойрмог байсан хэр нь түүний хойноос гүйжээ. Дениска хорь орчим настай, дэлбэгчийн ажилтай, бас авга йавах гэж байгаа боловч хүүхэд зангаа орхиогүй могойгоор оролдон, тагтаатай хөөцөлдөж, шагай тоглон, хөөцөлдөж гүйх их дуртай, хүүхдийн тоглоом, маргаанд дандаа оролцож явдаг ажээ. Эзнийхээ эзгүй юм уу унтсан хойгуур тэр нэг хөл дээрээ догонцон гүйх, чулуу нүүлгэх ажилд орно. Жижиг хүүхдүүдтэй хамт түүний баяр хөөр болон тоглож байгааг харсан хүн бүр “Ийм л мангуу эр дээ! Гэж тэсгэлгүй одуу алддаг билээ. Өөрсөдтэй нь том болсон дэлбэгч тоглож байсгаад хүүхдүүд үл гайхан зодоон гарахгүй бол тоглож л бай гэцгээнэ. Үүнтэй адилхан өөрсөдтэй нь жинхэнэ том нохой ирж тоглоход төлөгнүүд яадаг ч үгүй шүү дээ.

Егорушкагаас түрүүлсэндээ Дениска сэтгэл хангалуун байгаа бололтой, ингэж ганц хөл дээрээ догонцон хичнээн хол ч явж чадна гэсэн байртай нүдээ ирмээд зам хүртэл уралдан гүйж амрахгүйгээр морин тэргэн дээрээ буцаж хүрье гэж Егорушкагаас гуйсөн боловч амьсгаадан аахилан ядарсан болохоор хүү зөвшөөрсөнгүй.

Кузьмичовын загнах юм уу мод далайж сүрдүүлэхэд гаргадах нцотйо царай гарган шашны номын ёс алдагсад зэм хүлээхдээ айж балмагдан ямар байдаг вэ яг тийм царайгаар Дениска өрөөсөн өвдөг дээрээ сөхрөн сууж нэгэн юм ширтэн гараа хавсарч барьсан чигээр аяархан өргөж байснаа гэнэт гэдсээрээ унаад өвс рүү алгадан:

- Бариад авсдан даа! Гэж баяр хөөртэй өгүүлэн босонгуут Егорушкад том дэвхрэг үзүүлэв.

Егорушка Дениска хоёр  дэвхрэгний ногоон хуруут хуруугаар илэн сахалд нь хүрэхэд түүнд  таатай байгаа бололтой. Дараа нь Дениска цус сорсон том ялаа барьж аваад дэвхрэгэнд ойртуулахад Денискатай хэзээний танил юм шиг дэвхрэг нүүрний гивлүүртэй төстэй юм хошуугаараа хайхрамжгүй байдлаар ялааны гэдэснээс зулгаав. Дэвхрэгийг тавихад  далавчны ягаан өнгийн дотор талыг гялалзуулан өсвөн дунд буугаад дуугарч эхэллээ. Ялааг тавихад гэдэсгүй болсон тэр далавчаа дэлгэн морьд руу нисэн оджээ.

Морин тэрэгний тэндээс уртаар шүүрс алдсан нь Кузьмичов сэрж байгаа нь тэр ажээ. Тэрээр толгойгоо түргэн өндийлгөн алс тэртээг харсан нь Егорушка, Дениска хоёрын хажуугаар өнгөрсөн хайхрамжгүй тэр харцад ноос, Варламов хоёрыг бодож байгаа бодол илэрнэ.

- Христофор гуай босох цаг болсон шүү. Унтаад байвал ажил хэрэг сүйд болно. Дениска, морио хөлл!   Гэж сандрангүй өгүүлэв.

Христофор  лам унтсан шигээ инээмсэглэн сэржээ. Түүний царай нойрондоо болж үрчийсэн рнь бүр жижиг болсон юм шиг байлаа. Лам нүүр гараа угааж,  хир даг болсон Библи хөлгөн судрын нэг ном 1  яаралгүй гаргаж ирээд наран мандах зүгт хандан уншиж  загалмайлж эхлэв.

- Хритофор ламтан гуай, явах болжээ. Морьд бэлэн болоод байхад та чинь… гэж Кузьмичов зэмлэнгүй өгүүлэхэд:
- Одоохон, одоохон… Кафизмыг 2 унших хэрэгтэй шүү дээ. Өнөөдөр үүнийг уншаагүй байгаа юм гэж Хритофор лам бувтнав.
- Кафизмаа дараа болно биз.
- Иван Иванович минь, өдөрб үр үүнийг унших ёстой юм…
- Бурхан тэнгэр шийтгээгүй биз дээ.

Христофор лам наран мандах зүг рүү харан өмч хэртэй уруулаа хөдөлгөн шивнэхэд Кузьмичов түүнийг бараг үзэх ядах байдлаар  харж мөрөө тэсгэлгүй хавчина. Христофор лам дуудлага  бүрийн төгсгөлд агаар  гүнзгий сорон бусдыгаа залгамайлуулах санаатай зориуд чангаар загалмайлан:

- Бурхны өршөөл! Гэж гурван удаа өгүүлнэ.

Лам арайхийж инээмсэглэн тэнгэр өөд харснаа номоо далд хийж

Fini 3  гэж хэлжээ.

Нэгэн хормын дараа морин тэрэг замд гарсан нь урагшлах биш буцаад явж байгаа юм шиг санагдан

*1 Иудийн шашны уянгын шүлгийн энэ ном 150 шүлгээс бүрдсэх ба дундах эртний өрнө дахины аман зохиолд их нөлөө үзүүлжээ. Христос шашинтны дунд энэ номыг Пеалтрыь гэнэ (Орч)*

*2 Уул номын нэг уншлага (Орч)*

*3 Дуулсаа (Латин)*

аян замын хүмүүс ч үдээс өмнө харснаа харж явлаа. Толгод хөхөлбөр ягаан алс холд шингэж зах хязгаар үл харагдана. Шарилж, чулуу, хадлан хадсан зурвас газрууд жирэлзэн өнгөрч мөнөөхөн турлиах, элээнүүд далавчаа дэлгэн тал нутгийн дээгүүр нисэцгээнэ. Аагим халуун, нам гүмийн дунд агаар гөлийж охиод дуулгаваргүй байгаль орчин хүртэл нам гүмд хөшиж гүйцжээ… Салхи сэргэлэн сайхан дуу авиа, үүлний аль аль нь ч сураггүй ажээ.

Тэгээд нар баруунаа таших үед бүх тэвчээрийг алдуулж ядраасан тал нутаг, толгод, агаарт тэнгэр дарлалд тэсвэрлэсэнгүй, тэр дарлалыг өөрөөсөө авч хаяхыг оролдоно. Толгодын тэртээгээс үнсэн саарал хурган үүл гэнэт үзэгдэн би блэн байна шүү гэх аятай тал нутагтай харгалдан барайна. Гэнэт хөдөлгөөнгүй агаарт нээгн юм урагдах мэт салхи хүчтэй шуугин исгэрч тал дундуур дуу чимээ гарган сүүгэв. Тэрхэн зуур өвс, ноднингийн лүүуль шуугин хийсч зам дээгүүр мушгирсан тоос дэгдэн сүрэл, тэмээлзгэнэ, өдийг талаар дүүрэн хийсгэж бараан өнгөөр хуйлран эрчилсээр агаарт гарч нарыг булингартууллаа. Хамхуул өвс бүдрэн бүдэрч дэгдсээр тал дундуур хөндлөн гулд дүүлэн дэгдэж тэдгээрийн нэг нь хуй салхинд өртөж шувуу шиг эргэлдэн эргэлдсээр тэнгэрт гарч бараан толбо болон үзэгдэж байснаа алга боллоо. Түүний хойноос бас нэг, гурав дахь нь хийснэ. Агаарт хоёр хамхуул мөргөлдөн ноцолдож байгаа юм шиг хоорондоо зууралдахыг Егорушка харлаа.

Замын хажуунаас тоодог сүр сарнисэн далавч сүүлээ жирэлзүүлнэ. Нарны гэрэлд тэр шувуу загас барьдаг халбаган дэгэ эюм уутогтоол усны удган эрвээхэйтэй адил харагдаж усан дээгүүр нисч явахдаа далавч, сахал хоёр нийлсэн нь түүний сахал урдаас, араас, хажуунаас ургаа юу гэмээр ажээ… Тэр тоодог өөрийн эрээн алаг өнгөнд зугаацаж эгц дээш дүүлэн гарснаа агаарт дэгдсэн тоосноос айсан бололтой хажуу тийш ниссэн нь удтал харагдсаар байлаа…

Хуй салхинд түгшсэн тарианы түнжүүр юу болсныг үл ойлгон өвсөн дотроос нисэн гарч ирээд бусад шувуутай адил салхи сөрөн ниссэнгүй, харин салхины дагуу ниссэн нь түүний өд сөрвийж бие нь эр тахианы дайта том болсныг харвал ууртай_ бараа сүртэй ажээ. Ганцхан тал нутагт бүх насаа өнгөрүүлж тал нутгийн эмх замбараагүй үймээнд дассан турлиахнууд өвсөн дээгүүр тайван гэгчийн эргэлдэж юуг ч үл анхааран өөрийн бүдүүн хошуугаар хатсан газрыг хайхрамжгүй тоншино.

Толгодын тэртээ аянга нижигнэж сэрүү татлаа. Дениска хөгжилтэй исгэрэн морьдоо ташуурдана. Христофор лам, Кузьмичов хоёр малгайгаа барьсаар толгодыг харж явна… Бороо орвол хичнээн сайхан байх бол!

Өчүүхэн л чармайлт гаргавал тал нутаг ялж дийлмээр байлаа. Гэвч үл үзэгдэгч айхавтар хүчит салхи, агаар хоёрыг зад атгаж тоосыг дарсан нь юу ч болоогүй юм шиг нам жим болжээ. Үүл арилж, наранд шарагдсан толгод уруу царайлан агаар

дуулгавартай  гагч нь дүнсийж  ганцхан түгшүүртэй хэвээр байгаа зааraг шувууд хувь тавиландаа гомдон гунигтай дуугарах ажгуу…

Удалгүй үдэш боллоо…

Үдшийн бүрэнхийд зэвэрсэн  төмөр дэвэртэй, харанхуй цонх бүхий бага шиг дан байшин үзэгдсэн нь буурчийн газар ажээ. Тэр байшингийн гадуур ямар ч хашаагүй, юугаар ч хашиж хамгаалаагүй тэр байшин талын дунд ганцаар торойно. Байшингаас зайдуухан бургасан хашаа бүхий интоорын муухан цэцэрлэг бараантаж  цонхны дор тэргүүнээ унжуулсан наранцэцэг үзэгдэнэ. Цэцэрлэг дотор туулай айлгах гэж жижиг тээрэм босгожээ. Байшингийн хавьд үзэгдэж сонсогдох юм юу ч байсангүй.

Дээвэртэй үүднийс довжооны дэргэд морин тэрэг зогсонгут  эрэгтэй эмэгэтй хоёр хүний баярлах  дуун байшин дотор сонсогдон байшингийн хаалга чахран дуугарч морин тэрэгний дэргэд хойд  хормой, гараа савчсан туранхай өндөр хүн эгшин  зуур хүрэлцэн ирсэн нь буурчийн газрын эзэн Мойсей Мойсеич  байжээ. Тэр хүн цонхигор цагаан царайтай, та схар сахалатй хижээл эр байлаа. Тэр эр урт хормойтой, хорчгор мөрөнд нь өлгүүрт өлгөсөн юм шиг халхагнах, хуучирсан дээл өмссөн нь түүний баяр хөөр болох юм уу, айж сандарх бүрд дээлийн хойд хормой далавч аятай дэрвэх ажээ. Мойсей Мойсеич урт дээлээс гадна  цайвар өнгийн, задгай тавьсан мод, асар том бясаа шрг шар өнгийн хантааз өмсжээ.

Ирсэн зочдыг Мойсей Мойсеич танимагц эхлээд сэтгэл  хөдөлсөндөө алмайрсан авч дараа нь гараа алдлан дуу алдан морин тэрэг  рүү  харах нь түүний хувьд таатай төдийгүй дэндүү сайхан санагдсан мэтээр инээмсэглэн цонхигор царайгаа үрчийлгэн бөгцийж:

- Бурхан өршөөг! Гэж нарийхан дуугаар үглэн амьсгаадаж нааш цааш гүйсэн нь зорчин явагсдыг морин тэрэгнээс буухад саад болно. Тэгээд:
- Өнөөдөр би  их азтай байна!   Иван Иваныч гуай,

Христофор ламтан гуай

Одоо би яанаа! Ийм хөөрхөн банди  бас явж байдаг! Би чинь хөшсөн юм шиг нэг байрандаа зогсоод зочны өрөө рүү зочдоо урьдаггүй минь юу билээ? Орцгоохыг мэхийн гуйя!  Юмаа надад бариулаач… Бурхан өршөөг! Гэж үглэнэ.

Ирсэн хүмүүсийг морин тэрэгнээс буухад Мойсей Мойсеич туслан  наана цаана болж байснаа  гэнэт эргэн харж усанд живж аврал эрсэн хүний бухимдсан зэрэг дуугаар:

- Соломон, Соломон! Гэж хашгирахад байшин дотор:
- Соломон, Соломон!  Гэх эмэгтэй хүний дуу сонсогдов.

Үүнд чахран босгон дээр намхан нуруутай, залуу  жүүд үзэгдсэн нь хатуу, буржгар шар үсэн дотроо халзан орсон, монхордуу хамартай хүн байлаа. Тэр хүн ардаа дугуй хормойтой, богино ханцуйтай хуучирсан пижак, богинодсон өмд өмссөн нь өд нь

зулгарсан шувуу шиг намхан тоодгор харагдана. Энэ бол Мойсей Мойсеичийн дүү Соломон ажээ. Тэр мэндэлсэн ч үгүй, дуугүй хачин мушилзан морин тэргэнд ойртож ирэхэд:

- Иван Иваныч, Христофор ламтан хоёр ирсэн шүү! Гэж түүнийг итгэхгүй байх вий гэсэн аялгаар түүнд Мойсей Мойсеич хэлээд –Ийм эрхэм хүмүүс ирдэг нь гайхалтай хэрэг шүү! Соломон чи юмыг нь аваач! Зочид маань орцгоож хайрла! Гэв.

Хэдэн хормын дараа Кузьмичов, Христофор лам, Егорушка нар харанхуй том өрөөнд хуучин царсан ширээний дэргэд сууж байлаа. Энэ том өрөөнд цоорхой хулдаасан бүрээстэй буйдан, гурван сандлаас өөр тавилга байгаагүй болохоор тэр ширээ бараг ганцаараа байгаа юм шиг ажээ. Тэгээд ч сандлуудыг сандал гэхийн арга алга. Тэдгээр сандал хэмээгч нь өнгө алдсан хулдаасан бүрээстэй, түшлэг нь гэдрэгээ суусныг үзэхүл хүүхдийн чаргатай адил болсон тавилгархуу юм байжээ. Энэ эв дүйгүй түшлэгийг гэдийлгэхдээ мужаан юу бодож байсныг ойлгохын аргагүй боловч энд мужаан буруугүй, харин ч хүч тэнхээгээ гайхуулах гэсэн нэг зорчигч сандлын түшлэгийг гэдийлгэчихээд засах гэж оролдон улам гэдийлгээ болов уу гэмээр санагдана. Өрөө их харанхуй ажээ. Өрөөний хана сааралтан адар нь хиртэн тортог сууж, шаланд ангархай гарч олйгогдохын аргагүй (мөнөөхөн хүчтэн өсгийгөөрөө гаргасан болов уу гэмээр) хонхорхойнууд гарсан байх ба өрөөнд арван хэдэн дэн асаавч гэрэл гэгээ орохооргүй юм шиг ажээ. Хана, туурга, цонхны аль алинд чимэглэл гэхээр юм байсангүй. Тэгэхдээ нэг хананд хоёр толгойт бүргэдийн зураг бүхий ямар нэгэн дүрэм одон жаазан дотор байрлуулж бас өөр нэгэн тийм жаазанд “Хүний хайхрамжгүй зан” гэсэн бичиг бүхий ямар нэгэн сийлбэр хийжээ. Цагийн эрхэнд тэр сийлбэр бүр бүдгэрч ялааны баас болсон болохоор хүн юунд хайхрамжгүй зантай байдгийг ойлгохын аргагүй байлаа. Өрөөнд хөгцөрсөн, ямар нэгэн исгэлэн юм үнэртэж байлаа.

Мойсей Мойсеич зочдыг өрөөнд оруулаад бөхийж нахилзсаар гараа үрчин хооронд нь хавсар ч баяр хөөр болон шүүрс алдсаар байсан нь ер бишийн элдэг хүндэтгэл илэрхийлэх гэсэн санаа ажээ.

- Манай хөсөг үүгээр хэзээ өнгөрсөн бэ? Гэж Кузьмичов асуув.
- Иван Иваныч гуай, нэг хэсэг нь өнөө өглөө өнгөрсөн, нөгөө хэсэг нь энд үдэлж амраад орой хөдөлсөн.
- Үүгээр Варламов өнгөрсөн үү?
- Үгүй, Иван Иваныч гуай. Өчигдөр өглөө түүний хэрэг хөтлөгч Григорий Егорыч өнгөрөхдөө хэлснээр бол одоо тэр хүн молоканы 1 сууринд байх ёстой.

1. *18-р зууны сүүлийн хагас Орост үүссэн христиан шашны нэг бүлэг, сүм хийд, санваартнуудыг огоорч, мөргөлөө гэр орондоо хийж өөрсдийн дундаас сонгосон ахлагчаар толгойлуулан хэсэг бүлгээрээ аж төрнө (Орч)*

- Сайн байна. Тэгвэл одоо бид ачаа хөсгөө гүйцэж дараа нь молоканыханд очно.

- Иван Иваныч минь, тэнгэр бурхан замы чинь тэтгэг! Шөнө болсон хойно та нар хаашаа явах нь вэ? Эрүүл мэндээ бодож оройн хоол идээд, унтаж бурхны өршөөлөөр маргааш өглөөгүүр хэн л бол хэнийгээ гүйцнэ биз! Гэж Мойсей Мойсеич гараа алдлан байж өгүүлэв.

- Цаг алга, цаг алга… Мойсей Мойсеич минь уучлаарай, дараа хэзээ нэг цагт тухалъя. Одоо амжихгүй. Арван таван минут хэрэгтэй суугаад явъя, молоканыханд хоноглож болно.

- Арван таван минут гэнэ үү! Иван Иваныч гуай, та бурхнаас айгаач! Таны малгайг нууж үүдээ цоожлоход хүргэх нь! Ядахдаа зууш зооглож цай уугаач! Гэж Мойсей Мойсеич чарлав.

- Цай, ёотон ч яамай гэж Кузьмичов өгүүлбэл Мойсей Мойсеич толгой унжуулан хэн нэгэн хүнийг цохиод авах вий гэсэн шиг алгаараа нүүрээ халхлан өрөвдмөөр инээмсэглэж:

- Иван, Иваныч гуай! Христофор ламтан гуай! Цай зооглож соёрхooч! Манайд цай ууж болохооргүй тийм муу хүн гэж үү би! Иван Иваныч гуай! Гэж гуйхад Христофор лам өрөвч сэтгэл гарган:

- Яахав цай ууж болох юм. Энэ чинь нэг их саад болохгүй гэвэл:

- За яахав гэж Кузьмичов зөвшөөрлөө.

Мойсей Мойсеич ухасхийж баяр хөөр болон дуу алдаад дөнгөж сая хүйтэн уснаас бүлээн усанд дэвхрэн орсон аятай биеэ хураагаад үүд рүү гүйж Соломоныг анх дуудсан бухимдангүй зэрлэг дуугаар.

- Роза, Роза! Халуун тогоо авчир! Гэж хашгирчээ.

Хувийн дараа үүд онгойн Соломон том тосгуур барьсаар орж ирээд тосгуураа ширээн дээр тавьж, ёжтой байдлаар хажуу тийш харан түрүүчийнх шигээ хачин инээмсэглэв. Дэнгийн гэрэлд одоо түүний инээмсэглэлийг ажиж болох байлаа. Түүний инээмсэглэл олон янзын санаа илэрхийлэх авч аргагүй зэвүүцсэн байдал илэрхий ажээ. Тэр ямар нэгэн тэнэг, инээдэмтэй юм бодон хэн нэгнийг тэвчиж үл ядан зэвүүцэж хор шарыг малтан шоолж хөхрөхийг хүлээн ямар нэгэн юманд баяр хөөр болж байгаа юм шиг харагдана. Түүний унжуу хамар, бэлцгэр уруул, бэлтгэр нүд хөхрөн инээх хүсэлд хөтлөгдсөн юм шиг байлаа. Кузьмичов түүний царай руу харж доогтой инээснээ:

- Соломон чи энэ зун жүүд нарыг төлөөлөн манай хотын яармагт яагаад очсонгүй бэ? Гэж асуулаа.

Хоёр жилийн өмнө хотын яармагийн нэг сэхээвчинд Соломон жүүд нарын ахуй байдлыг ярьж их амжилт олж байсныг Егорушка сайн санаж байлаа. Энэ тухай түүнд сануулсан нь ямар ч сэтгэгдэл төрүүлсэнгүй, тэр асуултад хариулсангүй гадагш гарснаа халуун тогоо барьсаар орж ирлээ.

Соломон ширээн дээр хийх юмаа гүйцээгээд хажуу тийш очиж гараа элгэн дээрээ зөрүүлэн нэг хөлөө урагш тавин Христофор лам руу шоолонгүй харж зогслоо. Түүний төрх байдал инээдэмтэй, зэвүүцмээр байсан хэр нь үнэхээр өрөвдмөөр харагдана. Учир нь түүний төрх байдал дээрэнгүй болохын хэрээр богинодсон өмд, тоодгор пижак, инээд хүргэсэн хамар, зулмалсан шувуу шиг хэлбэр галбир улам тодорсоор байлаа.

Нөгөө өрөөнөөс Мойсей Мойсеич мухар сандал авчран ширээнээс зайдуухан суугаад:

- тавтай цайлаарай, ёотонтой цай шүү. Эрүүл мэндийнхээ төлөө зооглоцгоо. Та нар манхайхаар огт үзэгдэхгүй юм. Христофор ламтанг би таван жил бараагий нь харсангүй. Энэ нүдэнд дулаахан банди хэний хүүхэд болохыг хэн ч надад хэлэхгүй юмуу? Гэж Егорушка руу хандан асуувал:
- Энэ манай дүү Ольга Ивановнагийн хүү гэж Кузьмичов хариулав.
- Энэ жаал хаашаа явж байгаа юм бэ?
- Сургуульд орох юм. Бид үүнийг сургуульд оруулах гэж авч яваа юм.

Мойсей Мойсеич хүндэтгэл илэрхийлэн царайдаа гайхсанаа илчилж толгойгоо эргүүлэн халуун тогоо руу хуруугаа чичлэн:

- Энэ чинь их сайн хэрэг, их сайн хэрэг! Гимнази төгсгөсний дараа бидний хэн нь ч малгай авч хүндлэх ноён болно. Чамайг ухаалаг, баян, дээгүүр зантай хүн болоход ээж чинь баярлах болно. Энэ чинь сайн хэрэг! Гэж хэлээд дуугүй болж өдгөө илснээ долгонцог маягаар:
- Христофор ламтан гуай, намайг та өршөөгөөрэй, харин таныг худалдаачинтай нийлж талх тариа борлуулж явна гэж хамбатанд захиа бичнэ шүү. Христофор лам мөнгөгүй болчихоод худалдаа наймаа хийж ноос зарж явна гэж тамгатай цаасан дээр бичнэ шүү гэвэл:
- Өтөлсөн хойноо ийм юмаар хөөцөлдөх болсоон. Би чинь ламаас худалдаачин болсоон. Одоо чинь гэртээ мөргөл хийгээд сууж байх болсон болловч морин тэргээр давхиж явна даа… Үймээн бужигнаан гэдэг чинь энэ! Гэж Христофор лам инээмсэглэн харав.
- Тэгвэл их мөнгөтэй болно доо!
- Мөн хэлэв ээ! Хувь ноогдохоос мөнгө бишээ. Бараа нь хүргэн Михайлынх болохоос минийх биш.
- Яагаад тэр чинь өөрөө явдаггүй юм бэ?
- Яагаад гэвэл…Уруул дээрх эхийн сүү нь хатаагүй байгаа юм. Ноос худалдаж авахыг асван, харин худалдахад ухаан хүрэхгүй, хүүхдээрээ байгаа юм. Өөрийн бүх мөнгөө үрэн таран хийгээд мөнгө олох гэж ийш тийш давхисан боловч хэн түүнд мөнгөө дэмий өгөх билээ. Жил тойрон бадарчилснаа над руу ирж “Аав минь, ноосыг зарж надад тус болооч! Энэ ажлыг би даанч мэдэхгүй юм” гэх нь тэр. Урьд нь аавгүй болоод байсан бол одоо аавгүй болохоо байж гэнээ. Худалдаж авахдаа асуугаагүй атлаа

болохоо бахаар аав гэдэг байна. Аав нь тэгээд яах билээ? Хэрэв Иван Иваныч байгаагүй бол аав нь юу ч хийж чадахгүй шүү дээ. Тэд ингэж л ажил уддаг улс. Мойсей Мойсеич шүүрс алдан:

- Тийм ээ, хүүхдүүд ажил их уддаг юм. Надад зургаан хүүхэд байна. Нэгийг сургана, нөгөөг эмчлүүлнэ, гурав дахийг тэвэрч өсгөнө, тэгээд том болсон хойноо хичнээн их ажил уддаг гээч. Зөвхөн одоо ийм байгаа бишээ. Ариун сударт1 Иаков гэгээн олон нялх хүүхэдтэй байхдаа уйлдаг байсан бол тэднийг том болсон хойно бүр ч их уйлсан гэж бичээстэй бий гэж ярилаа.

- Тийм ээ… гэж Христофор лам зөвшөөрөөд –Миний хувьд тэнгэр бурханд муу санах юм байхгүй. Бусад хүн шиг би насны туйлд хүрсэн хүн… Охидоо сайн хүмүүстэй суулгасан, хөвгүүдээ хүн болгосон, хийдгийгээ хийж гүйцсэн чөлөөтэй хүн болохоор толгой

*1 Библи хөлгөн судрыг бүрдүүлдэг ном. Жүүдийн шашинд Хуучны гэрээсийг Ариун судар гэдэг бол христосын шашин Хуучин, Шинэ хоёуланг, лалын шашинд Коран судрыг Ариун судар гэдэг (Орч)*

хандсан зүгтээ явж байж болох болжээ. Авгайтайгаа хоёулаа амар түвшин амь зууж, идэж уучихаад амар байна. Ач нараар бахархан бурханд залбирч суухаас өөр хийх юм алга. Өөхөнд хучсан бөөр шиг жаргаж суугаа надад хэн юу хийж явааг мэдэх гэсний ч хэрэг алга. Төрснөөс хойш зовлон гай тохиолдсонгүй. Хэрэв “Чамд юу хэрэгтэй байна вэ? Юу хүсч байна вэ?” гэж хааныг асуувал надад юу ч хэрэггүй гэнэ. Бурхан тэнгэрийн өршөөлөөр би юмаар дутаагүй. Бүх хот даяар над шиг жаргалтай хүн байхгүй. Харин нүгэл бишгүй байнаа. Ганц бурхан тэнгэр л нүгэлгүй гэдэг. Энэ үнэн биз дээ гэж ярьжээ.

- Зөв байлгүй яахав.

- Шүдгүй болж хөгширснөөс ууц нуруу хөшдөг болжээ. Амар ч баймаар… Бие ядаж тамир тэнхээгүй болжээ. Арга ч үгүй биз, дориун ч насаллаа. Ная гараад байна. Үүрд мөнх байх биш, юм ёсоороо байх ёстой.

Христофор лам гэнэт ямар нэгэн юм санасан бололтой балгасан цайгаа тургиж, инээснээсээ болж ханиалгав. Мойсей Мойсеич ёсыг бодож бас инээмсэглээд ханиалгана. Христофор лам гараар савчаад

- Наргианы юм! Манайд том хүү Гаврила маань зочлон ирлээ. Тэр Чернигов мужид эмнэлгийн талаар албан хаадаг юм… Сайн хэрэг… Тэгэд ч түүнд “Амармаар байна… Чи эмч болохоор эцгээ эмчил! Гэж хэлбэл миний хувцсыг тайлуулж энд тэнд тоншин, чагнаж янз бүрээр оролдон гэдэс гүзээ нухалснаа “Аваа, таныг шахсан агаараар эмчлэх ёстой юм байна” гэж хэлдэг байгаа гэж яриад нүднээс нулимс гартал татганан хөхрөөд босч хоёр гараараа савчин – “Чиний тэр шахсан агаар ч яамай байнаа!” гэж би түүнд хэлсэн юм. Тэр шахсан агаар ч үнэхээр яамай байнаа гэж инээсээр өгүүлэв.

Мойсей Мойсеич бас босч гэдсээ бариад гэрийн хав хуцах мэт жингэнэсэн дуугаар хөхөрлөө. Христофор лам ч хөхөрсөөр

- тэр шахсан агаар ч үнэхээр яамай байнаа гэж давтан хэллээ. Мойсей Мойсеич бүр чанга хөхрөн хөл дээрээ арай ядан тогтож:
- Ээ бурхан минь… Та болиоч… Элэг хөшчихлөө! Гэж гиншлээ.

Тэр ингэж хөхрөн ярьж байхдаа ч Соломоныг сэжигтэй байдлаар үе үе харсаар байлаа. Түүний харц, инээж байгааг үзэхүл ноцтой жигшин үзэх байдалтай байсан нь түүний зулмалсан мэт галбирт огт зохицоогүй, тэгээд ч тэр эрийн төрх байдал ёстой жигшсэн царай эрхэм зочдыг инээлгэх гэсэн юм шиг Егорушкад санагдаж байлаа.

Кузьмичов чив чимээгүй суун тав, зургаан аяга цай уусаа өмнөх ширээг цэвэрлэн зайчлаад өдөр тэргэн доогуур унтахдаа дэрлэж байсан уутгыг авч боодлыг тайлан сэгсэрвэл уутнаас бөөн бөөн үнэт цаас ширээн дээр асгарав.

- Христофор лам гуай, жаахан завтай дээрээ тоолъё гэж Кузьмичов хэлэв.

Мөнгийг харснаа Мойсей Мойсеич аягүйрхэн бусдын нууцыг мэдэхийг хүсдэггүй ёс мэдэх хүний байдлаар босч гараараа тэнцүүлж ядан өлмийгөөрөө алхлан өрөөнөөс гарчээ. Соломон байрандаа үлдэв.

- Хичнээн рублиэр толгойлсон юм бэ? Гэж Христофор ламыг асуухад:
- Тавин ширхгээр… Гурван риблийнх ер… Хорин тавт, зуун рублинхийг мянга мянгаар багцалсан юм, Варламовт та долоон мянга найман зууг тоолж ялга, би Гусевичийнхийг тоолъё. Алдаж тоолуузай гэж Кузьмичов хэлжээ.

Ширээн дээр хэвтэж байгаа шиг ийм их бөөн мөнгийг Егорушка амьдралдаа огт үзээгүй билээ. Их мөнгө байгаа бололтой, учир нь Варламовт өгөхөөр Христофор ламын тасалж авсан долоон мянга найман зууг бүх мөнгөтэй харьцуулахад тун бага санагджээ. Өөр үед бол ийм их мөнгө Егорушкаг гайхалд оруулж ийм их мөнгөөр зөөлөн талх, шийр, намуу цэцгийн үнэрт боов хичнээнийг худалдан авч болохыг бодож гарах байсан биз, харин одоо бол тэрхүү мөнгийг хайрхамжгүй харж бөөн мөнгөн дотроос гарч буй ялзарсан алим, керосин тосны муухай үнэрийг л мэдэрч суулаа. Морин тэргэн дээр сэгсрүүлэн агсагдаж зүдрээд нойр нь хүрч байлаа. Түүний толгой аяндаа унжин нүд анилдаж санаа бодол нь ээдэрсэн утас шигб олжээ. Болдогсон бол толгойгоо ширээн дээр тухтайхан тавьж дэн, мөнгө тоолж буй хуруу гарыг харахгүйн тул нүдээ анин нойрмог, ядарсан санаа бодлоо нам болгомоор байлаа. Нойрмоглохгүйг хичээх тусам дэнгийн гэрэл, аяга, хуруу гар хоёр харагдан халуун тогоо ганхан ялзарсан алмины муухай үнэр улам ч хүчтэй ханхлах шиг болно. Христофор лам инээмсэглэн

- Мөнгөө гэж бөөн гай! Одоо манай Михайло унтаад би түүнд ийм бөөн мөнгө аваачна гэж зүүдэлж байгаа биз хэмээн шүүрс алдвал:

- Танай Михайло Тимофеич юм мэддэггүй хүн, буруу юм л барьж авсныг та ойлгож байгаа. Миний хэлснээр надад ноосоо та өгчихөөд буцаад явбал дээр байсан юм. Тэгсэн бол би таныг хүндэтгэхийн учир өөрийн үнэн дээр нь тус бүр тавин мөнгө нэмж өгөх байсан юм… гэж Кузьмичов хэлжээ.
- Үгүй, Иван Иваныч минь, анхаарал тавьж байгаад тань би талархаж байна… Хэрэв миний дураар болдог бол би энэ тухай ярихын ч хэрэггүй байсан, энэ чинь миний юм биш гэдгийг та мэдэж байгаа шүү дээ… гэж Христофор лам шүүрс алдан өгүүлэв.

Мойсей Мойсеич өлмий дээрээ гишгэсээр орж ирэв. Ёсыг бодож овоолоостой мөнгө рүү харахгүйг хичээн тэр хүн Егорушка руу очин цамцны араас чангаан нам дуугаар:

- Банди минь явъя, би чамд аймшигт ууртай баавгай үзүүлье гэлээ.

Нойрмог Егорушка босч Мойсей Мойсеичийн хойноос залхуутайгаар сажлан бага шиг өрөөнд орсон нь том өрөөнд үнэртэж байснаас илүү хөгцөрсөн исгэлэн үнэр түүний амьсгааг тагласан нь чухам энэ үнэр эндээс бусад өрөөнд тардаг бололтой. Өрөөний тэн хагасыг өөх тос болсон хөнжлөөр бүтээсэн том ор эзэлсэн байх ба нөгөө хэсэгт шүүгээ, бас хатуулж цардсан банзлаас эхлээд хүүхдийн өмд, мөрөвч, татуурга хүртэл элдэв төрлийн бөс даавуу овоорсон ажээ. Шүүгээн дээр өөхөн дэн асна.

Үзүүлэхээр амласан баавгайн оронд үсээ задгай тавьсан хар толбон хээтэй улаан өнгийн үслэг даавуун даашинз өмссөн, том, дэндүү бүдүүн жүүд авгайг Егоушка үзлээ. Тэр авгай ор, шүүгээ хоёрын нарийхан зайд арай ядан эргэж шүд нь өвдсөн юм шиг сунжирсан дуу гаргаж Егорушкаг хармагц ярвайн уртаар шүүрс алдаж Егорушкаг харж амжихаас өмнө зөгийн бал түрхсэн хэрчим талх ам руу нь барьж:

- Хүү минь, идээрэй! Чи энд ээжгүй байгаа болохоор чамд хэн ч идэх юм өгөхгүй, ид ид гэж хэлжээ.

Гэртээ өдөр бүр мөсөн чихэр, намуу цэцгийн үнэрт боов идэж байсан болохоор зөгийн бал Егорушкад төдийлөн аятай байгаагүй хэр нь лав, зөгийн далавч энд тэнд наалдсан балтай талхыг идаж эхлэв.

- Хүү минь, чи хаашаа явж байгаа юм бэ? Гэж жүүд авгай асуухад:

- Суралцахаар гэж Егорушка хариулав.
- Эхээсээ хэдүүлээ вэ?
- Аяа! Хөөрхий ээж хичнээн санаж уйлах бол! Хойтон бид бас Наумыгаа сургуульд оруулна гэж жүүд авгай нүдээ эргэлдүүлэн шүүрс алдахад Мойсей Мойсеичийн цонхигор царайны арьс эвгүй таталдан:
- Наум минь, Наум минь, даанч бие муутай даа гэв.

Өөх тос болсон хөнжил хөдлөн дороос нь нарийхан хүзүүтэй буржгар толгой үзэгдэн хоёр хар нүд гялалзан Егорушкаг ширтжээ. Мойсей Мойсеич, жүүд авгайхоёр шүүрс алдсаар шүүгээний дэргэд очиж жүүд хэлээрээ ярилцаж гарлаа. Мойсей Мойсеич нам паргиа дуугаар ярьж түүний жүүд хэлээр ярих нь "гал-гал-гал-гал" гэх авиа тасралтгүй гарч байхад түүний авгай цацагт харуулын дуурхуу өнгөөр хариулах нь "ту-ту-ту-ту" гэх авиа гарч байгаа юм шиг ажээ. Тэднийг хоорондоо зөвлөлдөж байр зуур өөх тос болсон хөнжил дороос нарийхан хүзүүтэй өөр нэг буржгар толгой, гурав дахь, дөрөв дэх нь цухуйв. Хэрэв Егорушка зөгнөн бодох их чадвартай байсан бол хөнжил дор зуун толгойт аварга могой хэвтэж байгаа гэж бодож болмоор байжээ. Мойсей Мойсеичийг "гал-гал-гал-гал" гэж асууж байхад жүүд авгай түүнд "ту-ту-ту-ту" гэж хариулсаарб айв.

Жүүд авгай шүүгээ уудлан ямар нэгэн ногоон даавуу задлан зүрхэн хэлбэртэй том шар боов гаргаж ирснээр зөвлөлгөөн дуусч:

- Хүү минь, май, чи энд ээжгүй байгаа болохоор чамд хэн ч идэх юм өгөхгүй гэж хэлэн боовоо Егорушкад өгчээ.

Егорушка боовыг халаасандаа хийж тэднийхний амьсгалж сурсан хөгцөрсөн исгэлэн үнэрт амьсгалахын аргагүй болж үүдний зүг зүтгэн том өрөөнд буцаж ирэнгүүт буйдан дээр тухтхай гэгчийн сууж аваад санаа бодолдоо ч саад хийсэнгүй.

Кузьмичов мөнгөө дөнгөж сая тоолж дуусаад уутанд нь буцаан хийж байлаа. Тэрээр мөнгөө төдийлөн хүндлэхгүй, мөнгө биш харин ямар нэгэн цаас новш шиг хааш яйж үзэн хиртэй уут руу чихэх ажээ. Христофор лам Соломонтой ярилцана. Лам эвшээлгэснээ аман дээрээ загалмайлж:

- За цэцэн Соломон 1 минь ажил хэрэг ямар шүү байна даа? Гэж асуувал цаадах нь ямар нэгэн гэмт хэрэгт өөрийг нь хардсан юм шиг ёжтой харж:
- Энэ чинь та ямар хэргийн тухай ярьж байна вэ? Гэж Соломон асуулаа.
- Ерөнхийдөө… Чи юу хийж байна даа?
- Би юу хийх билээ? Хүний л хийдгийг хийж явна… намайг зарц болохыг та харж байна. Би ахын зарц, ах зорчигчдын зарц, зорчигчид Варламовын зарц, харин би арван саяын бэлтэй байсан бол Варламов миний зарц байх байсан гэж Соломон мөрөө хавчин өгүүлэв.
- Яагаад тэр хүн чиний зарц байх байсан гэж?
- Яагаад гэнээ? Учир нь ганц нэг мөнгөний төлөө тэнүүлч жүүдийн гарыг долоодоггүй, нэг ч ноён, нэг ч саятан байхгүй. Одоо бол би тэнүүлч, ядуу жүүд хүн, хүн бүхэн намайг нохой мэт үзнэ. Хэрэв би мөнгөтэй байсан бол Мойсей та нарын өмнө сүүлээ шарвалзуулдаг шиг Варламов миний өмнө тэгэх байсан.

Христофор лам, Кузьмичов хоёр бие биеэ харав. Тэр хоёрын хэн нь ч Соломоны хэлснийг ухаарсангүй. Тэгээд Кузьмичов түүнийг шүрүүн муухай харж:

- Тэнэг минь, чи өөрийгөө юунд Варламовтой жиших тийм тэнэг хүн бишээ. Варламов хэдийгээр орос хүн ч гэсэн санаа бодлоороо яг тэнүүлч жүүд мөн. Тэр чинь мөнгө, мөлжих хоёрын төлөө амьд яваа бол би мөнгөө пийшинд шатаасан хүн. Намайг явж байхад хүн надаас айж малгайгаа авч байхгүйн тул надад мөнгө, газар, хонь огт хэрэггүй. Ингэхээр би та нарын Варламовоос илүү ухаалаг, хүнтэй илүү төстэй болж байгаа хэрэг! Гэж хариуллаа.

Жаахан байзнасны дараа Соломоны үзэн ядах санаанаасаа болж сөөнгө бүдэг дуугаар жүүд нарын тухай яаран ярьж байгааг Егорушка нойрон дундаа сонсжээ. Эхлээд тэр оросоор зөв яржь байснаа дараа нь жүүд нарын ахуй байдлыг өгүүлэгчийн аяст орж жүүд аялгыг хэтрүүлэн хэзээ нэгэн цагт сүүдрэвчид ярьж байсан шигээ урсгаж гарчээ.

Түүний яриаг Христофор лам таслан:

- Байзаарай, хэрэв чиний шүтлэг чинь чамд таалагддаггүй юм бол түүнийгээ өөрчлөөч. Ингэж шоолж инээх чинь нүгэл болно. Өөрийн шүтлэгийг дорд үзсэн хүн бол хамгийн адгийн хүн байгаа юм гэж хэлэхэд яриаг нь Соломон бүдүүлэгээр таслан:
- Та юу ч ойлгохгүй байна. Би өөр юмны тухай ярьж байхад та хадуураад явчих юм… гэв.

Христофор лам шүүрс алдаж:

- Чиний тэнэг болох чинь одоо харагдаж байна. Чадахынхаа хэрээр би чамд сургаж байхад чи уурлаж байна. Би чамд ахмад хүний ёсоор намуухан ярьж байхад чи цацагт хяруул шиг орилоод байх юм. Үнэхээр хачин хүн байна… гэж хэллээ.

Мойсей Мойсеич орж ирээд сэтгэл түгшсэн байдлаар Соломоно, бас зочдыг харж црайны нь арьс дахин татганав. Егорушка толгойгоо сэгсрэн эргэн тойрныг хараад царай нь өөр рүү нь ташуу үзэгдэн унжуу хамрын сүүдэр нь зүүн хацрыг сүүдэрлэсэн агшинд Соломоны црайг эрвэсхийн харжээ. Тэр сүүдэртэй холилдсон жигшсэн байрын нээмсэглэл, шоолонгуй байдлаар гялалзаж буй нүд, дээрэнгүй төрх, түүний зуламлуулсан мэт галбир Егорушкагийн нүднээ давхраатан үзэгдсэн нь түүнийг алиа шогч хүн биш, харин заримдаа зүүдэнд ордог албин чөтгөртэй адил болгожээ.

- Мойсей Мойсеич минь, танай энэ албинтсан хүн байна. Та түүнийг нэг юманд оруулах юмуу, авгай аваад өгчихвөл зүгээр байх. Хүн төрлөө алджээ… гэж Христофор лам инээмсэглэн хэлбэл Кузьмичов эгдүүцэн хөмсгөө зангидав. Мойсей Мойсеич дүүгээ, бас зочдыг сэтгэл түгшсэн, сониуч байдлаар дахин хараад:
- Соломон! чи эндээс гар! Гэж ширүүн хэлж бас жүүд хэлээр ямар нэгэн юм нэмж дуугарвал Соломон огцом тасхийтэл инээснээ гарчээ.
- Юу болоов? Гэж Мойсей Мойсеич Христофор ламаас эмээсэн байдлаар асуувал:
- Бүдүүлэг зантай, өөрийнхөө тухай их юм мэддэг хүн байна гэж Кузьмичов хариулав. Мойсей Мойсеич эгдүүцэн гараар дохиод:

- Тиймийг би мэднээ. Бурхан минь! Бурхан минь! Та нар уужим сэтгэл гаргаж өршөөгөөрэй, бүү уурлаарай. Энэ ийм л хүн байгаа юм. Бурхан минь, бурхан минь! Энэ миний төрсөн дүү, гай зовлонгоос өөр юм түүнээс харалтгүй. Энэ чинь… гэж үглээд хуруугаад дух хавьдаа аваачиж мушгируулснаа:
- Өөрийн ухаангүй… дүүрсэн хүн байгаа юм. Үүнийг яахыгаа би мэдэхгүй байна. Хэнийг ч хайхрахгүй, хэнийг ч хүндлэхгүй, хэнээс ч айдаггүй… Хүн бүгдийг шоолж дэмий юм чалчин хүн бүхнийг чичлэн зэмлэнэ. Варламовыг нэг ирэхэд Соломон дэмийрч байж бид хоёр хоёулаа ташуурдуулсанд та нар итгэхгүй байх… Намайг яалаа гэж тэр билээ? Би буруутан гэж үү? Бурхан тэнгэр түүний оюун ухааныг зайлуулсан болохоор бурхны таалал биз, тэгэхэд би буруутан гэж үү? Хэмээн үргэлжлүүлэн бувтнана.

Арваад хувь болсон боловч Мойсей Мойсеич шүүрс алдан аяархан бувтнасаар байлаа.

- Шөнө болоход тэр унтахгүй юм бодоод л байна. Юу боддогийг бурхан л мэдэх байх. Шөнө түүний дэргэд очиход уурлан хөхөрч гарна. Тэр надад ч дургүй хүн байгаа юм… Юу ч түүнд хэрэггүй. Аав өөд болохдоо бид хоёрт тус бүрд зургаан мянган рубль үлдээсэн. Би буурчийн газар худалдан авч гэрлээд хүүхдүүдтэй болсон, харин ээн маань өөрт ногдсон мөнгийг пийшинд хийгээд галдчихсан. Хичнээн харамсалтай юм болсон гэж санана! Юунд шатаана билээ? Өөрт нь хэрэггүй бол надад өгнө биз. Юунд шатаана билээ?

Гэнэт үүд чахран хэн нэгэн хүний алхаанаас шал доргилоо. Егорушка руу зөөлөн салхи үлээж ямар нэгэн хар шувуу түүний нүүрэн дээгүүр далавчаар дэвэн хажуугаар нисэн өнгөрөх шиг болжээ. Егорушка нүдээ нээлээ. Нагац ах нь уутаа бариад аянд гарахад бэлэн болж түүний дэргэд зогсоно. Христофор лам өргөн хүрээтэй бортгон малгайгаа барьж өөрий нь царайд огт зохиогүй зөөлөн ч биш, уярсан ч биш, хөндий хүйтэн байдлаар инээдгээрээ инээн мэхийнэ. Харин Мосей Мойсеичийн бие хэдэн хэсэг болон хугарсан юм шиг тасраад явчихгүйг байдгаараа хичээн тэнцэж ядан байна. Ганцхан Соломон юу ч болоогүй юм шиг буланд гараа элгэндээ зөрүүлэн барьж зогсоод урьдынх шигээ жигшсэн байдлаар инээнэ. Кузьмичов, Христофор лам хоёрын аль алиныг Мойсей Мойсеич үл анзааран ганцхан хамаг биеэ тасраад сарничих вий хэмээн эмээж тэнцэж ядан ярвайн инээмсэглэсээр:

- Эрхэмсэг хатагтай минь, өршөөгөөрэй, манайх бохир байна. Бид ердийн улс шүү дээ эрхэмсэг хатагтай минь! Гэж гиншинэ.

Егорушка нүдаа арчлаа. Өрөөний дунд хар даашинз, сүрлэн бүрх өмссөн залуу, гоо сайхан махлаг бүсгүй зогсч байсан нь үнэхээр эрхэмсэг хатагтай ажээ. Түүний царайг харж амжихаасаа өмнө Егорушка өдөр толгой дээр ганцаараа зогсч харагдсан гуалиг улиангарыг яагаад ч юм бэ, дурсан санажээ.

- Өнөөдөр үүгээр Варламов өнгөрсөн үү? Гэсэн эмэгтэй хүний дуу гарахад:
- Үгүй, эрхэм хатагтай минь! Гэж Мойсей Мойсеич хариулав.

- Хэрэв та маргааш түүнтэй уулзвал манайхаар түр ороод гараарай гэж хэлээрэй.

Огт санамсаргүй байтал гэнэт хар хилэн хөмсөг, том хар нүд, хацардээрээ хонхорхойтой эмэгтэй хүний танил хацрыг Егорушка бүр дэргэдээ үзлээ. Түүнээс нарны гэрэл шиг цацарсан инээмсэглэл бүр нүүрэнд тулан тодорч ямар нэгэн тансаг үнэр ханхална.

- Ямар сайхан хүүхэд вэ! Хэний хүү вэ? Бурхан минь, нойрсч байна. Булцгар хөөрхөн хонгор минь… гэж хатагтай хэлж Егорушкагийн хоёр хацрыг үнсэхэд хүү унтаж байгаа гэж бодон нүдээ анилаа. Үүд чахран хэн нэгэн хүн орж гарч яаран алхлах чимээ сонсогдоно.
- Егорушка, Егорушка, босоорой, явъя гэж хоёр хүн аяархан шивнэв

Бодвол Дениска бололтой хэн нэгэн хүн Егорушкаг хөл дээр нь босгон гараас хөтлөв. Замдаа тэр нүдээ дутуухан нээвэл өөрий нь үнссэн, хар даашинзтай гоо бүсгүйг дахин үзлээ. Тэрээр өрөөний дунд зогсоод Егорушкаг гарч явааг харж инээмсэглэн нөхөрсөг байдлаар түүн рүү толгой дохижээ. Үүд рүү очиж явахдаа Егорушка тогоон хэлбэртэй бүрх, салангид түрийтэй гутал өмссөн чийрэг, хүрэн царайтай эрийг харсан нь хатагтайг дагалдан яваа хүн ажээ. Гадаа:

- Дррр! Гэх чимээ сонсогдоно.

Егорушка байшингийн босгоны дэргэд хоёр хар морь хөллөсөн шинэ ганган сүйхийг харлаа. Дэлбэгчийн суудал дээр дүрэмт хувцас өмсч урт ташуур барьсан зарц суужээ. Явж байгаа хүмүүсийг үэдхээр ганц Соломон гарч ирлээ. Түүний царайд инээж хөхрөх гэсэн хүслэн тодорч зочдыг шоолон бахаа ханатал хөхрөхийн тул тэдний явахыг тэсгэлгүй хүлээж байсан бололтой ажээ.

Христофор лам морин тэргэнд суухдаа:

- Гүнгийн хатан Драницкая гэж шивнэхэд:
- Тиймээ, гүнгийн хатан Драницкая гэж Кузьмичов мөн шивнэжээ.

Гүнгийн хатан ирсэн нь их сүрхий сэтгэгдэл төрүүлсэн бололтой. Учир нь Дениска хүртэл шивнэн ярьсны дараа морин тэрэг хагас мод хэртэй явж буурчийн газар бүр холд хоцрон зөвхөн бүдэг гэрэл үзэгдэж байхад л морьдоо ташуурдан туугалж билээ.

Өөрийн нь тухай ингэж дандаа ярьж Соломоны үзэн яддаг, энэ гоо хатанд хүртэл хэрэгтэй тэр үлгэрийн хүн Варламов гэгч хэн бэ? Денискатай зэрэгцэн урд суудал дээр суусан нойрмог Егорушка чухам энэ хүний тухай бодож явлаа. Тэр хүнийг хүү огт үзээгүй боловч түүний тухай дандаа сонсч байсан болохоор тэр хүнийг нэг бус удаа төсөөлөн боддог байжээ. Варламов хэдэн түмэн десятин газартай, бум орчим хоньтой,

их ч мөнгөтэй хүн гэдгийг мэднэ. Тэр дандаа “энд тэндгүй явж байдаг”, түүнийг үргэлж эрэн сурж байдгаас өөр түүнийг хэрхэн амьдрач, юу эрхэлдгийг хүү огт мэдэхгүй билээ.

Егорушка гэртээ байхдаа хатан Драницкаягийн тухай олон юм сонссон билээ. Хатан бас л хэдэн түмэн десятин газар, өдий төдий хонь, морин заводтай, их мөнгөнтэй боловч энд тэнд “явж магадгүй” баян эдлэн газартаа амьдардаг, ажил явдлын эрхээр хатныд нэг бус удаа очиж байсан Иван Иваныч ба таньдаг хүмүүс тэр эдлэн газрын тухай жигтэйхэн  сонин их юм  ярьдаг байжээ. Тухайлбал, Польшийн бүх хаадын хөрөг өлгөөстэй байдаг хатны зочдын өрөөнд хадан хясааны хэлбэртэй том цаг байдаг нь хадан хясаан дээр алмаас эрдэнээр хийсэн нүд бүхий хойд хоёр хөл дээрээ боссон алтан морь унасан алта хүн цаг цохих бүрд сэлмээр хоёр тийшээ цавчдаг, жилд хоёр удаа хатан  наадам хийж бүх мужийн тайж, түшмэдийг урьдаг. Варламов хүртэл түүнд очдог, мөнгөөр хийсэн халуун тогоооноос зочид цай уудаг, ер бишийн хоол (жишээ нь өвөл, зулын хорин тавнаар  бөөрөлзгөнө, зэтгэнэ өгдөг) идэж өдөржин шөнөжин тоглож байдаг, хөгжмийн аяар бүждэг… гээд зөндөө юм ярьдаг байжээ.

Хатны царай,  инээмсэглэлийг дурсан санасан Егорушка “Хичнээн гоо үзэсгэлэнтэй билээ!”  гэж бодно,

Кузьмичов ба схатны тухай бодсон бололтой, учир нь морин тэрэг хоёр мод газар явсны дараа:

- Энэ Казимир Мхайлыч хатныг дориун тоножбайна шүү. Гурав дахь жилдээ би тэр хатнаас ноос худалдан авч байгааг та санаж байгаа биз дээ. Зөвхөн миний худалдан авснаас гурван мянга гаруйг хожсон гэж хэлэхэд Христофор лам:
- Ляхаас 1 өөр юу хүлээх вэ дээ гэжээ.
- Тэр хатан бас зовлонтой хүн аж. Түүнийг залуу, тэнэг хүн гэлцдэг. Салхи толгойд нь шүглэчихээд явж байдаг байх л даа.

Яагаад ч юм бэ. Егорушка зөвхөн Варламов, хатан хоёрын тухай, ялангуяа хатныг бодоод баймаар байжээ. Түүний нойрмог тархи жирийн зүйл огт бодож чадахгүй болж өөрөөс нь хүч шаардахгүй аяндаа толгойд орж ирсэн үлгэр домог, зөгнөл тархин дотор манарч  толгойгоо сайн сэгсрээд орхивол ул мөргүй арилахаар байжээ. Тэгээд ч эргэн тойрны зүйлс жирийн мю бодуулмааргүй байлаа. Баруун талаар үл үзэгдэх аймшигтай юмыг халхалсан мэт толгод харанхуйлж зүүн талаар тэнгэр газрын  савсалгаанаас дээш тэнгэр өөрөө хүрэн улаан өнгөөр туяарсан хаэа нэгэн газар түймэр гарсан уу, сар гарах гэж байна уу гэдгийн аль алийг мэдэх аргагүй  ажээ. Алс тэртээ, нүднээ үзэгдэх авч өдрийнх шигээ ялдам сайхан  хөхөлбөр  ягаан өнгөө алдаж үдшийн бүрийд бүрхэгдэж орхиод бүх тал газар Мойсей Мойсеичийн хөнжилд байгаа хүүхдүүд шиг харанхуй мананд умбажээ.

*1 Ляха польшийг хэлнэ (хуучин)*

Долоодугаар сарын үдэш, шөнийн цагаар тарианы түнжүүр, бөднө шувууд үл дуугаран ойд, жалгад хөхөө донгодохгүй, цэцгийн үнэр ханхлахгүй ч тал нутаг сайхан хэвээр, тэнд амьдрал үргэлжилсээр ажээ. Наран дөндөж жаргамагц газар дэлхийг манан бүрхэж өдрийн уйтгар замхран тал нутаг бүх энгээрээ зөөлөн сайхан амьсгалах ажээ. Өс ногоо өөрийн хагдарснаа харанхуйд үзэхгүй болохоор өдрийнх шигээ биш баясгалантай ажээ. Тас няс хийх исгэрэх, тор тор хийх, тал нутгийн хүнгэнэсэн баргил дуу, цангинасан ая дэд бүхэн нэгэн хэмийн нүргэлгээн болж хутаглдаадтүүний аялгуунд дурсан санаж уйтгарлан явахад нэн таатай ажгуу. Нэгэн аясаар тас няс хийх авиа өлгийн дуу шиг аяндаа бүүвэйлж аргагүй зүүрмэглүүлнэ. Тэгэвч хаа нэгэн газраас унтаагүй шувууны огцом цочир буюу түгжшүүртэй хашигралт, эсвэл гайхан "а-а!" гэж дуугарахын нэгэн адил тодорхойгүй авиа сонсогдмогц нойрмогүон аньсан зовхи аяндаа нээгдэнэ. Бут мод ургасан жалгын дэргэдүүр явж байхад тал нутгийнхны уйтгартай гэж нэрлэдэг шувуу хэн нэгэн хүнд "Унтлаа! Унтлаа! Унтлаа!" хэмээн дуугарах юмуу хөхөрч эсвэл хийрхэн уйлж байгаа юм шиг шар шувууны зэвүүн дуу гарах нь ч бий. Тэд энэ тэгш талд хэн рүү ингэж хашгирч хэн тэдний хашгирахыг сонсч багааг зөвхөн бурхан мэдэх боловч тэдний энэ хашгирах дуунд уй гуниг, гомдол, их байдааг… Өвс, хатсан ногоо, хожуу ургасан цэцэг үнэртэх авч тэр нь амттайхан, нялуун, ялдам зөөлөн ажээ.

Манан дунд юм бүхэн бүрэлзэвч өнгө, дүрсий нь тоймлон ялгах аргагүй, яг байдаг төрхөөрөө үл дүрслэгдэнэ. Явж байхад урд талд яг замын хажууд ямар нэгэн юм бариад хөдөлгөөнгүй зогсч юм хүлээх гэлэн хүн шиг бараа харагдав.. Энэ чинь дээрэмчин биш биз? Ойртон ойртсоор морин тэрэгтэй зэрэгцэн ирэхийг үзэхүл хүн биш, өнчин бут юмуу, үхэр чулуу байдгийг та харах болно. Ямар нэгэн юм хүлээж байгаа юм шиг толгодын орой дээр хөдөлгөөнгүй зогсох ийм дүрүүд булшны цаана нуугдаж байх юмуу, шарилж дундаас цухуйж байх нь төсөөтэй үзэгдэн сэжиг төрүүлнэ.

Саран мандаж ирэхэд шөнө цайвар бараан боллоо. Агаар цэлмэг, дулаан, тогтуухан, юм бүгд тов тодорхой, замын хажуугийн шарилжийн ишийг хүртэл ялган харж болмоор ажээ. Алсад гавал яс, чулуу үзэгдэнэ. Гэлэнтэй төсөөтэй сэжигт дүрүүд шөнийн гэрэл гэгээнд улам ч бараантан, улам ч уруу дүнсгэр болжээ. Нэгэн хэмийн час часхийх авиан дунд намуун агаарыг цочоон ямар нэгэн амьтны гайхсан маягийн "а-а!" гэх дуун, унтаагүй, өөдөө сөөргөө тэнэх шувууд хаширах сонсогдоно. Тэнгэрт үүл нүүхийн адил тэгш тал дундуур өргөн сүүдэр мөлхөж алс тэртээг хэрэв анхааран ажваас бие биетэйгээ давхарлаж манантсан сонин дүрс жирэлзэнэ… нэг л айдас хүрмээр ажээ. Үүл ч үгүй, толбо ч үгүй, оддын дунд зүүрмэглэх цайвар ногоовтор тэнгэр өөд харвал дулаан агаар яагаад хөдөлгөөнгүй байдаг, байагль дэлхий яагаад хөдлөхөөс айн сонор соргог байгааг мэднэ. Байгаль дэлхий ганц хормын төдийд ч амьдралгүй болохоос айж эмээжээ. Шөнийн цагаар сарны гэрэл тэнгис, тал нутагт гийх үед тэнгэрийн хязааргүй, уужим гүнийг мэдэж болно. Тэнгэр жигтэйхэн сайхан, элдэг, уйтгартай ширтэж өөр рүүгээ даллан дуудаж түүний элдэг байдалд толгой эргэнэ.

Явсаар л байна… Замд хуучин булш юмуу, хэзээ, хэн босгосныг зөвхөн бурхан л мэдэх хүн чулуу дайралдаж шөнийн шувууд газар дэлхийн дээгүүрээ чимээгүй нисэн тал нутгийн домог, уулзаж учирсан хүмүүсийн яриа хөөрөө, тал нутгийн харуус эмгэний ярьсан үлгэр, өөрөө үзэж оюун ухаанаараа ойлгож мэдсэн тэр бүхэн ухаан

санаанд аандаа бууж ирэх ажээ. Чухам тэгэхэд шавьж хорхойны час часхийх дуун, сэжиг төрүүлсэн дүрс, булшууд, цэлмэг тэнгэр, сарны гэрэл, шөнийн шувуудын нисэлт, энэ бүх үзэж сонсч буй юм болгондоо гоо сайхны баяр цэнгэл, залуу зандан нас, хүч тэнхээ, амьдрахыг мөрөөдсөн хүсэл тодорч  эхэлнэ. Оюун санаа үсрлэг сайхан эх орноо дуулж шөнийн шувуудтай хамт тал нутаг дээгүүрээ нисмээр санагдана. Тал нутаг гав ганцаараа, түүний баялаг зориг урамшлыг хэн ч магтан дуулсангүй, хэнд ч хэрэггүй талаар мөхөж сөнөж байна гэж ухаарсан юм шиг  гоо сайхны баяр цэнгэл, зол жаргал  дунд бас түгшүүр гуниг үүсэн баяр баясгалантай дуу авианы цаанаас “Дууч минь дээ, дууч минь дээ! Гэсэн тал нутгийн гансарсан, итгэл муутай дуун сонсогдоно.

- Дррр! Их сайн байна. Пантелей минь, бүх юм ёсоороо биз?
- Бурхан тэнгэр өршөөж байан. Иван Иваныч гуай.
- Та нар Варламовтой тааралдав уу?
- Үгүй тааралдсангүй.

Егорушка сэрж нүдээ нээлээ. Морин тэрэг зогсч байлаа. Баруун талд нэлээн цаана ачаа хөсөг үргэлжилж хажуугаар нь хүмүүс хөлхөлдөнө. Ноосны том том баглаа ачсан тэрэгнүүд дүнхийгээд их өндөр юм шиг байхад хөллөсөн морьд нь богинохон хөлтэй жижиг харагдана.

- тэгэхлээр бид молоканууд руу явж байх шив. Варламовыг тэнд хоноглож байгаа гэж жүүд хэлсэн. За баяртай дүү нар минь. Бурхан өршөөх болтугай! Гэж Кузьмичовыг өндөр дуугаар өгүүлбэл:
- Баяртай, Иван Иваныч гуай! Гэж хэд  хэдэн хүн  хариулав.
- Аа, манай хүүхдийг та нар аваад явахгүй юу? Бидэнтэй ийшээ тийшэ энэ хүүхэд дэмий явахын хэрэггүй биз дээ. Пантелей чи өөрийн тэргэн дээр суулгачих, тэгээд явж байг, би гүйцээд очно биз. Егор чи  тийшээ оч! Гэж Кузьмичов цовоо дуугаар  хэлэхэд Егорушка суудлаас буувал хэд хэдэн гар түүнийг тосон  өндөрт өргөж шүүдэрт норсон ямар нэгэн зөөлөн юман дээр суулгасан нь түүнд тэнгэр ойрхон,  газар хол болсон юм шиг болжээ. Дениска бүр дороос:
- Пальтогоо аваарай! Гэж хашгирав.

Дороос шидсэн боодолтой юм, пальто хоёр Егорушкагийн дэргэд унав. Егорушка юу ч бодолгүй, гомдсон ч үгүй боолттой юмаа дэрлэн пальтогоо нөмрөөд шүүдрээс жихүүцэн  тэрийж хэвтээд санаа амран инээмсэглэжээ. “Унтъя, унтъя…” гэж тэр бодно.

- Мондинууд минь түүнийг битгий нухчихаарай! Гэж Денискагийн хэлэх нь тэр дороос сонсогдоно.
- За баяртай, бурхан өршөөх болтуагй! Би та нарт найдаж байна гэж Кузьмичов хашгирав.
- Санаа зовсны хэрэггүй, Иван Иваныч гуай!

Дениска морьдоо шамдуулбал морин тэрэг чахран замаараа биш, хажуу тийш одоход ачаа хөсөг унтчихсан юм шиг хэдэн минут чимээгүй бол жзөвхөн тэрэгний ард уясан хувингийн хангир жингэр хийх дуу холдон холдсоор байлаа. Гэтэл хөсгийн өмнө

- Кирюха, хөдлөөрэй! Гэж хэн нэгэн хүн хашгирахад түүчээ тэрэг, дараа нь бусад тэрэг чахран хөдөллөө. Дээр нь хэвтэж яваа ачаатай тэрэг шигээ Егорушка өөрөө бас чахран ганхаж яваа юм шиг санагдана. Ачаатай тэрэг хөдлөхөд ачааны татлагаас сайн гэгч барьж аваад санаа амран инээмсэглэж халаасанд буй боовоо засан гэртээ орон дээрээ унтаж байгаа юм шиг зүүрмэглэж эхэллээ.

Түүнийг сэрэхэд наран мандсан байлаа. Булш түүнийг халхалсан хэр снь дэлхий ертөнцийг гэрлээрээ нөмөрч авахыг чармайн зүг бүрт илчээ цацруулан тэнгэр газрын савсалгыг алтан өнгөөр гийгүүлжээ. Наран өчигдөр үдэш ар талд жаргаад өнөөдөр болоход бүр зүүн тийшээ харагдаж байгаа болохоор наран байраа өөрчилсөн юм шиг Егорушкад санагджээ… Тиймээ, эргэн тойрны газар өчигдрийнхөөс өөр болжээ. Толгод огт үзэгдэхгүй болж хаашаа ч харсан хүрэнтсэн уйтгарт тал хөндий зах хязгааргүй юм шиг цэлийнэ. Хааяа намхан булш үзэгдэн өчигдрийн турлиахууд нисч бүр тэртээ өмнө сүмийн гонх, ямар нэгэн тосгоны байшин цайрна. Укрианууд хишиг өдөр гэртээ талх жигнэн хоол чанаж суугаа нь бүх яндангаар хөхөмдөг битүү утаа гарч тосгон дээгүүр манарч байгаагаас илэрхий. Байшингийн хоорондуур сүмийн цаана гол цэнхэртэн түүнээс цааш алс тэртээ газар манан дунд үргэлжилнэ. Юм бүхэн өчигдрийнхтэй төсгүй болжээ. Замын оронд ямар нэгэн ер бишийн өргөн том юм тал дундуур зурайсан нь ердийн зам шиг тоосонд дарагдсан боловч хэдэн арван тохой өргөн саарал зурвас ажээ. Өргөн тавиунаараа тэр зурвас Егорушкад гайхал төрүүлэн үлгэр домгийн юм бодуулна. Үүгээр хэн явдаг вэ? Ийм өргөн тал хэнд хэрэгтэй вэ? Жигтэйхэн ойлгогдохоorгүй ажээ. Үнэн хэрэгтээ Илья Муромец, Соловей Разбойник 1 хоёр шиг их алхаатай асар том хүмүүс орос нутгаас өөр зүгт явж одоогүй, морьд нь үхээгүй юм уу гэж бодож болмоор ажээ. Егорушка зам руу хараад зураг юмуу, Ариун номд гардаг шиг зэрэгцэн давхиж яваа зургаан их жууз тэргийг дүрслэн боджээ. Тэдгээр жуузанд зургаа, зургаан омголон догшин хүлэг хөллөсөн нь тэрэгний их дугуйнууд тэнгэрт

*1 Оросын ар түмний туйлын санааг өөртөө шингээсэн XII-XVI зууны домог үлгэрийн баатрууд (Орч.)*

хүртэл тоос босгож зөвхөн үлгэр домогт гарах буюу зүүдэнд орж болох тийм хүмүүс морьдыг жолооджээ. Хэрэв эдгээр дүрс үнэн бодитой байсан сан бол энэ тал нутаг, зам харгуйтай яг дүйх байсан биз.

Замын зүүн биеэр хоёр утас татсан утасны шон үргэлжилнэ. Тэдгээр мод намдан намдсаар байшин, ногооны цаагуур далд орсноо хөхөлбөр ягаан алс тэртээд дахин үзэгдэх нь газарт хатгасан харандаархуу нарийхан мод адил харагдана. Утсан дээр сусан харцага, тарамтат, хэрээнүүд урагшилж яваа ачаа хөсгийг хайхрамжгүй харна.

Егорушка хамгийн сүүлчийн ачаан дээр хэвтэж яваа болохоор бүх ачаа хөсгийг харж болох ажээ. Ачаа хөсөгт хорь орчим тэрэг явж нэг хөтчид гурван тэрэг ногджээ.

Егорушкагийн  сууж яваа тэрэгний дэргэдүүр Христофор лам шиг намхан_, туранхай боловч наран салхинд борлосон, догшин бодлогошронгуй царайтай, буурал сахалтай өвгөн алхана. Энэ өвгөн чухамдаа догшин, бодлогошронгуй хүн биш боловч ноцтой зүйлийг дандаа ганцаараа бодож зуршсан хүмүүсийнх шиг түүний улайсан зовхи, унжуу хамар өвгөний царайд ширүүн төрх оруулжээ. Христофор лам шиг өвгөн өргөн хүрээтэй бортогон  малгай гэхээс тэс хөндлөн хяргасан шовгор шиг хүрэн эсгий малгай ажээ. Өвгөн хөл нүцгэн яваа нь өвлийн хүйтэнд  ачаа хөсөг бараадан нэг биш удаа даарч хөрч явснаас олсон дадал бололтой. Тэрээр явдал дундаа өвдгөө алгадан хөлөөрөө дэвслэх ажээ. Егорушкаг сэрснийг өвгөн ажаад их хүйтэнд даарсан юм шиг бэгцийн

-Залуу сэрчихэж! Иван Иванычийн хүү юм биз дээ? Гэж хэлэв.

- Үгүй, зээ нь…

- Иван Иванычийн үү? Би гутлаа тайлчихаад хөл нүцгэн таваргаж явна. Миний хөл өвчтэй болохоор гуталгүй явахад чөлөөтэй байдаг юм… Гуталгүй явахад чөлөөтэй байдаг юм даа… Зээ нь гэнээ? Тэр сайн хүн байгаа юм. Бурхны ивээлээр энх тунх байг дээ… Иван Иванычийн тухай би… Молкануудд руу явсан… Бурхан өршөөг!

Их хүйтэн байгаа юм шиг өвгөн амаа ангайлгалгүй үгээ цувруулан ингэж ярилаа. Өвгөн уруулын гийгүүлэгчийг муу дуудаж тэдгээрийг хэлэхдээ уруул нь хөшчихсөн мэт ээрнэ. Егорушкатай ярьж байхдаа өвгөн нэг ч удаа инээсэнгүй, ширүүн юм шиг санагдана.

Хоёр тэрэгний цаана урт шар пальто, саравчтай малгай, түрийг эргүүлсэн савхин гутал өмсч ташуур барьсан хүн явсан нь дөчөөд насны эр байлаа. Түүнийг эргэж харахад үзэхүл армаг тармаг ямаан сахалтай, баруун нүдний дор нүхэдсэн бундуутай хүн ажээ. Эв хавгүй бундуунаас  гадна тэр хүн хэний ч нүднээ шууд тусах  өөр нэгэн онцгой тэмдэгтэй ажээ. Зүүн гартаа  ташур барьсан тэр хүн баруун гараараа дохиж явах нь үзэгдэж найрал дууг удирдаж байгаа юм шиг ажээ. Заримдаа тэр ташуураа суганда хавчуулж хамар дороо ямар нэгэн юм үглэн хоёр гараараа дохино.

Дараагийн хөтөч нь өндөр цэх биетэй, их шувтан мөртэй боловч банз шиг тэгш нуруутай хүн ажээ. Тэр хүн аяны марш хийж  яваа аятай тун цэх шулуун явах ба гар нь мод шиг унжин хүүхдийн тоглоомын цэрэг шиг аль болохоор том алхахыг хичээн өвдгөө үл нугалан модон юм шиг алхана. Өвгөн бундуутай хүн хоёрыгхоёр алхаж байхад энэ хүн дөнгөж ганц алхах нь түүнийг их удаан явж байгаа юм шиг харагдуулна. Тэр хүн нүүрээ даавуугаар боож гэлэн хүний шовгор малгайрхуу  юм толгой дээрээ тавьж түмэн нөхөөс болсон украины богины хантааз, доош унжсан цэнхэр шалбуур өмд өмсөн улавч хөлдөө углажээ.

Түүнээс цаана яваа хүмүүсийг Егорушка ялгаж харсангүй, элэглэж хэвтээд боодлын нүх ухан хийх юмаа олж ядан ноосоор утас  нийтгэж гарчээ. Дор алхаж явсан өвгөн харах царай шигээ тийм ч их ширүүн хүн биш ажээ. Тэр нэг ярьвал зогсохыг үл мэднэ.

- Чи хаашаа вяж байгаа юм бэ? Гэж өвгөн газарт  тавхайгаараа алгадангуутаа асуувал:

- Суралцахаар гэж Егорушка хариулав.

- Суралцахаар гэнээ?.. Бурхан тэнгэр болгоох болтугай. Нэг ухаан зүгээр, хоёр ухаан бүр сайн. Зарим хүнд бурхан ганц ухааныг, нөгөө заримд нь хоёрыг, бас гурвыг заяах нь бий. Гурван ухаан, энэ чинь үнэн шүү. Нэг нь эхийн заяасан ухаан, нөгөөх нь эрдэм ном, гурав дахь нь сайн амьдралаас бий болно. За хүү минь, хэрэв хүн гурван ухаантай болбол их сайн, тийм хүн амьдарсан ч үхсэн ч амархан. Үхнээ гэдэг… бүгдээрээ үхэх тавилантай. Өвгөн духаа маажин улайсан нүдээр дээшээ Егорушка өөд харж:
- Славянсербскийн нэг ноён Максим Николаич ноднин хүүгээ бас авч явж сургуульд оруулсан. Тэр ном судартаа ямар байгааг мэдэхгүй, уул нь зүгээр л хүү билээ… Бурхны ивээлээр энх тунх байх болтугай…

Тэгээд хүүгээ авч явж сургуульд оруулсан… Славянсербскийд ном эрдэм сургах тийм сургууль байхгүй юм байх. … тэр хот уул нь зүгээр… Ердийн сургууль бий нь ч бий, гэхдээ их эрдэмд сургах тийм сургууль байхгүй, тэр үнэн. Чамайг хэн гэдэг вэ? Гэж үргэлжлүүлэв.

- Егорушка.
- Егорий байна… Ариун зовлонг ялан дийлэгч, Ялгуусан Егорийн өдөр дөрвөн сарын арван дөрвөнд болдог. Намайг Пантелей, Пантелей Захаров Холдов гэдэг.

Биднийг Холдовынхон гэдэг… Би Курск мужийн Тимагийн хүн, Тийм газрын нэрийг сонссон байж магадгүй. Миний ах дүү нар борчуул, хотод гар урлал эрхэлдэг. Би хөдөөний хүн болсон юм. Зургаа, долоон жилийн өмнө би нутагтаа очиж үзсэн. Хотоор ч тосгоноор ч явсан. Тимад ч очсон. Тэгэхэд бурхны ивээлээр бүгд энх тунх байсан, одоо ямар байгааг бүү мэд. Магадгүй зарим нь нас барсан байж болох юм… Бүгдээрээ хөгширсөн, надаас ах ч хүн бий болохоор үхэх ойртжээ. Үхэх ч яахав, үхэж болно, ганцхан л гэмшилгүй үхвэл сайн сан. Увайгүй үхлээс муу юм байхгүй. Увайгүй үхэл чинь нохдыг л баярлуулна. Хэрэв гэм зэмтэй үхлийг хүсвэл бурхны оронд очих тавилан чамд олдохгүй. Варвара гэгээнд сайн залбир, тэр чинь тус болно… Тийм ч учраас хүн бүр гэм зэмээ наминчлахын тулд залбирдаг ёс бурхан, тэнгэрт тогтсон юм.

Егорушка түүний хэлснийг сонсч байгааг үл анзааран Пантелей бувтнасаар л байлаа. Өвгөн дуугаа өндөр нам болголгүй хамар дороо ноомой байдлаар яривч богино хугацаанд их зүйл ярьж амжина. Түүний ярьсан бүхэн өөр хоорондоо холбоогүй өөр өөр юм байснаас гадна Егорушкад даанч сонирхолгүй ажээ. Юу ч дуугаралгүй өнгөрөөсөн шөнийн дараа өвгөн одоо өглөөгүүр ухаан санаагаа ёсоороо байна уу хэмээн шалгаж үзэх гэж бодсон байж магадгүй. Тэр гэм зэмийн тухай ярьж гүйцээд Славяносербскийн Максим Нилоаевичийн тухай:

- Тиймээ, тэр хүүхдийг ав явсан… Энэ үнэнэ шүү… гээд ярьж гарлаа.

Бүр өмнө явсан нэг хөтөч байрнаасаа ухасхийн хажуу тийш гүйж очоод газрыг ташуураар балбалаа. Гуч орчим настай, өргөн мөртэй, чацархаг, буржгар шар үстэй тэр хүн их бяр тэнхээтэй, эрүүл чийрэг бололтой. Мөн, ташуурын хөдөлгөөн, их шуналтай балбаж байгааг үзэхүл тэр хүн ямар нэгэн амьд амьтан цохиж байгаа бололтой. Намхан биетэй, шантгар хамартай, хууз хар сахалтай, хантааз, задгай унжуулсан цамц өмссөн өөр нэг хөтөч түүн рүү гүйж очоод:

- Ах дүү нар минь, Дымов могой алж бас мэдэж болдог билээ. Хар сахалтыг ч мөн тийм азтай эрийн нэгэн ажээ. Түүний дуу хоолой, инээхээс үзэхүл усан тэнэг эр ажгуу. Шар үст Дымов балбаж дуусаад газраас ташуураа өргөн хөтөч нар руу дээстэй адил юмыг инээмсэглэн шидлээ.

- Энэ чинь хоргүй могой байна шүү дээ гэж хэн нэг нь хашгирав.

Модон хүн шиг алхаж явсан гонзгой царайт хүн үхсэн могой руу түргэн түргэн алхаж очоод түүн рүү харснаа бэрээ шиг урт гараа алдалж уйлхай дуу гарган:

- Новш чинь, яах гэж хоргүй могой ална вэ? Хараал идмэр минь, энэ чамайг яасан юм бэ? Хоргүй могой алдаг байна шүү! Чамайг ингэвэл яах вэ? Гэж бархирав.

- Хоргүй могой алж болохгүй гэдэг чинь үнэн үг… болохгүй. Хортой амьтан биш шүү дээ. Энэ чинь могой хэлбэртэй ч гэсэн гэм зэмгүй, номхон амьтан байгаа юм. Хүнд дуртай… гэж Пантелей намуухнаар бувтнав.

Дымов, хар сахалт хоёр санаа зовсон бололтой чанга хөхрөөд хүмүүсийн хойноос залхуутайгаар гэлдэрлээ. Сүүлчийн тэрэг үхсэн могойтой зэрэгцэн ирэхэд могойн дэргэд зогсч агсан гонзгой царайтай эр Пантелей руу эргэн харж уйлхай дуугаар:

- Өвөө, могойг тэр яалаа гэж алсан юм бэ? Гэж асуув.

Егорушка нүдий нь сайн ажвал сүүмийсэн онигор царай нь эрүүл бус үнсэн өнгөтэй цаанаа л нэг доожоогүй, эрүү нь улайн хавагнасан нэгэн байв.

- Өвөө, могойг тэр яалаа гэж алж байга аюм бэ? Гэж Пателейтэй зэрэгцэн алхангуутаа дахин асуув.

- Тэнэг хүний гар загаднаад тэр биз. Хоргүй могойг цохиж болохгүй гэдэг үнэн үгээ. Дымов бол гарт тааралдсан бүхнийг алж байдаг арчаагүй амьтан байгаа юм. Кирюха ч бас хорьсонгүй. Хорих ёстой байсан юм. Гэтэл тэр ха-ха-ха, хо-хо-хо гээд өнгөрөх нь тэр. Вася чи битгий уурла. Уурлаад яахав. Нэгэнт алчихжээ. Одоо яая гэхэв. Дымовыг саваагүйтэж байхад Кирюха тэнэглээд л … Юм мэдэхгүй, тэнэг амьтад, Емеьян бол болохгүй юманд хэзээ ч гар хүрэхгүй. Энэ үнэн шүү… Тэр чинь юм мэддэг хүн цаадуул нь тэнэг… Тэр гар хүрэхгүй … гэж хариуллаа.

Шар пальто өмссөн, нүхэдсэн бундуутай, үл үзэгдэх найрал дуу удирдаж явдаг хөтөч нэрээ сосноод зогсон хүлээж байснаа, Пантелей Вася хоёрыг гүйцэн ирэхэд нь зэрэгцэн алхаж:

- Юун тухай ярьж явна вэ? Гэж сөөнгө дуугаар асуув.

- Вася унтууцаад байна. Би түүнийг битгий уурла гэж үгээ барж явна. Миний энэ өвдөж байгаа хөлийг үү! Хишиг өдөр болох гээд загатнаад байна гэж Пантелей өгүүлбэл:

- Явдалдаа болоод тэр биз дээ гэж Вася хэлэв.

- Үгүй, үгүй, явдлаас биш. Явж байхад гайгүй атлаа хэвтэх юм уу, наранд ээчихвэл гол тасдах шахна. Явж л байвал санаа амар байдаг юм.

Пантелей, Вася хоёрын дунд шар пальтотай Емельян ороод нөгөө хоёр нь дуулж эхлэх гэж байгаа юм шиг гараар дохисноо буулган горьдлого нь тасарсан байдалтай ганганав.

- Миний хоолой дуу гарахаа больжээ. Бөөн гай! Бид Мариновскийн хуриман дээр "Бурхан өршөөг" дуулж байна гэж шөнөжин, бас өглөөгүүр нүдэнд харагдах шиг болж байгаа атлаа чадахгүй юм. Толгойд ч, энээхэнд байгаа мөртлөө дуулж чадахгүй юм. Дуу гарахгүй болжээ гэж тэр өгүүлэн ямар нэгэн юм бодож дуугүй болсноо:
- Арван тавтайгаас дуулж эхэлсэн. Луганы л бүх үйлдвэрт над шиг хоолойтой хүн байгаагүй, гурав дахь жил нь Доны усанд орсноос хойш нэг ч аятайхан дуугарч чадахаа байсан. Хоолойгоо даруулчихжээ. Дуу хоолойгүй болсон би чинь гаргүй болсон ажилчин шиг боллоо гэхэд:
- Тэр үнэн гэж Пантелей зөвшөөрөв.
- Би чинь дүүрсэн гэдгээ бүрэн ойлгосон юм.

Энэ үеэр Вася Егорушкаг санандгүй харж нүд нь жартайн улам онийжээ.

- Нэг танилхан амьтан бидэнтэй хамт явж байна гээч! Ямар сүрхий жинчин бэ? Бидэнтэй нийлж ачаа хөсөг хөтлөн, ноос зөөж байна даа гэж ичсэн юм шиг тэр ханцуйгаар хамраа таглан өгүүлжээ.

Эзний хүү жинчин хоёр нэг биед байна гэсэн бодол түүнд аятайхан, инээдэмтэй санагдсанаас чанга чанга инээж энэ санаагаа цааш үргэлжлүүлнэ. Емельян дээшээ Егорушка өөд зэрвэс харжээ. Тэр өөр юм бодож байсан учир хэрэв Вася байгаагүйсэн бол Егорушкаг анзаарах ч үгүй өнгөрөх байжээ. Тэгээд удсангүй гараараа дохиж хамт яваа хүмүүстээ шөнө түүний санаанд орсон хуримын "Бурхан өршөө" дууны сайхныг ярьж байгаад ташуураа сугандаа хавчуулан хоёр гараараа дохилно.

Тосгоноос нэг мод зайтай газар ачаа хөсөг модон татуургатай худгийн дэргэд зогсоход хар сахалт Кирюха хувингаа худагт хийж хашлага дээр тэгнэн хэвтээд харанхуй нүх рүү сэгсгэр толгой, мөр, цээжнийхээ хагасыг оруулсанд газарт дөнгөж хүчр байгаа түүний богино хөлийг Егорушка харж байлаа. Худгийн ёроолд толгойны нь дүрс туссаныг Кирюха харж баярласандаа тэнэг мангар дуугаар инээхэд худгийн цуурай яг адил давтана. Түүний өндийснийг үзэхүл царай, хүзүү нь улаан даавуу шиг мэнчийсэн байлаа. Дымов хамгийн түрүүнд гүйж очин инээмсэглэсээр ус ууж байхдаа Кирюха руу байн байн харж ямар нэгэн инээдэмтэй юм ярьж байснаа эргэн харж бүх тал нутагт дуулдахаар хэдэн бүдүүлэг үг чангаар хашгирав. Тэдгээр үгсийн учрыг Егорушка ойлгоогүй боловч түүний бүр сайн мэдэх эвгүй үгс ажээ. Төрөл төрөгсөд, танил хүмүүсийн чимээгүйхэн жигшиж үздэг байсан тэр санааг хүү өөрөө яваандаа бас хуваалцах болж ийм үсрхий үгсийг зөвхөн согтуу хүмүүс, агсам авиртан хэлж

болдог гэж бодож дасжээ. Тэгээд Егорушка урт хохой алсныг санаж, Дымовын инээд ханиад болж байсныг сонсоод энэ хүнийг нэг л үзэн ядахад хүрчээ. Егорушза тэр үеэр ачаан дээрээс бууж худаг руу очиж явжээ. Дымов зориугаар юм шиг түүнийг хараад чанга чанга хөхрөн:

- Ах дүү нар минь, урд шөнө өвгөн хүү гаргачихаж гэж хашгирахад Кирюха бүдүүн дуугаар инээснээс болж ханиан бас өөр нэг жинчин инээжээ. Егорушкагийн царай мэнчийж, Дымовыг их хорлонтой хүн байна гэж нут боджээ.

Буржгар шар толгойтой, малгай өмсөөгүй, цамцны энгэрийн товчийг товчлоогүй задгай яваа Дымов ер бишийн бяр тэнхээтэй, сайхан хүн шиг харагдан түүний хөдөлгөөн бүр өөрийгөө мэддэг хүч тэнхээтэй, саваагүй хүн болохыг нотолно. Тэрташа тулан мөрөө хөдөлгөн ханхалзаж бусдаас илүү чанга чанга инээн ярьж байх нь өрөөсөн гараараа жигтэйхэн хүнд юм өргөж бүгдэд гайхуулах гэж байга аюм шиг үзэгдэнэ. Түүний сагсуу дээрэнгүй харц зам харгуй, ачаа хөсөг, агаар тэнгэр, ер нүдэнд өртөх бүхэн рүү шоолохоор эрж хайж байна уу гэлтэй. Тэр хэнээс ч үл айн, хэнээс ч үл ичин зовон Егорушкагийн санаа бодлыг бүр ч үл хайхрах мэт дүртэй ажээ… Егорушкагийн хувьд гэвэл түүний шар толгой, цэвэр царай, бяр тэнхээг үзэж ядаж түүний инээдийг зэвүүрхэж хачирхан сонсч байхдаа хариугаа авахын тулд түүнд хамгийн адгийн хараалын үг хэлэх юмсан гэж бодож байлаа.

Пантелей бас хувин руу очиж халааснаас ногоон өнгийн цөгцөн аяга гаргаж ирж даавуугаар арчаад хувингаас ус хутган уулаа. Тэр дахин ус хутган ууж аягаа даавуунд ороон буцааж халаасандаа хийлээ.

- Өвөө, та яагаад цөгцнөөс ууж байгаа юм бэ? Гэж Егорушкагийн гайхан асуухад:

- Зарим хүн хувингаар, зарим нь цөгцөөр ууна. Хүн бүр юмыг өөрийнхөөрөө… Чи бол хувингаас ууж байна, рашаан болог гээд хүртэж орхи… гэж өвгөн булзааруулсан хариу өгөв.

Гэнэт Вася энхрийлсэн аятай атлаа уйлхан дуугаар:

- Хөөрхөн ч амьтан бол доо! Гэж өгүүлэн нүд нь алсыг ширтэн инээмсэглэсэн нь Егорушкаг анх харсан шигээ тийм төрх байдалтай болжээ.

- Чи юу харав аа? Гэж Кирюха түүнээс асуув.

- Газар нуруугаараа хэвтээд гөлөг шиг тоглож байна.

Бүгд тийш харж гаврыг олж харахыг хичнээн хичээвч юу ч үзсэнгүй, ганцхан Вася булингарт саарал нүдээрээ ямар нэгэн юм харж гайхан бишрнэ. Хожим Егорушкагийн мэдсэнээр тэр гайхам хурц хараатай ажээ. Хүрэнтсэн цөлөрхөг тал нутагт амьдрал дандаа оргилж байдгийг тэр үргэлж харж явдаг ажээ. Тэрээр алс тэртээ рүү хармагц хүн амьтнаас зайдуухан амьдардаг үнэг, туулай, тоодог юм уу, өөр ямар нэгэн амьтныг заавал олж үзнэ. Тал нутгаар зорчин явагч хэн ч атугай зугатаж яваа туулай юмуу, нисч яваа тоодгийг харах нь төвөггүй боловч, зэрлэг амьтдын юунаас ч үл нуугдан, ийш тийш сэрэмжлэн харалгүй ердийн амьдралаараа дэгдэж харайж явахыг хүнболгон харж чадахгүй, гэтэл Вася тоглож буй үнэг, савраараа нүүрээ

угааж буй туулай, далавчаа засч байгаа тоодог, “зуушаа” тоншиж буй шувууг харж чадна. Ийм хурц хараатайн ачаар хүн бүгдийн үзэж хардаг ертөнцөөс өөр хэн ч мэдэж чадамгүй сайхан ертөнцийг тэр харж чаддаг ажээ. Тийм юм харах бүрдээ атаархахгүй байж боломгүй тийм байдлаар Вася бахдан биширдэг юм.

Ачаа хөсгийг аян замдаа гарахад сүмд мөргөлийн хонх жингэнэж байлаа.

Ачаа хөсөг тосгоноос зайдуухан голын эрэг дээр буужээ. Наран өчигдрийнх шигээ шарж агаар намуухнаар дүнсийнэ. Эрэг дээр хэдэн бургас байх ба тэдгээрийн сүүдэр газарт биш, усанд ямар ч үр ашиггүй тусжээ. Тэргэн доорхи сүүдэр бүгчим, уйтгартай ажээ. Тэнгэр тэр чигээрээ усанд туссан болохоор улам цэнхэртэн цэлийж дур сэтгэлийг булаана.

Егорушкагийн дөнгөж сая анзааран харсан урт цамцтай, бүс бүслээгүй, явахад нь далбаа адил дэрвэн хийсэх өргөн шалбуур өмд өмссөн арван найм хэрийн насны украин гарлын хөтөч Степка хувцсаа түргэн тайлж доош эгц эрэг даган бууж усанд орлоо. Тэр хоёр, гурав дахин шумбаснаа нуруугаараа усан дээр хэвтэж санаа амран нүдээ анилаа. Гижиг хүрсэн, хөндүүрлэсэн, эсвэл инээдэмтэй юм санасан мэт түүний царайд инээвхийлэл үрчлээ хоёр үе үе ээлжилнэ.

Аагим халуунд хоргодох газаргүй болоход усанд шумбаж буй хүний гүнзгий амьсгаа авах, ус залгилах чимээ хүнд сайхан хөгжим шиг сэтгэгдэл төрүүлнэ. Дымов Кирюха хоёр Степка руу харан хувцсаа түргэн тайлж чанга чанга хөхрөлдөн сэтгэл ханан бахдаж цувран усанд оров. Намуун дөлгөөн голд тургих, цалгилах, хашгиралдах авиа цуурайтлаа. Өөрий нь живүүлэх гэж байгаа аятай Кирюха ханиалган бас инээж хашгирахад Дымов түүний хөлөөс барьж авах гэж хичнээн хойноос нь хөөн:

- Бариарай, түүнийг бариарай! Гэж хашгирна.

Кирюха баяр хөөр болон хөхрөвч түүний царай нь газар дээр байдаг шигэ эхэн нэгэн хүн түүний араас сэмхэн гэтэж цэв цэлмэг өдөр аянга ниргэх гэгчийн адил бариад авах вий гэсэн шиг дүйнгэ баргар байх ажээ. Егорушка бас хувцсаа тайлан эрэг даган буусангүй ухарч байгаад гүйж бүтэн хагас тохой эрэг дээрээс үсрэн агаарт хагас дугуйрч ус руу орон усны гүн рүү далд орсон боловч ёроолд нь хүрсэнгүй, ямар нэгэн аятайхан сэрүүн тэмтэрсэн хүч түүнийг тэврэн авах шиг болж дээш гарахад тургин, хөөс гаргасаар усны мандал дээр ил гарч нүдээ нээвэл түүний нүүрний хажуугаар голын уснаа нар тусч байлаа. Түүний нүднээ эхлээд нүд гялбуулсан оч, дараа нь солонго, бас хар толбо гарах шиг боллоо. Егорушка дахин яаран шумбаж усан дотор нүдээ нээвэл шөнийн сартай тэнгэртэй адилхан булингартай ногоон орчныг үзжээ. Дахиад мөнөөхөн хүч түүнийг усны ёроолд хүргэсэнгүй бас сэрүүн орчинд удаасангүй дээш гаргаж ирэхэд зөвхөн цээжин дотроо төдийгүй, бүх гэдсээрээ цэнхэр агаарыг мэдрэхүйцээр гүнээр амьсгалжээ. Дараа н уснаас авч болох бүхнийг авмаар санагдан жаал хүү цуцан цуцталаа нуруугаар хэвтэн тухалж ус үсэргэн хөрвөөж гэдсээрээ, хажуугаар, нуруугаар хөвөн хөл дээрээ босч янз янз болж үзлээ. Голын нөгөө эрэгт өтгөн зэгс ургаж нарны гэрэлд алтлаг өнгөөр туяаран зэгсний гоо цэцэг ус руу

тонгойжээ. Нэг газар зэгс чичрэн цэцэг нь бөхөлзөж тас няс хийснийг үзэхүл Степка Кирюха хоёр хавч намнаж явсан  хэрэг байжээ.

- Хавч! Ах дүү нар минь, хавч байгааг харав уу гэж Кирюха баяр хөөр болон хашгирч үнэхээр хавч үзүүллээ.

Егорушка зэгс рүү сэлж очоод доош шумбан орж зэгсний үндэс тэмтрэн шингэн наалдамхай лаг  шавар ухаж хавч тааралдсан байж магадгүй ямар нэгэн хурц эвгүй юмыг тэмтэртэл нэгэн гар хөлөөс нь шүүрэн авч дээш гаргажээ. Егорушка хахаж цацан ханиаж нүдээ нээвэл өмнө нь нойтон царайтай, саваагүй эр Дымов  инээж харагдлаа. Хүндээр  амьсгаадан буй саваагүй эрийн нүдийг үзэхүл дахиад дүрсгүйтэх гэсэн бололтой ажээ. Тэр эр Егорушкагийн хөлөөс чанга зуурч хүзүүгий нь барьж авах санаатай нөгөө гараа өргөхөд тэнхээтэй тэр эр өөрий нь живүүлэх гэж байгаа аятай айж ус үсэргэн түүнээс мултраад:

- Мангар минь, хамар дундуур чинь дэлсээд өгье гэж хэлсэн хэр нь үзэн ядах санааг эдгээр үгс илэрхийлж чадахгүй биз гэж бодон.
- Өөдгүй амьтан! Шившигт амьтан! Гэж нэмж хэлжээ.

Дымов  юу ч болоогүй юм шиг Егорушкаг үл анзааран Кирюха  руу сэлж явахдаа:

- Загас   барья, загас барья гэж хашгирахад:
- Тэгье, тэгье. Энд загас  элбэг байх ёстой гэж Кирюха зөвшөөрчээ.
- Степка, чи тосгонд очоод эрчүүдээс гувчуур гуйж ир!
- Өгөхгүй ээ!
- Өгнөө, өгнө. Бид цөм адилхан тэнүүлчид болохоор бурхны нэр хэлээд гуй!
- Энэ үнэн!

Степка уснаас гарч хувцсаа түргэн өмсөөд  өргөн шалбуур өмдөө халхалзуулан тосгон руу толгой нүцгэн гүйлээ. Дымовтой дайралдсанаас хойш Егорушкад усны тааламжтай сайхан байдал байхгүй  болж тэр уснаас гарч хувцаслаж эхлэв. Пантелей Вася  хоёр эгц эрэг дээр хөлөө доош унжуулан сууж  усанд орж байгаа хүмүүсийг харж байлаа. Емельян эргийн яг дэргэд өвдөгцөө усанд  зогсоод унахгүйн тул нэг гараар ногооноос зуурч  нөгөөгөөр биеэ илж байлаа. Түүний ясархаг  дал, нүдний доорхи бундуу, уснаас илэрхий айж бөгтийсөн зэрэг нь дүр төрхийг нь дэндүү инээдэмтэй болгожээ. Хэзээ нэгэн цагт Дон мөрөнд түүнийг дааруулж дуу хоолойгүй болгосон усыг тэр харааж зүхэхэд бэлтгэж байгаа юм шиг ус рууууртай харж байгаа түүний царай ноцтой, ширүүн харагдана.

- Та яагаад усан д орохгүй байгаа юм бэ? Гэж Егорушка Васягаас асуувал:
- Үгүй дээ… Дургүй байна гэж Вася хариулав.
- Таны эрүү яагаад хавдаа вэ?

- Өвдөөд л энэ. Би шүдэнзний үйлдвэрт ажиллаж байсан юм.. Түүнээс болоод эрүү чинь хавдаж байна гэж эмч хэлсэн юм. Тэнд агаар их муухай. Надаас гадна гурван хүний эрүү хавдаж нэгнийх нь бугласан юм.

Удсангүй Степка гувчуур аваад ирлээ. Дымов, Кирюха хоёр усанд удаан байснаас царай хөхрөн чичирч байвч загас барих ажилд шууд оржээ. Эхлээд тэд загсний дагуу гүнзгий газраар явахад ус Дымовын хүзүүгээр татаж намхан Кирюхагийн толгой далд орох шахаж байв. Кирюха хахаж цацан хөөс гаргаж байхад Дымов өргөслөг үндсэнд тээглэн унаж гувчууртай орооцолдоход хоёул эргэлдэж хөрвөн бөөн шуугиан болсон нь загас барих ажил тэр хоёрт дүрсгүйтэх аян шалтаг болжээ.

Их гүнзгий байна, юу ч барихгүй нь гэж Кирюхагийн хяхтнахад гувчуурыг хэвийн байдалд оруулах гэж оролдож байсан Дымов:

- Битгий угзар! Зүгээр барь! Гэж хашгирна.
- Тэнд та нар юу ч барихгүй! Маанагууд минь загас айлгачихлаа. Зүүн тийшээ болбол гүехэн болно гэж эрэг дээрээс Пантелей хашгирна.

Гувчуур дээгүүр нэг удаа овоо том загас подхийхэд бүгд дуу алдан түүний алга болсон газар руу Дымов нударгаар цохиж царайд нь харамсал тодорно. Пантелей газар дэвслэн байж:

- Аяа, бүтэлгүй юмнууд алдчихлаа! Явчихсан! Гэж бахирна.

Дымов, Кирюха хоёр жаахан зүүн тийш болж гүехан газар очиж дориун олз оллоо. Тэд нар ачаа хөгөөс гурван зуугаад алхам зайтай газар очиж гувчуурдана. Үл ярилцан ганц нэг алхаж зэгсний зүгт гүнзгий газар очихыг чармайн гувчуураа чирсээртүүн рүү загас хөөж оруулах гэж ус руу дэлдэн зэгсийг шажигнуулж байлаа. Зэгсний тэндээс тэд нөгөө эрэг рүү гувчуураа чангааж очсон боловч урам хугарч өвдгөө дээр өргөн зэгсний зүгт буцаж явлаа. Тэд ямар нэгэн юмны тухай ярилцавч юун тухай ярьж буй нь үл сонсогдоно. Нар тэдний нурууг шаржи ялаа хазан тэдний бие хөхөлбөр ягаан өнгөө алдан хүрэн улаан болжээ. Хувин барьж ханцуйгаа сугандаа хүртэл шуугаад хормойгоо шүдээрээ зуусан Степка тэдний араас дагана. Загас барих бүрд тэр ямар нэгэн загасыг дээр өргөж наранд гялалзуулахад:

- Сайхан амьтан байгаа биз? Ийм загас тав зургаа байна гэж хашгирна.

Гувчуураа татах бүрийд Дымов, Кирюха, Степка гурав лаг шавар ухан ямэр нэгэн юмыг гар дамжуулан сониучлан үзсэнээ хаяна.

- Тэр чинь юу вэ? Гэж эрэг дээрээс хашгирна.

Степка ямар нэгэн юм хэлсэн боловч түүнийг ойлгох аргагүй байлаа. Харин тэрээр уснаас гэрч цамцаа буулгахаа мартан хоёр гараар хувингаа барьсаар хөсөг рүү гүйж ирээд:

- Энэ дүүрэн болчихлоо, өөр хувин өгөөч1 гэж амьсгаадан хашгирав.

Егорушкаг хувин руу өнгийж харахад үнэхээр дүүрэн байв. Усан дотроос бага шиг цурхай эв хавгүй хошуугаа гаргаж түүний хажуугаар хавч, жараахайнууд язганана. Егорушка хувин руу гараа оруулж ёроолын усыг зайлбал цурхай хавчнуудын доогуур алга болоод оронд нь алгана, зэвэг загас хөвөн гарч иржээ. Вася бас хувин руу харахад түүний нүд газар үзсэн шигээ элдэг зөөлөн болжээ. Тэрээр хувин дотроос ямарнээгн юм авч амандаа хийж зажилахад шажигнана.

- Ах дүү нар минь, Вася амьд жараахай идэж байна! Аяа! Гэж Степка гайхаж хашгирна.

- Энэ жараахай биш гэж Вася тайвнаар хариулаад үргэлжлүүлэн зажиллаа.

Тэрээр амнаасаа загасны сүүл гаргаж ирэн элдгээр харснаа дахин амандаа хийлээ. Түүнийг зажилж байхад шүд нь шажигнана. Егорушкагийн өмнө хүн биш, харин хавдсан эрүүтэй, ер бишийн хурц хараа бүхий булингарт нүдтэй, загасны сүүл амаараа цухуйлган зажилж байгаа, элдэг дүртэй Вася ямар нэгэн адгуустай адил санагдана.

Түүний дэргэд байхад Егорушкад залхуутай санагдан бас загас барилт дууссан болохоор ачаа барааны дэргэдүүр жаал хүү эргэлдсэнээ уйдахдаа тосгон руу гэлдэрчээ.

Удалгүй Егорушка олс үнэртсэн хэн нэгэн хүний нуруунд духаараа тулж сүм дотор зогсоод дуучдын байранд дуулж буй дууг сонсч байлаа. Мөргөл дуусах гэж байгаа ажээ. Егорушка сүмд дуулдаг дуунаас юу ч ойлгодоггүй болохоор түүнд хайхрамжгүй хандана. Жаал хүү дууг жаахан сонсч байснаа эвшээн хүмүүсийн ар шил, нуруУг, хажр эхэллээ. Саяхан усанд орсноос нойтон байга анэг хүний шилийг хараад Емельян болохоыг Егорушка танилаа. Тэр ар шилээ ердийнхөөс дээгүүр тэгшхэн, шанаагаа бас тэгшхэн засуулсан байх ба хоёр улаан чих нь далбис шиг дэлдийх нь байх ёстой байрнаасаа давж гажсан юм шиг ажээ. Егорушка түүний ар шил, чихийг харж байхдаа яагаад ч юм Емельян азгүй хүн байх гэж бодлоо. Жаал хүү түүний дохилт, сөөнгө дуу, усанд орж байхдаа их аймхай байсныг санаад өрөвдөх сэтгэл төрж ямар нэгэн элдэг зөөлөн үг хэлмээр санагдан ханцуйнаас нь чангааж:

- Би энд байна гэж хэллээ.

Найрал дуунд цээл, аргил хоолойгоор дуулж байгаа дуучид, ялангуяа амьдралдаа анх удаа удирдаач хийж байгаа хүмүүс хүүхдийг жожиглон ширүүн харж заншсан байдаг ажээ. Хожим дуулахаа больсон ч гэсэн тийм хүмүүс энэ дадлаа орхидоггүй юм. Егорушка руу Емельян хялайн харж:

- Сүм дотор зүггүйтэж болохгүй! Гэж хэллээ.

Дараа нь Егорушка зурмал бурхнаар дүүрсэн урд хананд дөхөн очоод сонирхолтой хүмүүс харлаа. Баруун жигүүрт бусдын хамгийн өмнө нэг ноён, хатагтай хоёр зогсч байлаа. Тэдний арын хүмүүс сандал даган зогсчээ. Ноён шинэхэн индүүдсэн сайн

даавуу костюм өмсч ёслон буй цэргийн адил зогсон сахлаа хусан саарал болсон эрүүгээ дээш өргөжээ. Түүний босоо зах, хөхрөн үзэгдэх эрүү, бага зэргийн халзан магнай, таяг энэ бүхэн ихэмсэг байдлыг илтгэнэ. Хэт ихэмсэг болохгэж чармайснаас түүний хүзүү гүрдийж, толгой нь хэзээ хэзээгүй дээш тасраад явчих нь уу гэмээр эрүүгээ тийм их дээш өргөжээ. Цагаан торгон их алчуур нөмөрсөн хижээлдүү, махлаг хатагтай толгойгоо хажуу тийш гилжийлгэн хэн нэгэн хүнд саяхан юм өгчихөөд “Талархах гэж битгий сандар! Би түүнд чинь дургүй…” гэж хэлэхийг хүссэн мэт харна. Хивсний эргэн тойрон украин хүмүүс шахцалдан зогсчээ.

Егорушка зурмал бурхнаар дүүрсэн хана руу очиж тэндэх зурмал бурхнуудад уруулаа хүргэж эхлэв. Зурмал бурхан бүрийн өмнө жаал хүү газарт сөхрөн мөргөж босоогүй байхдаа хүмүүсийг эргэн хараад босч бурханд уруулаа хүргэнэ. Духаа хүйтэн шаланд хүргэх бүрд түүнд их тааламжтай байлаа. Лаа унтраах урт хямсаа барьсан манаач шүтээний гол өргөөнөөс гарч ирэхэд Егорушка газраас ухасхийн босч түүн рүү гүйж очоод:

- Өглөг 1 тараасан уу? гэж асуувал:
- Үгүй үгүй, энд юу ч байхгүй гэж манаач уцаарлан өгүүлжээ.

Үдийн мөргөл дуусжээ. Егорушка сүмээс яаралгүй гарч талбайгаар тэнүүчлэв. Энэхэн насандаа жаал хүү цөөнгүй тосгон, талбай, хүмүүсийг үзсэн болохоор одоо түүнтэй тааралдаж байгаа бүхэн Егорушкагийн сонирхлыг огт татсангүй. Хийх юмаа олж ядан ямар нэгэн юмар цаг нөхцөөхийн тулд Егорушка үүдэн дээрээ улаан даавуу өлгөсөн мухлагт орлоо. Нэгэнд нь идэш уушны зүйл худалддаг, торхтой давирхай бүхий нөгөөгий нь таазнаас хом дүүжилсэн гэрэл гэгээ муутай хоёр өрөөнөөс мухлаг бүрдэж, аль алинаас нь арьс шир, давирхайн аятайхан үнэр ханхална. Мухлагийн шалыг усалсан нь хээ угалзархуу, үл ойлгогдох янз бүрийн зураас гарсныг үзэхүл зөгнөл, хоосон бодолд автсан хүн усалсан бололтой. Өндөр ширээг гэдсээрээ туслан тарган цатгалан, өргөн царайтай, дугуйрсан сахалтай, орос хүн болов уу гэмээр худалдагч лангууны цаана, зогсоод ёотон хазлан цай ууж байхдаа балгах тоолондоо гүнзгий амьсгаа авна. Түүний царай хайхрамжгүй байдлыг бүрэн илтгэвч амьсгаа авах бүрд нь “Тэгж л байгаарай, би чамд үзүүлээд өгье” гэсэн санаа илэрнэ. Егорушка түүнд:

- Нэг мөнгөнихй наранцэцгийн үр өгөөч! Гэж хэллээ.

Худалдагч хөмсөг өргөн лангууны цаанаас гарч ирээд нүүрний тосны саваар хэмжин Егорушкагийн халаасанд нэг мөнгөний наранцэцгийн үр хийж өглөө. Егорушкад гармааргүй санагдан боовтой хайрцгийг удаан гэгчийн харж байгаад удсанаас өнгө алдсан Вяземийн жижиг боов руу заан:

- Энэ боов ямар үнэтэй вэ? Гэж асуув.
- Хоёрнь нэг мөнгө.

Өчигдөр жүүд авгайн өгсөн боовыг Егорушка халааснаас гарган:

- Танайд ийм боов ямар үнэтэй вэ? Гэж асуувал худалдагч боовыг авч тал талаас нь харснаа нэг хөмсгөө өргөн:
- Ийм үү? Гэж асууснаа нөгөө хөмсгөө өргөн бодолхийлж:
- Хоёр ширхэг нь гурван мөнгө.. гэж хариулжээ. Хоёулаа чимээгүй болсноо:
- Чи хэний хүүхэд вэ? Гэж худалдагч зэс данхнаас өөртөө цай аягалангуут асуув.
- Иван Иванычийн зээ.
- Иван Иваныч олон байдаг шүү дээ гэж худалдагч шүүрч алдан өгүүлж Егорушкагийн толгой дээгүүр үүд рүү харж дуугүй болсноо:
- Цай уумаар байна уу? гэж асуухад Егорушка өглөөний цайгаа их санаж байсан боловч нэг их дуртай биш байдлаар:
- За яахав… гэж зөвшөөрчээ.

Худалдагч түүнд цай аягалан ёотонгийн хэлтэрхийтэй өгөхөд Егорушка эвхдэг сандал дээр сууж цай ууж эхэллээ. Чихэртэй фунт буйлс ямар үнэтэйг жаал хүү асуухыг хүсэн энэ тухай яриа эхлэнгүүт нэг худалдан авагч орж ирэхэд, эзэн аягаа хажуу тийш тавин ажилдаа оржээ. Орж ирсэн хүнийг худалдагч давирхай үнэртсэн өрөөнд аваачиж ямар нэгэн юм удаан ярилцлаа. Өөрийн гэсэн бодолтой, их зөрүүд болов уу гэмээр худалдан авагч үл зөвшөөрөх аятай болов уу гэмээр ухдалдан авагч үл зөвшөөрөх аятай толгой сэгсрэн үүд рүү ухрахад худалдагч түүнд ямарнэгэн юм үнэмшүүлэн ярьж том уутанд овъёос хийж эхэллээ.

- Энэ чинь овъёос юм уу? Энэ чинь овъёос биш, бүр хэрэггүй шаар байна…Би Бондаренко руу явлаа гэж цөхөрсөн худалдан авагч хэлнэ.

Егорушкаг гол руу буцаж ирэхэд эрэг дээр том түүдэг галаас утаа гарч байсан нь жинчид үдийн хоолоо хийж байсан хэрэг ажээ. Степка утаан дотор зогсоод эмтэрхий халбагаар тогоотойг хутгаж, нэлээд зайдуу утаанд нүд нь улайсан Кирюха, Вася хоёр загас цэвэрлэж сууна. Тэдний өмнө лаг шавар, замагт хучигдсан гувчуур хэвтэж байх ба дээр нь загас гялалзаж, хавч хөвөх нь үзэгдэнэ.

Саяхан сүмээс буцаж ирсэн Емельян, Пантелейтай зэрэгцэн суугаад гараа даллан дөнгөж сонсогдохуйц сөөнгө дуугаар “Чамд дуулна…” гэж аялна. Дымов морьдын хажуд яваа харагдана.

Кирюха, Вася хоёр загасаа цэвэрлэж дуусаад загас, амьд хавчнуудыг хувинд хийж усаар зайлаад бүгдийг буцалж буй ус руу хөнтөрлөө. Степка халбагаар хөөс хамж байхдаа:

- Өөх хийх үү? Гэж асуувал:
- Яах юм бэ? Загас өөрийнхөө шөлийг гаргадаг юм гэж Кирюха хариуллаа.

Гал дээрээс тогоог авахын өмнөхөн Степка ус руу гурван атга шар будаа, халбага давс хийсний дараа амтыг үзэж уруулаар тамшаалан халбагаа долоож сэтгэл хангалуун гэгчийн дуу гарсан нь хоол бэлэн болсны тэмдэг ажээ.

Пантелейгаас бусад нь тогоо тойрон суугаад халбагадаж гарахад:

- Хүүхдэд халбага өгөөч, бас юм идмээр байгаа шүү дээ гэж Пантелейн ширүүвтэр өгүүлэхэд:
- Энэ чинь хөдөөний эрчүүдийн хоол шүү дээ гэж Кирюха дуу алдав.
- Идмээр бол хөдөөний эрчүүдийнх тусмаа эрүүл мэндэд өлзийтэй байлгүй.

Егорушкад халбага өгөхөд жаал хүү тогооны яг дэргэд зогсон нүх рүү гарах мэт өнгийж зогсоогоороо идэж эхлэв. Хоолноос загасны үнэр ханхлан заримдаа шар будаан дотроос загасны хайрс гарна. Хавчийг халбагаар гаргаж болохгүй болохоор хоол идэж буй хүмүүс тэдгээрийг тогоон дотроос шууд гараараа гаргана. Энэ талаар бүр гаргуундаа гарсан Вася хоолон дотор гараа төдийгүй ханцуйгаа дүрэн шал ус болгожээ. Хоол Егорушкад их амттай санагдан мацаг барих өдөр ээжийн нь гэртээ чанадаг хавчны шөлийг түүнд санагдуулна. Пантелей зайдуухан суугаад талх зажилж байхад:

- Өвөө, та яагаад хоол идэхгүй байна вэ? Гэж Емельян түүнээс асуувал:
- Би хавч иддэггүй ээ. Түүгээр чинь яах юм бэ! Гэж өвгөн хэлээд сэжиглэн буруу харжээ.

Хоолны үеэр ердийн яриа үүслээ. Тэдний яриагаар бол Егорушкагийн бүх шинэ танил хөгшин залуу, өөр өөр зан төрхтэй хэр нь тэднийг өөр хооронд нь адил болгосон нийтлэг нэг юмтай хүмүүс болохыг жаал хүү ойлгожээ. Тэд бүгдийн өнгөрсөн үе нь их сайхан, харин одоогийн амьдрал нь их доройтсон улс ажээ. Өөрсдийн туулж өнгөрүүлснээ бүгд сэтгэл хөөрөн ярьж одоогийн амьдралаа зэвүүцэх ажээ. Орос хүн дурсан санах дуртай хэр нь амь зуухдаа тааруухан ажээ. Егорушка үүнийг хараахан үл мэднэ. Хувь тавиландаа доромжлогдон гомдсон хмүүүс тогоо тойрон сууж байгаа юм байна гэдгийг хоол идэж дуусах хооронд Егорушка ойлгожээ. Урьд өмнө төмөр зам тавиагүй цагт ачаа бараа тээн Москва, Нижний хүртэл явж юунд зарахаа мэдэхгүй тийм их мөнгө олж байсан тухайгаа Пантелей ярьжээ. Тэр үед ямар сайн худалдаачид, ямар сайхан загас, ясан хямдп юм байсан гэж санана! Одоо зам богиносоод худалдаачид харамч болж, хүмүүс ядууран, талх.ны үнэ тэнгэрт хадаж, бүх юм эцсээ хүртэл бутран жижгэрчээ. Емельян урьд өмнө Луганы үйлдвэрт дуучинб айж, сайхан хоолойтой, нот сайн мэддэг байснаа одоо хөдөөний эр болоод өөрий нь морьдтойгоо жинд явуулан олсон мөнгөний талыг өөртөө авдаг анхынаа өглөгөөр амь зуудаг тухайгаа ярьжээ. Вася урьд өмнө шүдэнзний үйлдвэрт ажиллаж байжээ. Кирюха томчуулын дэлбэгч байхада тойрог даяар нэртэй гуравласан морьтон байжээ. Хөдөөний чинээлэг эрийн хүү болох Дымов өөрийн жаргалаар амьдарч зовлон зүдүүр үл мэдэн зугаацаж явтал хорь хүрэнгүүт нь эрс ширүүн эцэг нь түүнийг ажил сургахыг хүсч бас гэртээ дэндүү зүггүйтэхээс айж хар ажилчны адил ачаа хөсөг хөтөлгөн жинд

явуулах болсон гэнэ. Ганц Степка дуугүй байсан боловч сахал үсгүй түүний царайг үзэхүл тэрээр урьд өмнө одоогийнхоос хавьгүй илүү амьдарч байсан нь тодорхой.

Эсгийгээ дурсан санамагц Дымов хоолоо идэхээ больж хөмсгөө зангидан нөхдийгөө духаар харж байснаа Егорушка дээр харц нь тогтон:

- Чи, ичгүүргүй амьтан, малгайгаа ав! Малгайтайгаа хоол идэж болно гэж үү? Тэгээд бас ноёны хүү гэж байгаа шүү! Гэж бүдүүлгээр хэлэв.

Егорушка юу ч хэлсэнгүй малгайгаа авсан боловч хоолны амтыг ч мэдэхээ больж өөрий нь Пантелей, Вася хоёр өмөөрөн маргасныг ч сонссонгүй. Саваагүй эрийг зүхсэн зүхэл түүний цээжинд оволзон юу ч гэсэн түүнд ямар нэгэн уршиг таръя гэж шийджээ.

Хоолны дараа бүгдээрээ ачаа хөсөг бараадан сүүдэрт нь унаад унаад өгөв.

- Өвөө, бид мөд явах уу? гэж Егорушка Пантелейгаас асуув.

- Бурхан тэнгэр болгоосон цагт л явна даа… Одоо явахыг аргагүй халуун байна… Бурхан өршөөх болтугай… Хүү минь, хэвт!

Удалгүй ачаан дороос хурхирах сонсогдов. Егорушка дахиад тосгон руу явмаар байсан боловч больж эвшээлгэснээ өвгөний хажуугаар хэвтжээ.

Ачаа хөсөг өдөржингөө эрэг дээр зогсч байгаад нар жаргахад хөдөллөө.

Егорушка дахиад баглаатай ноосон дээр хэвтэж тэрэг намуухан чахран найгаж Пантелей өвдгөө алгадан үглэсээр алхана. Агаарт өчигдрийнх шиг тал нутгийн хөгжим эгшиглэнэ.

Егорушка гараа толгой дороо салаавчлан гэдрэгээ харан хэвтэж тэнгэр өөд харлаа. Үдшийн гэгээ татан дараа нь замхрахыг жаал хүү үзлээ. Тэнгэр бурхны элчүүд алтан жигүүрээрээ тэнгэрийн хаяаг тэлэн нойрсох болжээ. Өдөр аятай тавтай өнгөрч намуухан сайхан шөнө эхэлсэн болохоор сахиулсран тэнгэрүүд огторгуйн орондоо тайван сууж байж болох ажээ… Тэнгэр алгуураар харанхуйлж орчлон ертөнцийг үбрэнхий харанхуй нөмрөн одод дараа дараалан гэрэлтэж эхлэхийг Егорушка үзлээ.

Гүн огторгуйг нүд анилгүй удаан харахад санаа сэтгэл нь яагаад ч юм бэ, ганцаардалд автах ажээ. Аргалж болшгүй ганцаардсанаа мэдрэх тутамд урьд өмнө ойр дотно байсан юм бүхэн хязгаргүй алслан холдож үнэ цэнэгүй болох ажээ. Хүний богинохон амьдралыг үл хайхардаг, мянган мянган жилийн турш тэнгэрээс шагайх одод олйгохын аргагүй. Тэнгэр огторгуйн, харанхуй бүрэнхий энэ бүхэнтэй ганцаар хоцрон утга учрыг ухааръя гэж чармайхад таг чимээгүй байдлаараа ухаан санааг бухимдуулан бидний хэнийг ч авсан дотохи ганцаардмал байдал хүлээж байгаа шүү дээ гэсэн бодлыг аргагүй төрүүлж, үнэн хэрэгтээ амьдрал гэдэг маань цөхөрсөн, аймшигт үзэгдэл болон дүрслэгдэнэ.

Одоо оршуулгын газар интоорын модон дор нойрсч буй эмээгээ Егорушка бодлоо. Нүдэнд нь тавтын зоос хийсэн эмээ ээжийн авсан дотор хэвтэж байсан, дараа нь авсны тэгийг хааж булшинд хийсэн, бас авсны таг дээр бөөн бөөн шороо унаж байсан бөглүү дууг жаал хүү дурсан саналаа… Хүн бүгдээс тасарч тус дэм олох аргагүй болж явцуу, харанхуй авсанд байгаа эмээ ээжийгээ Егорушка дүрслэн бодов. Эмээ ээж нь гэнэт сэрж хаана байгаагаа үл ойлгон авсны тагийг балбаж тусламж эрэн аргаа барж айн балмагдахдаа дахин нас барж байгаагаар жаал хүү дүрслэн бодлоо. Тэрээр бас ээж, Христофор лам, Драницкая хатан, Соломон нарыг бас басрнаар төсөөлөн үзэв. Гэвч өөрийгөө гэр орноосоо хол, тусламж дэмжлэггүй үхэж харанхуй авсанд байгаа гэж төсөөлөн бодохыг хичнээн хичээвч төгс төсөөлөн бодож огт чадсангүй. Тэр өөрийгөө үхэх боломжгүй, хэзээ ч үхэхгүй гэж бодож байлаа…

Харин насны тоо хэзээний гүйцсэн байлтай Пантелей тэр дор өөрийн бодол санаатайгаа хүүрнэн явна. Өвгөн:

- Зүгээр… Эрхэм ноёд минь… Баяны хүүг сургуульд хүргэж өгсөн, тэгээд тэр тэнд ямар байгааг сонсоогүй… Славяносербскт их ухаантай болгох тийм сургууль байхгүй… Байхгүй гэдэг нь үнэн… Тэр бол сайн хүү байгаа юм, зүгээр… Том болоод эцэгтээ тусална Егорий, чи балчирб айан, том болоод эцэг эхээ тэжээх болно. Бурхан тэнгэр тэгж болгоосон юм… Эцэг эхээ хүндэлж бай. Би хүүхэдтэй байсан боловч шатчхсан юм. Авгай ч хүүхдүүд ч шатчихсан… Энэ үнэнэ шүү Крещеньегийн тэнд байшин маань шөнө шатсан юм.Би Орел руу явчихаад эзгүй байх хооронд… Марья маань гадагшаа гараад хүүхдүүд байшинд унтаж байгааг санагуут буцаж гүйж очоод хүүхдүүдтэйгээ хамт шатчихсан юм. Маргааш нь зөвхөн ясы нь олсон гэж бувтнаж явна.

Шөнө дундын хэрд жинчид, Егорушка нар дахиад жижиг түүдэг гал тойрон сууж байлаа. Шарилж шатаж байх хооронд Кирюха, Вася хоёр жалга руу усанд явж харанхуйд үзэгдэхүй болсон боловч тэдний хувингаа хангинуулан ярилцах нь сонсогдсоор байсан болохоор жалга холгүй байгаа ажээ. Түүдэг галын гэрэл газар дээгүүр жирэгнэж сар гийгүүлж байсан хэр нь галын гэрлээс цааш нэвтэршгүй харанхуй юм шиг ажээ. Галын гэрэл жинчдийн нүдийг гялбуулах учир их замын өчүүхэн хэсгийг л үзнэ. Ачаа, морьд харанхуйд тодорхой дүрс хэлбэргүй дүнхийсэн юм үзэгдэнэ. Түүдэг галаас хориод алхам зайд зам, газар хоёрын завсарт хажуу тийш хазайсан оршуулгын модон загалмай сэрийнэ. Түүдэг гал асахаас өмнө нэлээн алсын юм харагдаж байх үед их замын нөгөө талд яг үүн шиг хазайсан загалмай байхыг Егоршука ажиглаж билээ.

Кирюха, Вася хоёр уснаас эргэж ирээд тогоог усаар дүүргэж гал дээр тавилаа. Степка эмтэрсэн халбага барин тогооны дэргэд утаан дотор суудлаа зэлэн ус руу бодлогошрон харж хөөс харахыг хүлээнэ. Пантелей, Емельян хоёр юм бодон чимээгүй зэрэгцэн сууна. Дымов гараар толгойгоо утлан гал руу харж түрүүлгээ харан хэвтэж байхад Степкагийн сүүдэр тусан түүний сайхан царай нэг үе сүүдэрт орж нэг үе ил гарна. Кирюха, Вася хоёр өөдөө сөөргөө явж галд хийх шаваг, үйс түүнэ. Егорушка гараа халаасанд хийж Пантелейн дэргэд зогсоод өвс галд шатахыг харна.

Бүгдээрээ амрах зуур дээгүүр нь галын гэрэл зурсхийх загалмай руу хальт харах ажээ. Тэр өнчин булш мөрөөдөнгүй, уйтгартай атлаа мөн ихэмсэг ажээ… Түүний нам

гүм чимээгүй байгаа нь загалмайн дор хэвтэж буй үл мэдэгдэх хүний ухаан бодлыг илэрхийлэх мэт. Хээр тал энэ хүнд сайхан байдаг уу? Сартай шөнө түүнд уйтгар гуниг төрүүлнэ үү? Гэтэл энэ булшны хавийн тал нутаг бол гунигтай, гансралтай, санаашрангуй, өвс ургамалд улам ч уйтгартай, дэвхрэг хүртэл аяархан дуугарна… Ганцаараа байгаа энэ хүний бараа тасартал юмуу харанхуйд хучигдах хүртэл түүнийг дурсан санахгүй, булш руу эргэж харахгүй зорчигч байдаггүй…

- Энэ юун загалмай вэ? Гэж Егорушкаг асуухад Пантелей загалмай руу, дараа нь Дымов руу хараад:

- Микола, энэ чинь хадланчид худалдаачдыг нударсан өнөө газар мөн үү? Гэж асуужээ. Дымов дуртай дургүй тохой дээрээ өндийж зам руу харснаа:

- Яг мөн… гэж хариуллаа.

Нам гүм байдал биднийг эзэмдэв. Кирюха хуурай өвс нугалан бөөн хэсэг болгоод галд хийвэл гал огцом дүрэлзлээ. Степкаг хар утаа нөмөрч харанхуйд ачаа хөсөгний хажуугийн замаар загалмайн сүүдэр бүрэлзэнэ. Дымов дурамжханаар:

- Тиймээ алчихсан юм… Эцэг хүү хоёр худалдаачин зурмал бурхан худалдахаар явж байгаад одоогийн Игнат Фомины суудаг эндээс холгүй байгаа буурчийн газар бууж эцэг ньхэтрүүлэн балгачихаад гайхуулан бардамнахдаа өөрийгөө их мөнгөтэй яваа гэж ярьжээ. Худалдаачид ер нь сайрхуу улс, өөрсдийгөө хүний өмнө дөвийлгөх гэхээрээ тэвчдэггүй хүмүүс байгаа юм. Тэр үед хадланчид тэнд хоноглож байгаад худалдаачныг ингэж сайрхаж байхыг сонсоод санаандаа нэг юм боджээ гэж ярилаа.

- Ээ, бурхан тэнгэр минь! Гэж Пантелей шүүрс алдав. Дымов үргэжлүүлэн:

- Өглөө гэгээ гарангуут худалдаачдыг аян замд гарахад хадланчид “Эрхэм минь, хамт явгаая. Энэ зэлүүд газар болохоор яриа хөөрөөтэй, аюулаар бага байх шүү дээ…? Гэж тэдэнд хэлжээ. Зурмал бурхнаа гэмтээхгүй гэж худалдаачид явган явсан нь аян шалтаг болжээ… гэж Дымов ярьж сөхрөн сууж суниалгаад эвшээлгэн – Тэгээд зүгээр явж байгаад худалдаачдыг энд ирэхэд хадланчид хадуураар хяргаж гарчээ. Хүү нь тэнхээтэй эр болохоор нэг хадланчийн хадуурыг булаан авч бас хяргаж эхэлжээ… Гэвч цаадуул нь найман хүн байсан учир дийлж худалдаачидын биенд эрүүл газар үлдээлгүй огтолж цавчин хэргээ бүтээгээд хоёуланг замаас гарган эцгийг нэг тийш, хүүг нөгөө тийш чирч гаргажээ. Энэ загалмайн эсрэг нөгөө талд бас нэг загалмай бий… Бүтнээрээ эсэхийг мэдэхгүй… Эндээс харагдахгүй гэж ярьжээ.

- Бүтэн гэж Кирюха хэллээ.

- Дараа нь тэднээс цөөхөн мөнгө гарсан гэлцдэг юм.

- Цөөхөөн, зуугаад л рубль гарсан юм гэж Пантелей өгүүлэв.

- Худалдаачин их сүрхий цавчсан болохоор хадланчдын гурав дараа нь үхжээ. Нэг хадланчийн гарыг худалдаачин тас цавчсанд тэр хүн өрөөсөн гаргүй дөрвөн мод хэртэй гүйснийгб үр Куриковын дэргэд довон дотроос олсон гэлцдэг юм. Тэр хүн явган суугаад юм бодсон юм шиг толгойгоо өвдөг дээрээ тавьсан болович үхчихсэн байсан юм гэнэ билээ…

- Цус дусалсан мөрөөр түүнийг олсон юм гэж Пантелей өгүүлэхэд бүгдээрээ загалмай руу хараад чимээгүй болжээ. Жалгын тэндээс бололтой шувууны “Унтаж байна! Унтаж байна! Унтаж байна!” гэсэн гунигт дуу сонсогдоно.
- Ертөнц дээр муу хүн олон байдаг юмаа гэж Емельян хэллээ.
- Олон, олон! Гэж Пантелей өгүүлэн айдас хүрсэн юм шиг гал руу дөхөөд ийн ярилаа.
- Би энэ насандаа үзэх үзэхгүй олон юмтай тааралдсан хүн… Му хүнийг ч гэсэн.. Ариун шударга хүн олныг би үзсэн боловч нүгэлтнийг би тоолохыг аргагүй… Бурхан тэнгэр өршөөх болтугай… Гучаад ч юмуу түүнээс олон жилийн өмнө би Моршанскаас худалдаачин авч явснаа санаж байна. Худалдаачин сайн хүн байсан юм. Мөнгөндөө ч, ер нь сайн хүн байсан юм… Бид явж байгаад буурчийн газар хоноглох боллоо. Оросын буурчийн газар энэ нутгийнхантай адилгүй л дээ. Тэндхийн хашаа сайн барьсан битүү, өндөр хашлагатай байдаг юм. Биднийг тэнд буухад зүгээр л байлаа. Худалдаачин маань байшинд, би морьдын дэггэд хонох болосн юм. Тэгээд би унтахын өмнө бурханд залбираад хашаан дотуур явлаа. Шөнө юу ч үзэгдэхгүй таг харанхуй байсан юм. Жаахан вяж байгаад манай ачаа хөсөг байгаа газар ойрттол гэрэл сүүмэлзлээ. Юу байх билээ? Гэрийн эзэд аль хэдийнээ унтахаар хэвтсэн, худалдаачин бид хоёроос өөр хоноглосон хүн байгаагүй… Хаанаас гал гардаг билээ? Тэгээд надад сэжиг төрөх нь … Гэрэл рүү би дөхөж очлоо… Бурхан тэнгэр минь! Гэтэл газарт туслан сараажлай цонх байшинд бйагааг харлаа. Намайг газарт хэвтээд харахад бүх бие хүйт оргиж байсан шүү…

Кирюха чимээ гаргахгүйг хичээн түүдэг гал руу бөөн лууль шургуулахад түүний шажигнаж дуусахыг хүлээж байсан өвгөн үргэжлүүлэн:

- Намайг тийш харахад газар дор сэжиг төрүүлмээр том гэгчийн харанхуй өрөө байна… Торхон дээр дэн асна. Өрөөний дунд улаан цамцны ханцуй шуусан арвад эр урт,и урт хутга хурцалж байна. Бид дээрэмдчид дээр ороод ирсэн хэрэг байх нь… Яах билээ? Тэгээд би худалдаачин руу гүйж очин сэрээж сэмхнээр “Худалдаачин минь, бид сүйд боллоо… Бид дээрэмчдийн үүрэнд орчихож…” гэж хэлбэл тэр цараайгаа хувиргаж “Одоо тэгээд би яах билээ! Пантелей минь, надад өнчин хүүхдийн өдий төдий мөнгө бий. Би бол ч яахав, бурхан мэдэх хэрэг, үхэхээс айхгүй байна, харин өнчин хүүхдийн мөнгийг сүйд хийх нь л аймшигтай байна” гэж өгүүлэв. Юу ч гэж тушаах билээ дээ! үүд түгжээтэй, хаашаа ч гарахын аргагүй юм чинь… Ерийн хашаа бол давж болох байсан. Тэр чинь хашлагатай давахын аргагүй хашаа байсан юм. “За, худалдаачин минь зүрх алдсаны хэрэггүй. Бурхан тэнгэрт сайн залбир. Бурхан өнчин хүүхдүүдийг гомдоохгүй байж магадгүй. Айсан сандарсан төрх гаргасны хэрэггүй, эндээ байж бай. Би нэг арга олох ч магадгүй…” гэж би хэллээ. Би бурханд залбирлаа. Бурхан надад арга хайрласан юм. Би тэргэн дээрээ гарч саравчийн дээврийн дотогш унжсан хэсгийн сүрлийг хэнд ч дуулахгааргүй онгичин нүх ухан гадагш гарлаа. Гадагшаа шүү… Тэгээд би дээвэр дээрээс үсрэн буугаад байда тэнхээгээрээ зам даган гүйв. Би туйлдаа хүртэл гүйсэн юм. Таван мод ч юм уу, түүнээс хол газар би нэг амьсгаагаар гүйсэн байх. Нэг тосгоныг хараад бурхан тэнгэртээ баярласаан. Байшин руу гүйж очин цонхиыг тогшиж “Үнэн алдартангууд минь, христос шажинтнуыг бүү хөнөөлгөөч…” гэж хаширан бүгдийг срээлээ… Эрчүүд олс, шийдэм сэрээ… гарт тааралдсан авч миний хойноос дагалаа… Бид буурчийн газрын үүдийг эвдлэн газар

дорхи өрөөнд орлоо… Мөнөөхөн дээрэмчид хутга бүр хурцалж гүйцээд худалдаачныг алахаар зэхэж байжээ. Эрчүүд тэдгээрийг баривчлан хүлээд дарга нарт аваачиж өгсөн юм. Баярласан худалдаачин гурван зуугаад рублийг эрчүүдэд, надад таван алтан зоос өгч миний нэрийг үүрд дурсаж байх болсон юм. Хожим газар доорхи өрөөнөөс хүний яс гарсан гэлцдэг. Ухаандаа тэд хүн дээрэмдээд мөрөө баллахын тул газарт булчихдаг байж л дээ. Тэгээд Моршанскт тэдгээрийг хороос цээрлүүлсэн юм гэж Пантелей яриага атөгсгөн хүмүүсийг тойруулан харахад цаадуул нь чимээгүйхэн түүнийг бас харав. Ус буцлан Степка хөөсий нь хамахад:

- Өөх бэлэн болсон уу? гэж Кирюха түүнээс шивнэн асуув.
- Жаахан хүлээгээрэй… Одоохон болно.

Степкаг эзгүй хойгуур Пантелей ярьж эхлэх вий гэж болгоомжлох мэт өвгөнөөс хараа үл салган харсаар ачаа руу гүйж очин бага шиг модон аяга авч буцаж ирээд түүнд гахайн өөх нухаж эхлэв. Пантелей урьдын адил нүдээ үл цавчин нам дуугаар үргэлжлүүлж:

- Би нэг удаа бас л худалдаачинтай хамт явж байлаа. Одоо санаж байгаагаар түүнийг Петр Григорьич гэдэг байсан юм. Тэр худалдаачин бас л сайн хүн байсан юм. Бид мөн л буурчийн газар буулаа. Тэр байшинд орж би морьдын дэргэд үлдсэн юм. Буурчийн газрын эзэд нөхөр авгай хоёр ч, бусад ажилтнууд нь ч эелдэг зүгээр хүмүүс шиг байсан боловч би нэг л сэтгэл зовоод унтаж чадахгүй байлаа. Үүд түгжээтэй, тэгээд бас зөндөө хүн байсан учир аймааргүй юм шиг байвч би нэг л эвгүй оргиод байсан юм. Аль хэдийнээ бүгд унтаж гүн шөнө болоод удахгүй болсох болж байхад ганцхан би л тэргэн дотроо хэвтэж байсан боловч бэгбаатар шиг нүд аньсангүй.

Тэгтэл гэнэт "түг, түг, түг!" гэсэн чимээ гарч нэг хүн тэрэг өөд авирах шиг болоход толгойгоо гадагш гарган харвал ганц дотуур хувцастай, хөл нүцгэн авгай зогсч байлаа. "Авгай, чамд юу хэрэгтэй вэ?" гэж асуувал түүний царай барайчихсан чичрэн салгалж "Сайн санаат хүн гуай, босоорой. Манай эзэд буруу санаа өвөрлөжээ. Тэд танай худалдаачныг хөнөөх гэж байна. Эзэн авгайдаа ингэж шивнэж байхы нь би чихээрээ сонслоо…" гэж өгүүлэв. Зүрх зүгээр түгшдэггүй ажээ. "Чи өөрөө юун хүн бэ? Гэж намайг асуухад "Би тэдний тогооч" гэж тэр хэлэв. Яахав… Би тэрэгнээс гарч худалдаачин руу очин сэрээгээд "Петр Григорьич минь, байдал сангүй байан.. Нойроо хэзээ ч авч амжина. Одоохондоо, цаг байгаа дээр түргэн хувцаслаж нүглээс зайлъя…" гэж хэлэхэд тэр ч босон харайж дөнгөж хувцаслаад байтал үүд онгойн, ээ бурхан тэнгэр минь, эзэн авгай хоёр гурван ажилчинтайгаа орж ирэх нь тэр… Худалдаачин их мөнгөтэй, хувааж авъя гэж цаадуулыгаа үгэндээ оруулсан хэрэг… Тавуулаа урт хутга барьсан байлаа. Эзэн үүдийг цоожлоод "За бурхандаа мөргө"… хэрэв хашгирвал үхэхийнхээ өмнө бурханд мөргөд амжихгүй шүү…" гэв. Юун хашгирахтай манатай, айнаас бидний хоолой дээр бөөн юм тээгэлдээд дуугарч ч чадахгүй болжээ. Худалдачин уйлагнан "Үнэн алдатангууд минь, та нар мөнгөнд болж намайг алах гэж байх шив. Тийм байдаг байж. Манай худалдаачин ах дүү нараас буурчийн газар олон хүн хөнөөлгөсөн болохоор би анхынх ч биш, сүүлчийнх нь биш. Харин үнэн алдартан ах дүү нар минь, миний дэлбэгчийг юунд хөнөөнө вэ? Миний мөнгөнөөс болж энэ хүн зовлонд унах ямар албатай мю бэ?" гэж харамсан хэлбэл эзэн "Үүнийг амьд орхичихвол хамгийн түрүүнд биднийг илчилнэ. Алахын мөр нэг, хоёр ч ялгаа байхгүй.

Их ч барьсан өмхий, бага ч барьсан өмхий гэдэг.. Бурхандаа мөргө. Тэгээд гүйцнэ. Өөр ярих юм байхгүй! Гэв. Худаладачин бид хоёр зэрэгцэн сөхөрч суугаад уйлагнан бурханд залбирав. Тэр хүүхдүүдээ дурсан санаж, би тэр үед залуу байсан болохоор амьд явахыг хүсч байлаа… Зурмал бурхан руу харан мөргөж байхад харамсал төрөн нүднээс нулимс урсч байлаа. “Сайн санаатай та нар нөгөө ертөнцөд биднийг муугаар битгий бодож байгаарай, бас бидний  нүглийг бурханд хэлж мөргөхийн хэрэггүй шүү. Бидэнд мөнгөний хэрэг болоод энэ” гэж авгай хэллээ. Бид уйлаад мөргөөд байлаа, уйлаад мөргөөд байсан чинь  бурхан тэнгэр биднийг өршөөж эзэн, худалдаачны сахлаас шүүрэн авч хоолойг огтлохын даваан дээр гэнэт  хэн нэгэн хүн хашаан дотроос цонх тогших нь тэр. Бид бүгдээрээ сууж, эзэн гараа буулгалаа… Хэн нэгэн хүн цонх тогшин “Петр Григорьич, чи энд  байна уу? Одоо явцгаая!” гэж хашгирав. Худалдаачны  хойноос хүмүүс ирж  эзэн айж гараад явлаа. Бид ч хашаанд гарч морьдоо хөллөөд явлаа… гэж ярилаа.

- Хэн цонх тогшсон хэрэг вэ? Гэж Дымов асуув.
- Цонхыг уу? Бурхан хутагт юм уу, сахиулсан тэнгэр байж таарна. Учир нь өөр хэн ч байгаагүй… Биднийг хашаанаас гарахад ганц ч хүн байсангүй… Бурхан тэнгэр л ивээсэн юм.

Пантелей дахиад  аар саар юм ярьсан боловч ярьсан бологонд нь “урт хутга” зонхилж зохиомлол юм ажиглагдсаар байлаа. Энэ бүхнийг тэр өөр хүнээс сонссон уу, эсвэл аль эрт  өөрөө зохиож ухаан муудаж ирэхдээ өөрийн үзсэнээ   зохиомол зүйлтэй хутган нэгийг нөгөөгөөс салгаж чадахгүй болсо уу, бүү мэд. Юу ч байж болох авч одоо бүх замын туршид өвгөн ярих бүрдээ зохиомол юмыг  яах аргагүй давууд үзэж, үзэж өнгөрсөн амьдралынхаа тухай юу ч ярьдаггүй  нь жигтэйхэн ажээ. Егорушка бүгдийг үнэн юм гэж үг болгонд итгэх  хэр нь насан туршид бүх орос нутгаар явж их юм үзэж таньсан, авгай хүүхэд нь шатсан хүн түүдэг галын дэргэд суух болгондоо дуугүй байх ч юм уу эсвэл болоогүй юмны тухай ярин өөрийн баялаг амьдралын үнэ цэнийг дандаа бууруулдаг нь жаал хүүд яванаадаа жигтэйхэн санагдана.

Хоол идэж суухдаа бүгд чив чимээгүй байж зөвхөн сонссон зүйлийн тухай бодоцгооно. Амьдрал аймшигтай атлаа гайхамшигтай, тиймээс ч Оросын тухай ямар ч аймшигтай юм ярьж  түүнийг дээрэмчдийн үүр, урт хутга, гайхалтай юм ярьж  түүнийг дээрэмчдийн үүр, урт хутга,гайхалтай юмаар хичнээн чимэвч тэр нь сонсч байгаа хүний ухаан санаанд болж өнгөрсөн явдал шиг бууна.  Харин номтой эрдэмтэй хүн бол хялайн харж дуугүй сууна. Замын хажуугийн загалмай, бараантах ачаа хөсөг, түүдэг галын  дэргэд бөөгнөрсөн хүмүүсийн эрх чөлөө, хувь заяа энэ бүхэн нь гайхамшигтай, бас аймшигтай нь зохиомол яриа, үлгэрийн зөгнөл сүрд дарагдан амьдралтай хутгалдана.

Бүгдээрээ тогооноос хоол идэж байлаа. Пантелей бусдаас зайдуу суугаад модон аягаар хоол иднэ. Түүний халбага бусдынхтай адилгүй, агар модоор хийж загалмай гаргажээ. Егорушка түүн рүү харж өвгөний цөгцөн  аягыг сангаад Степкагаас сэмхнээр:

- Өвөө яагаад ингэж зайдуу сууна вэ? Гэж асуухад:

- Тэр чинь хуучны шүтлэгтэй хүн гэж Степка, Вася хоёр дорой ноомой байдлын тухай юм уу, нууц муу юмны тухай ярьж байгаа юм шиг өвгөн рүү харж шивнэн хариуллаа.

Бүгд дуугүй, юм бодож сууна. Аймшигт зүйлийн тухай ярьсны хойно хүмүүс ердийн юмны тухай ярих хүсэлгүй болжээ. Нам гүмийн дунд Вася гэнэт өндийн сууж нэг юм руу булингартай нүдээрээ харж чимээ чагнахад:

- Юу вэ? Гэж Дымов асуувал:
- Нэг хүн ирж явна гэж Вася хариулав.
- Чи түүний хаана явааг харж байна уу?
- Тэр тэр, дөнгөж мэдэгдэж байна.

Васягийн харж буй зүгт түнэр харанхуйгаас өөр юу ч эс үзэгдэнэ. Бүгд чимээ чагнасан боловч хүн алхах чимээ гарсангүй.

- Тэр замаар ирж явна уу? гэж Дымов асуув.
- Үгүй, тал дундуур… нааш явж байна.

Чив чимээгүй дахиад нэг хуль өнгөрөв.

- Тэнд оршуулсан худалдаачин тал дундуур зугаалж яваа биз гэж Дымов өгүүлэхэд бүгд загалмай руу хялайн харснаа бие биеэ харж инээлдлээ. Дэмий эмээсэндээ тэд ижээ. Пантелей
- Тэр хүн яаж зугаалах вэ? Газар дэлхий өөртөө хүлээж авдаггүй тийм хүмүүс л шөнө тэнэж явдаг юм, худалдаачид зүгээр…Худалдаачид бол зовлонгийн титэм өмссөн хүмүүс байгаа юм гэв.

Хүний алхаа сонсогдон хэн нэгэн хүн яаран алхана.

- Бас юм барьчихаж гэж Вася хэллээ.

Явж байгаа хүний хөлөнд өвс шажигнан шарилж хурагах нь сонсогдовч түүдэг галаас цааш үзэгдсэнгүй. Тэгж тэгж алха аойртон нэг хүн ханиалгав. Бүрэлзэхр гэрэл тасалдан нүдний хараа тодрох жинчид гэнэт нэгэн хүнийг үзлээ.

Гал бүдгэрэв үү, эсвэл хүмүүс эхлээд л хүний царай харна гэж бодсоноос тэр үү, бүгдээрээ юуны өмнө хүний царай, хувцсыг биш, харин инээмсэглэлийг эхэлж харсан нь их жигтэйхэн юм боллоо. Тэр инээмсэглэл бол нойр ханасан хүүхдийнх шиг ер бишийн сайхан, дэлгэр зөөлөн заавал инээмсэглэлээр хариулмаар тийм цогтой инээмсэглэл байжээ. Танихгүй хүнийг харвал гучаад насны, тийм ч сайхан биш, юугаар ч бусдаас ялгагдмааргүй хүн ажээ. Тэр бол урт хамар, урт гар, шатан хөлтэй өндөр украин хүн байлаа. Ер нь түүний бүх эрхтэн урт юм шиг боловч дэндүү богинохон хүзүүтэй учир тэр нь түүнийг бөгтөр юм шиг харагдуулна. Тэр хүн

залгамал  зах бүхий цэвэр цагаан цамц, цагаан шалбуур өмд, шинэ гутал өмссөн учир жинчидтэй зэрэгцүүлэхэд ганган дэгжин хүн ажгуу. Тэрээр ямар нэгэн жигтэйхэн том, цагаан юм барьж бас л урт бууны ам нуруунаас нь цухуйж байлаа.

Тэр хүн харанхуй дундаас гэрэл  дотор орж ирээд "Би яаж инээмсэглэж байгааг хараач!" гэж хэлэх гэсэн шиг зогссоноо түүдэг гал руу очиж бүр сайхан инээмсэглээд:

- Ах дүү нар минь, хоол чинь амттай байг! Гэж хэлэв.
- Суугаач! Гэж Пантелей  бүгдийг төлөөлөн өгүүлбэл үл таних хүн барьж явсан тоодог шувууг галын дэргэд тавиад  дахин мэндлэв.

Хүмүүс тоодог руу очиж үзэхэд Дымов:

- Сүрхий шувуу, юугаар үүнийг алах вэ? Гэж асуулаа.
- Хорголон сумаар… Үрлэн сумаар ч үүнийг барахгүй шүү. Ах дүү нар минь худалдаж аваач. Би та нарт хорин мөнгөөр л өгчихнө.
- Үүгээр чинь бид яах юм бэ? Чанахад идэхийн аргагүй хатуу, зөвхөн шарах л юм биз дээ.
- Харамсмаар юм. Ноёдуудад хоолны жийрэг болгон аваачиж өгөхөд тавин мөнгө хүрнэ шүү. Даанч арван таван модоос наашгүй хол л доо.

Үл таних хүн асууж буугаа авч дэргэдээ тавилаа. Тэр хүн нойрмог, сульдсан харагдаж галын гэрэлд нүд нь гялбан  инээмсэглэх нь ямар нэгэн аятайхан зүйл бодоо юу гэлтэй. Түүнд халбага өгөхөд  хоолноос идэж эхэллээ.

- Чи хэн гэдэг хүн бэ? Гэж Дымов асуулаа.

Үл таних    хүн асуултыг сонссонгүй, хариу үг хэлсэн ч үгүй, Дымов руу харсан ч үгүй. Инээмсэглэж байгаа энэ хүн дүүрэн хоолтой юм уу, эсвэл бараг хоосон халбагыг амандаа ойртуулан хоолыг хайхрамжгүй зажилж байгааг үзэхүл  хоолны амтыг анзаарахгүй  байгаа бололтой. Тэр хүн согтуу биш боловч толгой дотор нь дэмий бодол эргэлдэж байна уу гэлтэй.

- Чамайг   хэн гэдгийг асууж байна гэж Дымов дахин асуухад:

- Би юү? Ровногийн Косntантин Звонык. Эндээс дөрвөн мод газар суудаг гэж өнөө хүн хэлээд энэ эрчүүлтэй адилгүй, илүү хүн гэдгээ шуудхан  үзүүлье гэж бодоод яаравчлан - Манайх зөгий үржүүлэх газартай, бас гахай тэжээдэг гэж өгүүлэв.
- Эцэгтэйгээ хамт уу, тусгаарласан уу?
- Одоо тусдаа суудаг. Тусгаарласан. Энэ жил Петр богдын дүйцэн өдрийн 1 дараахан гэрлэсэн. Одоо авгайтай. Гэрлээд арван найм хоножбайна.
- Сайн байна. Авгай зүгээр… Бурхан тэнгэр болгоосон хэрэг… гэж Пантелейг өгүүлэхэд:

- Залуу авгай нь гэртээ унтаж байдаг, энэ эр хөдөөгүүр тэнэж явдаг мөн таарваа! Гэж Кирюха инээвэл Константин хамгийн эмзэг газраа цохиулсан аятай сэрвэсхийн цохиж халбагыг амнаасаа түргэн гаргаж:

- Үгүй ээ, эрхмүүд минь, тэр гэртээ байхгүй. Хоёр хоногийн хугацаатай ээж рүүгээ явсан юм. Бурхан

*1 Христос шашны баярын нэг, жил бүрийн хаврын сүүл сард болдог (Орч)*

тэнгэр минь, тэр яваад өгсөн болохоор би ингээд авгайгүй хүн шиг.. гэж бүгдийг тойруулан хөгжилтэй, гайхан харж эхлэв.

Константин гараараа зангаж, толгойгоо эргүүлнэ. Тэр бодлоо үргэжлүүлэх гэсэн боловч түүний царайд тодорч байгаа баяр баясгалан түүнд саад болж байлаа. Түүний суудал нь эвгүй санагдан өөр байдлаар суугаад инээмсэглэн гараар дахин зангав. Өөрийн сайхан бодлоо гадны хүмүүс хэлэх нь эвгүй байсан ч гэсэн баяр бясгалангаа хуваалцах их хүсэл оргилон:

- Авгай Демидово руу ээждээ очсоон. Маргааш эргэж ирнэ. Үдийн хоолны өмнө эргэж ирнэ гэсэн гэж Константин царай нь улайн буугаа цааш болгож хэлэв.

- Чи уйдаж байна уу? гэж Дымов асуулаа.

- Уйдахгүй явах юм бэ? Гэрлээд амьсгаа авч амжаагүй байхад тэр чинь яваад өгсөн юм чинь… Тийм биз дээ? Ээ дээ, мөн сэргэлэн шүү. Тэр маань гайхалтай сайхан хуурай дарь шиг инээн шуугьж, дуулж наргиж явдаг юм. Түүнийг байхад наргиан цэнгэлтэй байдаг атал эзгүйд нь одоо ямар нэгэн юмаа гээчихсэн юм шиг хээрээр гэр хийж явна шүү дээ. Үдийн хоол идээд л гарсан юм гэж Константин хэлээд нүдээ арчиж гал руу харан инээлээ.

- Хайртай юм биз дээ… гэж Пантелей өгүүлэхийг Константин үл сонсон:

- Тэр маань гайхалтай сайхан, ухаалаг ээзгтэй байгаа юм. Өөр тийм хүнийг мужийн жирийн хүмүүсийн дундаас эрээд олохын аргагүй. Яваад өгөхөөр нь уйдаад. Маргааш өдөр ирнэ гэсэн… Гэтэл хичнээн явсдал болсон гээ! Гэж суудлаа өөрчлөн бараг хашгирах шахам –Одоо намайг хайрлаж санадаг болсон юм. Тэгэхдээ надтай суух огт дургүй байсан юм шүү дээ гэж хэлэв.

- Чи идээч гэж Кирюхаг шамдуулахад Константин мөн үл сонсон:

- Надтай суух огт дургүй байсан юм. Би түүнтэй гурван жил зууралдсан юм. Калачикийн яармаг дээр би түүнийг харангуутаа л үхтлээ дурласан… Би Ровнод, тэр Демидовод, бие биеэсээ хорин таван бээр газар хол байсан болохоор надад ямар ч боломж байгаагүй. Түүн рүү зууч явуулахад тэр үл халгаана. Ёстой айхавтар дамшиг! Би түүнд ээмэг, боов, зөндөөн зөгийнб ал өгүүлсэн чинь бас бүтдэггүй. Бодоод үзэхэд би түүнтэй яаж дүйх билээ? Тэр маань залуу, сайхан гал дөл шиг хүн, гэтэл би гуч шүүрсэн, хадаасан хууз сахлаар бүрхэгдсэн, булдруу болсон царайтай хүн шүү дээ. Ингэхлээр би явж түүнтэй дүйх билээ. Би түүнээс баян цатгалан амьдардагүй. Вахраменкийнхан зургаан шар үхэртэй, хоёр хүн зарцалж сайн сайхан амьдардаг улсаа. Би ч дурлаад ухаан муутай боллоо… нойр хоолноос гарч бодож сэтгэж ч

чадахаа байсан юм. Түүнтэй уулзъя гэхээр тэр Демидовод байдаг… Та нар яасан гэж бодож байна? Бурхан намайг гэсгээж ухаан балартан түүнтэй уулзах гээд долоо хоногт тийшээ гурван удаа явган гүйдэг байлаа. Ажил төрөл ч өнгөрлөө. Түүнтэй ойртох гэж Демидовод ажил хийдэг юм билүү гэсэн манарсан бодолд автагдлаа. Их зүдэрсэн дээ! Ээж маань төлөгч авгайд очиж эцэг өчнөөн төчнөөн дахин зодлоо. Гурван жил тарчлаад би ингэж гаргуундаа гарсан юм бол хот орж тэрэг хөтөлье гэж шийдлээ. Тийм хувь заяатай юм байх гэж бодлоо. Тэгээд түүнтэй сүүлчийн удаа уулзах гэж шашны баяраар би Демидово руу явлаа…

Константин толгойгоо гол дээр байж байна. Миний уур хүрээд… түүнийг хажуу тийш дуудан бүтэн цагийн турш зөндөөн ярьсан чинь… хайр сэтгэлтэй байдаг байан шүү. Гурван жил халгаагаагүй байж яриад ирэхлээр хайр сэтгэлтэй байдаг байна шүү гэж үргэлжүүлэн ярилаа.

- Юу юу ярьсан бэ? Гэж Дымов асуув.
- Юу юу гэнээ? Санахгүй байна… Санаж чадна гэж үү? Тэгэхэд чинь хоолойноос гоожиж байгаа ус шиг нэг амьсгаагаар урсгаад байсан. Одоо ганц ч үг санахгүй байна.. Тэгээд л надтай суусан юм… Тэгээд шувуухай маань одоо ээж рүүгээ явчихаад би гэдэг хүн хээрээр гэр хийж явна шүү дээ. Гэртээ сууж байх арга алга.

Константин дороосоо хөлөө эв хавгүй гаргаж газраар жийж нударгаар толгойгоо тулснаа босон суулаа. Энэ хүн бол хайр дурлалд умбасан зол жаргалтай хүн, зол жаргалдаа мансуурч яваа хүн гэдгийг бүгдээрээ сайн ойлгож байлаа. Түүний инээмсэглэл, нүд, хөдөлгөөн бүр мансуурсан зол жаргалыг илтгэнэ. Тааламжтай бодолд автсандаа тамирдахгүйн тул яаж суухаа ч тэр залуу үл мэднэ. Гаднын хүмүүст санасан бодсоноо тоочиж дуусмагц Константин гал руу харж юм бодож тайвсан суулаа.

Зол жаргалтай хүний дэргэд бусад хүмүүс уйтгартай болж бас л зол жаргалыг мөрөөдөж байлаа. Бүгд юм бодно. Дымов басч түүдэг галын дэргэдүүр нааш цааш явахад түүний алха гишгээ, хоёр мөр хөдөлж байхыг ажвал тэр гуниглан гутарсан нь ил. Тэрээр зогсч Константин руу харснаа суув.

Түүдэг гал унтарч гэрэл бүдгэрсээр, улаан толбо жижгэрэн жижгэрсээр… Гал унтрах тутам сартай шөнө улам тодорсоор байлаа. Одоо замыг туушид нь бас ачаа бараа, тэрэгний арал, өвч зажлах морьд харагдан нөгөө талд байгаа загалмай бүр тодорчээ.

Дымов хацраа гараартулаад ямар нэгэн хөөрхийлөлтэй дуу аялахад Константин нойрмог байдлаар инээмсэглэн түүний аялахыг нарийхан хоолойгоор түрэн хоёулаа хагас хувь хэртэй аялснаа чимээгүй болов… Емельян сэрвэсхийн тохойгоо, хуруугаа хөдөлгөснөө:

- Ах дүү нар минь, сүжиглэмээр ямар нэгэн сайхан дуу дуулъя гэж гуйсан маягаар хэлэхэд түүний нүдийг нулимс бүрхээд улмаар зүрхэн тушаа гараа тавьж –Ах дүү нар минь, сүжиглэмээр ямар нэгэн сайхан дуу дуулъя гэж давтан өгүүлэв.
- Би чаддаггүй юм гэж Константин хэллээ.

Бүгд татгалзсанд Емельян өөрөө дуулж эхлэв. Тэрээр хоёр гараа даллан толгойгоо дохиж амаа ангайсан боловч түүний хоолойноос сөөнгөтсөн чимээгүй амьсгаа гарна. Тэр зөвхөн гар, толгой, нүд, бундууныхаа хүчийг шавхан дуулж цээжнээсээ ямар нэгэн нот гаргах гэж хичнээн хүчлэвч түүний амьсгал улам бүр дуу гарахгүй болно…

Бусадтай адил Егорушкаг уйтгар гуниг эзэмдэж тэргэн дээрээ очин ачаан дээр гарч хэвтлээ. Жаал хүү тэнгэр өөд харж зол жаргалтай Константин, түүний авгай хоёрын тухай бодлоо. Хүмүүс яагаад гэрлэдэг юм бэ? Энэ хорвоо дээр эмэгтэйчүүд юуны төлөө байдаг юмбэ? Егорушка өөрөөсөө ийм бүдэг бадаг юм асуугаад хэрэв эмэгтэйчүүдийн дэргэд элэгсэг, баяр баясгалантай, сайхан бүсгүй байнга амьдарч байвал аятайхан байдаг биз гэж бодлоо. Түүний бодолд яагаад ч юм бэ, хатан Драницкая бууж ийм бүсгүйтэй амьдрахад таатай байх биз, хэрэв болдогсонб ол түүнтэй дуртайяа суух билээ гэж бодоод түүний хөмсөг, сормуус, морин тэрэг, морь унасан хүнтэй цагийг дурсан саналаа… Намуухан дулаан шөнө түүний дээрээс нөмрөн чихэнд нь ямар нэгэн юм шивнэх нь мөнөөхөн гоо бүсгүй түүн рүү бөхийж инээмсэглэн хараад үнсэх гэж байгаа юм шиг санагдлаа…

Түүдэг галын тэндээс жижгэрэн жижгэрсээр буй хоёр өчүүхэн улаан цог үзэгдэнэ. Тэдгээрийн хажууд суугаа жинчид, Константин нарын хөдөлгөөнгүй, бараан дүр түрүүчийнхээс улам том болсон юм шиг үзэгдэнэ. Хоёр загалмай хоёулаа адил харагдан холын холд хаа нэгэн газар гал улалзах нь хэн нэгэн хүн хоол хийж байгаа бололтой. Кирюха гэнэт зэрлэг дуугаар:

- “Дэлхий ертөнцийн тэргүүн эх болсон Орос орон минь!” гэж аялж эхэлснээ шүлсэндээ хахаж чимээгүй боллоо. Тал нутгийн цуурай тэр дууг уггтан цуурайтсан нь тал нутгаар, тэнэг явдал нүсэр дугуйн дээгүүр давхиж яваа юм шиг ажээ.

- Явах цаг боллоо! Хүүхдүүдээ босоорой гэж Пантелей хэлэв.

Морьдыг хөллөж байхад Константин ачаа хөсөгний дэргэдүүр авгайгаа магтаж явснаа тэрэг хөдлөхөд:

- Ах дүү нар минь, баяртай! Зочислонд чинь баярлалаа! Би дахиад өөр гал руу явахгүй байж чадахгүй нь гэж хашгирлаа.

Тэрээр удахгүй харанхуйд далд орж өөрийн зол жаргалын тухай бусдад ярих гэж гэрэлтэж буй галын зүг явж байгаа түүний алхаа удтал сонсогдсоор байлаа.

Маргааш нь Егорушкаг сэрэхэд нар хараахан мандаагүй өглөө эрт үе байлаа. Ачаа хөсөг зогсч байна. Саравчтай зузаан малгай, хямд саарал эдээр хийсэн костюм өмсөн хасаг азарга унасан ямар нэгэн хүн хамгийн түрүүчийн тэрэгний дэргэд Дымов, Кирюха хоёртой ярилцана. Ачаа хөсгөөс хоёр гурван модын тэртээд урт намхан пингүүд, ваарaн дээвэртэй байшингууд цайрах авч тэдгээрийн дэргэдүүр хашаа, мод үл үзэгдэнэ.

- Өвөө, энэ ямар тосгон бэ? Гэж Егорушкаг асуухад:

- Энэ бол армяний суурин, тэнд армянууд суудаг юм. Армянчууд зүгээр хүмүүс шүү гэж Пантелей хариулав.

Саарал хувцастай хүн Дымов, Кирюха хоёртой ярьж дуусаад азарганы амыг татан суурин руу харлаа.

Пантелей мөн суурин руу харан өглөөний сэргүүнд жихүүцэж:

- Юун ч албархуу юм бэ дээ! Бичиг авчруулах гэж суурин руу хүн явуулсан нь байдаггүй… Степкаг явуулаасай даа! Гэж шүүрс алдана.
- Өвөө, энэ хэн бэ? Гэж Егорушка асуув
- Варламов.

Бурхан тэнгэр минь! Егорушка хоромхон зуур ухасхийн өвдөг дээрээ суугаад саравчтай цагаан малгайг харав. Ёс гурим мэдэх бүх хүмүүс унтаж байгаа ийм үеэр эрчүүдтэй ярилцаж буй саарал хувцас, том гутал өмсч үзэмж муухан морь унасан энэ хүнийг хүн бүхэн эрж сурдаг, энд тэнд “эргэлдэж” явдаг, Драницкая хатнаас илүү их мөнгөтэй, олдоггүй, нууцгай Варламов гэж танихад бэрх ажээ.

Пантелей, суурин руу харан:

- Зүгээр, сайн хүн байгаа юм. Бурхан тэнгэр эрүүл энх байлгаасай. Семен Александрыч Варламов бол сайн эзэн байгаа юм… Ийм сайн хүмүүс л хорвоо ертөнцийг тулж яваа юм. Энэ үнэн шүү… Тахиа дуугараагүй байхад энэ хүн босчихсон явж байна… Өөр хүмүүс бол унтаж байх юмуу, гэртээ зочидтой шалаан палаан гээд л сууж байх вий. Харин энэ хүн бол тал нутагт … эргэлдэж явна… Энэ хүн хэзээ ч ажил алдахгүй… Энэ чинь сайн хэрэг гэж хэлнэ.

Варламов сууринаас хараа үл салган нэг юм хэлнэ. Азарга тэсвэр алдан хөл дээрээ дэвхэцнэ. Пантелей малгайгаа аван:

- Семен Александрыч аа, Степкаг явуулаач! Степкаг явуулаач гэж Емельян чи хашгираач! Гэнэ.

Тэгж тэгж моринд гарамгайгаа гайхуулах гэсэн шиг морины бөөр рүү хаазйж толгой дээгүүрээ ташуур гозгонуулсан морьтой хүн сууринаас гарч шувууны хурдаар ачаа хөсөг рүү давхин ирлээ.

- Энэ ч түүний харуул байх. Тэр чинь зуу, түүнээс ч олон харуултай гэж Пантелей өгүүлнэ.

Морьтой хүн түрүүчийн тэрэгтэй зэрэгцэн ирж морины амыг татан малгайгаа авч Варламов ямар нэгэн юм өгөхөд Варламов дэвтэр дотроос хэдэн хуудас гарган уншмагц:

- Иванчукийн бичиг хаана байна вэ? Гэж хашгирав.

Морь унасан хүн дэвтрийг буцаан авч мөрөө хавчин ямар нэгэн юм хэлэх нь өөрийгөө зөвтгөн зөвтгөн дахиад суурин руу яваад ирье гэж гуйж байгаа бололтой. Варламовын бие хүнд болсон юм шиг азарга гэнэт хотолзоход Варламов ч өөрөө хөдөлж морьтой хүн рүү ташуур далайн ууртайгаар:

- Тонил гэж хашгирлаа.

Тэрээр дараа нь мориой гэдрэг эргүүлэн цаас руугаа харсаар ачаа хөсгийн дэргэдүүр явж сүүлчийн тэрэгний хажууд ирэхэд сайн харж авах гэж Егорушка Варламовыг байдгаараа ширтлээ. Варламов нэлээд өтөлсөн хүн ажээ. Жирийн орос хүний наранд гандсан царай нь улайж шүүдэрт чийг даан хөх судсаар дүүрчээ. Түүний царайд Иван Иванычийнх шиг ажил төрөлд дассан хүний хэнээрхэг хөндий байдал илэрнэ. Нагац ах Кузьмичовын царайд ажил төрөлд гөлийж дассан төрхийн зэрэгцээ юмнаас хожимдон үнэ өртгий нь алдчих вий гэж зовж айсан, бусдын нөлөөнд байдаг өчүүхэн хүний байдал илэрдэг бол тийм шинжийг Варламовын царай, төрх байдлаас олохын аргагүй ажээ. Энэ хүн үнэ өртгийг өөрөө тогтоон хэнээс ч тусламж үл эрэн хэний ч нөлөөнд ордоггүй ажээ. Түүний гадаад төрх хэдий энгийн байвч бүх байдал төрхөөрөө, адаглаад ташуур барьсныг нь ажигласан ч гэсэн тал нутгийг эзэмдсэн хүч тэнхээ аяндаа мэдэгдэнэ.

Варламов Егорушкагийн дэргэдүүр өнгөрөхдөө түүн рүү харсангүй, зөвхөн азарга нь жаал хүүг анзааран тэнэг том нүдээрээ, тэгээд бас хайхрамжгүй харжээ. Пантелей Варламовт мэхийн ёслохыг цаадах нь мэдэж цааснаас хараа үл салган ойлгогдомгүй аялгаар:

- Сайн уу, өвгөөн! Гэж дуугарчээ.

Морь унасан хүнтэй Варламовын ярьсан яриа, ташуураар түүний далайсан байдал бүх жинчдэд эвгүй сэтгэгдэл төрүүлсэн бололтой, бүгд ноцтой царайтай болжээ. Хүч түрсэн хүний уур хилэнд омог нь дарагдсан морь унасан, толгой нүцгэн хүн жолоогоо сул тавин түүний хувьд энэ өдөр мордохын хазгайгаар эхэлж байгаад итгэж ядсан түрүүчийн тэрэгний хажууд чимээгүй зогсоно. Пантелей:

- Эрс өвгөн шүү… Ийм эрсхэн байх нь хэцүү юм даа. Тэгэхдээ сайн хүн байгаа юмаа. Зүгээр л гомдоохгүй дээ… Зүгээр, зүгээр гэж бувтнана.

Варламов цаасыг үзэж дуусаад дэвтрийг халаасандаа хийхэд азарга түүний санааг мэдсэн аятай тушаал хүлээлгүй их замаар довтлон оджээ.

Маргааш орой нь жинчид амран хоолоо хийж байлаа. Энэ удаа бүр эхнээсээ аваад юм болгонд уйтгартай байдал илэрнэ. Их бүгчим байсан болохоор хүн бүр хичнээн их юм уувч цангаагаа гаргаж үл чадна. Өвчинд нэрвэгдсэн юм шиг сар бүрэг хүрэн өнгөтэй манджээ. Одод ч гэсэн барайж шөнийн униар улам харанхуйлж алс тэртээ булингартан барайжээ. Байгаль ертөнц ямар нэгэн юмыг мэдэрсэн аятай гонсойжээ.

Түүдэг галын дэргэд өчигдрийнх шиг инээдэм шуугиан, яриа хөөрөө гарсангүй. Хүн бүр гуниглан ноомой дуугаар дуртай дургүй цөөн үг солилцоно. Пантелей зөвхөн шүүрс алдаж хөл өвдөж байан гэж үглэн яриа үүсгэх бүрдээ увайгүй үхлийг дурсах ажээ.

Дымов түрүүлгээ харан хэвтээд дуу шуугүй, зөвхөн сүрэл зажлан сүрлээс муухай үнэр гарсан юм шиг царайд нь эвгүй байдал илрэн ууртай, сульдсан байдалтай харагдана. Вася эрүү өвдөж байна гэж гоншигнон тэнгэрийн муухайг хараан зүхнэ. Емельян хүртэл гараар дохихоо болиод уруу царайлан гал руу ширтэж дуугүй шүүрс алдана. Егорушка ч ядран гонсойжээ. Явган явсандаа жаал хүү ядарч өдрийн аагим халуунаас толгой өвджээ.

Уйдаж гонсойсон Дымов хоол болох үеэр нөхдөд рүүгээ довтолж эхлэв.

Тэрээр Емельян руу ууртай харан:

- Хар бундуу минь, бүр тухлан суучихаад халбага барьж хамгийн түрүүнд ухасхийж байгааг нь хараач! Ховдог хар. Тогоонд хамгийн түрүүнд хүрэх гэж шамдан суусан байна шүү. Дуучин байснаа, ноён шиг бодож суугаа даа. Их замд чам шиг олон дуучид гуйлга гуйж явдаг юмаа! Гэж агсрахад Емельян түүн рүү мөн л ууртай харж:
- Чи юу гэж хоргоогоод байгаа юм бэ? Гэв.
- Тогоо руу хамгийн түрүүнд битгий өнгөлзөөд бай гэсэн юмаа. Өөрийн тухай битгий олон юм бод!
- Тэнэг, тэгээд л гүйцээ гэж Емельян сөөнгө дуугаар өгүүлэв.

Ийм сөргөцөлдөөн ихэнхдээ яаж төгсдөгийг туршлагаараа мэдэх Пантелей, Вася хоёр ярианд оролцон дэмий хараахын хэрэггүй хэмээн Дымовт итгүүлэх гэж оролдлоо. Саваагүй эр үл тайтгаран хүйтнээр инээж:

- Дуучин гэнэ…Хүн бүр дуулж болно. Сүмийн дуучдын байранд “Бурхны төлөө өглөг өгөөч!” гээд дуулж бай! Гэж хэлэхэд Емельян дуугарсангүй. Түүний дуугүй байгаа нь Дымовын хилэнг улам бадруулан дуучин байсан эр рүү бүр илүү үзэх ядах байдлаар харж:
- Чамтай зууралдахыг хүсэхгүй байна. Хэрэв тиймгүйсэн бол өөрийнхөө тухай боддогий чинь үзүүлээд өгөх байсан юм гэвэл:
- Түрэмгий хог минь, намайг чи юу гэж хоргоогоод байгаа юм бэ? Би чамайг ягаа ч үгүй биш үү? Гэж Емельян унтууцан хэлэв.
- Юу гэж чи намайг хочилно гэнээ? Гэж Дымов өндийн асуухад түүний нүдэнд цус хурсан байлаа.-Юу гэнээ? Би түрэмгий хог уу? Тийм үү? Чамайг уу! Яваад ол! Гэж Емельян гараас халбагыг булаан авч хол гэгч нь шидчихлээ. Кирюха, Вася, Степка гурав ухасхийн босч халбагыг эрэн гүйцогээв. Харин Емельян аврал эрэх мэт Пантелей руу ширтээд түүний царай гэнэт жижгэрэн үрчийж, нүдээ чавчаснаа хүүхэд шиг уйлж гарав.

Дымовыг хэзээнээс үзэн ядаж байсан Егорушкад түүдэг гал түүний нүүрийг төөнөх адил агаар гэнэт  тэсэхийн аргагүй бүгчим болж харанхуй руу хөсөгний зүг түргэн гүйж очмоор санагдсан боловч  саваагүй эрийн уйтгартай, ууртай нүд жаал хүүг өөр рүүгээ хандлуулжээ. Хамгийн дээд зэргийн хорон үг хэлэхийг туйлаас хүссэн Егорушка Дымов руу очиж амьсгаадан  байж:

- Адгийн амьтан! Үзэшгүй муухай амьтан! Гэж хэлэв.

Жаал  хүү үүний дараа ачаа хөсөг рүү гүйх ёстой байсан боловч зогсч байсан газраасаа ч хөдөлж үл чадан:

- Нөгөө ертөнцөд чи тамд шатах болно доо!  Би Иван Иванычид хэлнэ. Емельянийг чи гомдоох эрхгүй!  Гэж хэлэхэд:

- Хэл, хэл, Гахайн зулзага. Амны нь салиа арилаагүй байж зааварлах  санаатай шүү. Чихий  чинь мушгиад өгвөл яахав? Гэж хүйтнээр инээлээ.

Егорушка урьд өмнө хэзээ ч ингэж байгаагүйгээр амьсгал авах аргагүй болж гэнэт бүх биеэ чичрүүлэн газар дэвсэлж цангинасан дуугаар:

- Түүнийг балбаарай! Түүнийг балбаарай! Гэж чарлалаа. Жаал хүүгийн нүднээс нулимс асгаран ичгүүртэй санагдаж  ганхан найгасаар ачаа хөсөг рүү гүйж очлоо. Түүний чарлах нь  хүмүүст ямар сэтгэгдэл төрүүлснийг тэр мэдсэнгүй. Ачаан дээр уйлан хэвтэж байхдаа Егорушка хөл гараа татвалзуулан:

- Ээжээ, ээжээ! Гэж шивнэж байлаа.

Эдгээр хүмүүс, түүдэг галын эргэн тойрны сүүдэр, бараантах ачаа, хувь тутамд алсад цахилах холын цахилгаан энэ бүхэн одоо түүнд зожиг, аймшигтай санагадана. Егорушка балмагдаж цөхрөхдөө  яаж ингэж  хүний нутагт ирж энэ аймшигт эрчүүдтэй нийлэв гэж өөрөөсөө асууна. Нагац ах, Христофор лам, Дениска нар одоо хаана байна вэ? Тэд яагаад ингэж удаан явна вэ? Тэд өөрий нь мартаа юу?  Хувь заяаны эрхэнд хаягдан мартагдсанаа бодох тутам  түүнд хүйтэн жихүүн болж ачаан дээрээс ухасхийн харайж эргэж харалгүйгээр замаар буцаад ухаан жолоогүй гүйх гэж хэд дахин тэмүүлсэн боловч түүний замд заавал тааралдах харанхуй  дүнсгэр загалмайнууд, алсад цахилж байгаа цахилгааны тухай бодмогц тэсч үлдэнэ… Зөвхөн “Ээжээ ээжээ!” Гэж  шивнэхэд түүнд аятайхан болж байлаа…

Жинчдэд ч гэсэн аймаар байгаа бизээ. Егорушкаг түүдэг галын дэргэдээс гүйж явснаас хойш тэд удаахан хөдлөх тухайгаа аяархан ярилцана… Тэд түргэн зуур хооллоод галаа унтраан морьдоо чимээгүй хөллөлөө. Тэдний үймэн бужигнаж байгаа, бас тасалданги дуугаар хэлэлцэхийг үзэхүл ямар нэгэн эвгүй юм зөгнөжээ, гэлтэй.

Замд гарахын өмнө Дымов Пантелей руу ойртон ирж:

- Хүүг хэн гэдэг вэ? Гэж аяархан асуувал:

- Егорий… гэж Пантелей хариуллаа.

Дымов өрөөсөн хөлөөрөө дугуйн дээр дөрөөлөн ачаа багласан татлаганаас барьж авирч ирэхэд Егорушка түүний буржгар толгой, царайг харав. Түүний царай ядарч цонхийсон хэр нь уур уцаар нь аль хэдийнэ арилжээ.

- Ёра, намайг цохиод аваач! Гэж түүний аяархан хэлэхэд Егорушка түүнийг гайхан харав. Энэ үеэр цахилгаан цахилав.

- Зүгээр, балбаад аль! Гэж Дымов давтан хэлэв.

Егорушка түүнийг зодох юм уу, өөртэй нь ярихыг Дымов хүлээсэнгүй доош үсрэн буугаад:

- Надад уйтгартай байан гэж хэлээд далаа хөдөлгөн хөлөө зөөж ядан залхуутайгаар ачаа хөсгийн дагуу гэлдэрч уйлж байгаа ч юм уу, харамссан ч юм уу дуугаар –Бурхан минь, надад уйтгартай байна!

Емелья минь, чи битгий гомдоорой, бидний амьдрал даанч догшин, хэцүү юм даа! Гэж Емельяний дэргэдүүр өнгөрөхдөө үглэн явлаа.

Баруун талд цахилгаан цахилсан нь толинд туссан юм шиг тэр зуур алсад мөн гялалзжээ.

- Егорий, аваарай! гэж хашгирахад:

- Энэ юу вэ? гэж хүү асуув.

- Чийрэс, бороо орох нь, нөмөр ч яв.

Егорушка өндийж эргэн тойрныг харлаа. Алс тэртээ улам барантаж мөч тутамд цагаан гэгээ гялалзана. Тэр харанхуй хар бараа хүндэрсэн юм шиг баруун тийш хэлбийлээ.

- Азарган бороо орох нь уу? гэж Егорушкаг асуувал өвгөн түүний хэлснийг үл сонсон хөлөө дэвслэн:

- Миний энэ даарч өвчтэй болсон хөл үү! Гэж гиншиж явна.

Хэн нэгэн хүн шүдэнз зурсан мэт тэнгэрт фосфорын өнгөт цайвар туяа гялсхийн унтарлаа. Алсад хаа нэгэн газар төмөр дээвэр дээгүүр хүн яваа юм шиг авиа гарна. Дээвэр дээгүүр хөл нүцгэн яваа гэлтэй, учир нь төмрөөс бүдэг авиа гарна.

- Энэ чинь зүс бороо байна гэж Кирюха хашгирав.

Алс тэртээ, баруун савслагын хооронд цахилгаан гялалзсан нь тал нутгийн хэсэг, бас цэлмэг тэнгэр, харанхуй бараа хоёрыг заагласан тэр хэсгийг тодоос тод гэрэлтүүлнэ. Аймшигт үүл бөөн бөөнөөрөө яаралгүй мөлхөж түүний захаас том том тасархай унжин тийм тасархай хар үүс бие биетэйгээ дахварлдсаар баруун зүүн хязгаарт хуралдлаа. Үүлний тийм тасархай хэсгүүд ямар нэгэн эх адаггүй үймсэн

саваагүй дүрсийг гаргана. Нүргэлсэн биш атугай ч аянга тодоос тод нижигнэнэ. Егорушка загалмайлж пальтогоо түргэн өмслөө.

- Надад уйтгартай байна эгж Дымовын хашгирах нь түрүүчийн тэрэгний тэндээс сонсогдсон нь тэр эр дахиад уурлаж байгаа бололтой.

Салхи дахин хүчтэй үлээсэн нь Егорушкагийн боолттой юм, чийрс хоёрыг арай л хийсгэсэнгүй. Салхинд хийссэн чийрс тал талаараа урагдан ачаа, Егорушкагийн нүүр хоёрыг дэлдэнэ. Тал дундуур салхи хүүгэн исгэрэн эмх замбараагүй хуйларч өвсний хамт шуугин аянга, тэрэгний дугуйн чахрааныг даржээ. Хар үүлний тэндээс үлээх салхи бөөн тос, бороонЫ үнэр, нойтон шороог хийсгэн ирнэ. Сарны гэрэл бдэгрэн улам бүрхэг болж одод улам барайгаад замын хажуугаар бөөн тоос, түүний сүүдэр гэдрэг яаран нисч байгаа нь үзэгдэнэ. Одоо ширүүн салхи газрын тоос, хуурай өвс, өд сөдийг хийсгэн улам дээшилж байгаа бололтой, хар үүлний түүгээр хамхуул хйисэх нь өөрт нь аймшигтай байгаа болов уу гэлтэй. Гэвч нүдэнд аргасан тоосон дунд цахилгаан гялалзахаас өөр юу ч үзэгдэхгүй болжээ.

Одоохон л бороо орох нь гэж Егорушка бодон сөхрөн суугаад чийрсээр биеэ хучлаа. Өмнө талаас хэн нэгэн хүн:

- Пантелей гэж хашгирахад өвгөн:
- Юу ч дуулдахгйү байн гэж гиншин хариулав.
- Хөөе, хөө-еэ!

Аянга догшрон нижигнэж тэнгэрийн баруунаас зүүн тийш, дараа нь эргэснээ түрүүчийн тэрэгний хаpалдаа намжлаа.

- Гэгээн минь, гэгээн минь! Гэж Егорушка загалмайлан –Тэнгэр тэтгэж, эх дэлхий болгоогооч! Гэж шивнэнэ.

Тэнгэрт байсан бараан хар юм амаа ангайлзан цагаан галаар тургих үес аянга нижигнэв. Аянга намдмагц алсад дурайх их зам, жинчид, хүрэмтэйгээ яваа Кирюхаг хүртэл гэрэлтүүлэн цахилгаан гэнэт их цахилахыг Егорушка чийрсний завсраар харлаа. Зүүн зүгт байсан үүний мөнөөхөн хар бараан тасархай нэг дээшилснээ олон хуруутай сарвуу шиг хачин болхи нэг хэсэг нь сарны зүг тэмүүлнэ. Егорушка юугч үл анхаарахгүй байхыг чармайн нүдээ таг анъя гэж бодлоо.

Бороо яагаад ч юм нэг л орохгүй байлаа. Үүл тэртээгүүр өнгөрч магадгүй гэж бодон Егорушка чийрсний цаанаас ажиглав. Даан ч харанхуй байсан болохоор жаал хүү Пантелейг ч ачааг ч өөрийгөө ч харж амжсангүй. Сар гийгүүлж байсан зүгт жаал хүү зэрвэсхийн харвал тэнд ачаа хөсгийн дэргэд байгаа шиг тийм харанхуй байгаа ажээ. Ийм харанхуй үеийн цахилгаан нүд сохлом хурц цагаан тэрэлтэй ажгуу. Егорушкаг:

- Пантелей хэмээн дуудахад хариу чимээ гарсангүй. Салхи чийрсийг эцсийн удаа хуу татсанаа намжиж жигд, намуун авиа гарах боллоо. Тэгээд том ширхэгтэй, хүйтэн дуслыг Егорушка өвдөг, гараараа мэдрэн өвдгөө ил байгааг мэдэж чийрсийг засах гэж байтал зам, тэрэгний арал, ачаа барааг ямар нэгэн юм тоншин эхэлсэн нь бороо байжээ. Егорушка, чийрс хоёр тэрхэн зуур учраа ололцжээ.

Егорушка өндийн бараг бослоо. Бороо чийрсэн дээр дусалж эхлэхэд гэнэт норсон өдгөө биеэрээ халхлахын тул бөгтийн өвдгөө далдалсан боловч хормын дараа хойноос, нуруун дороос, хөлийн булчингийн хавиас эвгүй чийг мэдэгдэж түрүүчийн байдлаар сууж бороонд өвдгөө ил гарган харанхуйд чийрсээ яаж засахыг бодлоо. Гэтэл жаал хүүгийн гар нороод ханцуй, захыг даган ус урсаж мөрөн дээгүүр нь хүйт оргиж байлаа. Тэгээд Егорушка хөдөлгөөнгүй сууж юу болохыг хүлээн юу ч хийхгүй суухаар шийдэн:

- Гэгээн минь, гэгээн минь… гэж шивнэлээ.

Гэнэт түүний толгой дээгүүр тэнгэрт чих дөжрөм аймашигт чимээ гарахад жаал хүү өөрийн ар шил, нуруу нь хэзээ усан дусал асгарах бол гэсэн шиг бөхийж амьсгаагаа хураажээ.Егорушка нүдээ санамсаргүй нээвэл чийрснээс урссан усан дусалд носрон хуруу, ачаа бараан дээр, газраар, нүд цавчим хурц гэрэл тав ч дахин гялалзжээ. Дахиад аймшигт хүчтэй аянга буув. Тэнгэр нижигнэн дуугараагүй ч гэсэн хуурай мод хугалахад гардаг шиг тасхийсэн сүрхий чимээ гарлаа.

Тэнгэрт аянга тодын тод нижигнэн хаа нэгэн газар түрүүчийн тэрэгний тэнд юм уу, түүнээс цааш аймшигт тасалдсан дуу нirгэлнэ.

Урьд өмнө цахилгаан цахилах нь зөвхөн аймшигтай байсан бол ийм сүрхий аянганы үед даанч муу ёрлосон мэт байлаа. Зовхио нээгээгүй байхад ч түүний ид шидтэй гэрэл бүхий биеийг хүйт оргиулна. Энэ гэрэл тэгээг мэдэхгүйн тул яах ёстой вэ? Егорушка нүүрээ буруулъя гэж шийдээд өөрий нь хүн харах вий гэж айсан аятай нойтон ачаан дээгүүр тэмтрэн дөрвөн хөллөснөө эргэлээ.

Түүний толгой дээгүүр аймшигт дуу гарч ачааны ёроолд их чмиээ гарахад хүүгийн нүд аяндаа нээгдэхэд ачаа хөсгийн хойноос урт жад барьсан гурван аварга хүн ирж яваа шинэ аймшгийг мэдэрлээ. Тэдгээр нь нүүрээ битүүлэн толгойгоо гудайлгасан хүнд алхаатай ер бишийн том хүмүүс ажээ. Тэд бодлогоширсон гутрангүй хүмүүс байлаа. Ачаа хөсгийн хйоноос тэд хоёр хүргэх гэж дагаагүй ч гэсэн ойртон ирэхийг үзвэл үнэндээ сүрдмээр байлаа.

Егорушка урагш түргэн эргэж бүх биеэ чичрүүлэн:

- Пантелей өвөө! Гэж хашгирахад нижигнэсэн дуугаар тэнгэр түүнд хариу өгчээ.

Жинчид байна уу, үгүй юу гэдгийг харах гэж жаал хүү нүдээ нээвэл хоёргазар цахилгаан цахилан алсын зам, ачаа хөсөг, бүх жинчдийг гэрэлтүүлжээ. Замын дагуу хөөстэй ус урсана. Хөсгийн хажуугаар өндөр малгайтай, мөрөндөө баг шиг чийрс нөмөрсөн Пантелей алхлах нь аянганд дүлийрч цахилгаанд нүд гялбасан мэт ямар нэгэн түгшүүр, аймшгийг үл илэрхийлнэ. Егорушка уйлан байж:

- Өвөө аварга хүмүүс ирж явна гэж хашгирсан боловч сонссонгүй.

- Түүний цаана толгойноос хөл хүртэл чийрс нөмөрсөн гуравласан дүрстэй Емельян явж байлаа. Вася өвдгөө үл нугалан хөлөө өндөр өргөж юу ч нөмрөөгүй ердийнх

шигээ модон юм шиг алхана. Васягийн өргөсөн хөл ч тэр чигээрээ хөдөлгөөнгүй болсон юм шиг үзэгдэнэ.

Егорушка өвөөг дахин дуудсан боловч хариу үл гарахад хөдөлгөөнгүй сууж юу болохыг хүлээлээ. Аянга одоохон түүнийг хөнөөж нүдээ нээхэд аймшигт том хүмүүсийг харна гэж жаал хүү итгэнэ. Егорушка дахин загалмайлсангүй, өвөөг ч дуудсангүй, ээжийнхээ тухай ч бодсонгүй хүйтэнд бээрэн ширүүн бороо хэзээ ч дуусахгүй юм шиг санагдана.

Гэтэл гэнэт дуу гарч:

- Егорий, чи унтаж явна уу? Буугаад ир, дөжирчихөө юу? Гэж Пантелей дороос хашгирлаа.
- Мөн айхавтар бороо байна даа гэсэн үл таних бүдүүн дуу гарсан нь жаахан балгачихсан хүн юмуу гэлтэй.

Егорушка нүдээ нээхэд дор ачааны дэргэд Пантелей, гурвалжин болж харагдах Емельян, аварга хүмүүс зогсч байлаа. Егорушкаг харахад мөнөөхөн том хүмүүс тийм ч том биш ердийн эрчүүд байсан ба жад биш төмөр сэрээ мөрлөсөн ажээ. Пантелей, Емельян хоёрын хоорондуур намхан байшингийн цонх харагдаж байага болохоор ачаа хөсөг тосгонд зогсч байгаа ажээ. Егорушка чийрсийг авч хаяад боодолтой юмаа барин ачаанаас буух гэж яаравчлав. Одоо ойр хайвьд хүмүүс ярилцан цонх гэрэлтэй байсан болохоор хэдийгээр аянга урьдын адил нижигнэж бүх тэнгэрийг цахилгаан орооож сүлжиж байсан боловч жаал хүүд төдийлөн аймшигтай биш болжээ. Пантелей:

- Ширүүн бороо зүгээрээ… Бурхан тэнгэр минь… Бороонд хөл жаахан норчихлоо. За яахав.. Егорий, чи буугаад ирэв үү? Байшинд ор… Зүгээр… гэлээ. Емельян сөөнгө дуугаар:
- Гэгээн минь, гэгээн минь… Нэг газар аянга буусан шүү… Та нар эндхийн хүмүүс үү? Гэж эрчүүлээс асуув.
- Үгүй бид Глиновогийнх. Ноён Платеровт ажилладаг.
- Тариа тээрэмддэг үү?
- Янз янзын л юм хийдэг. Одоохондоо улаан буудай хурааж байна. Тээрэмдэх бол тээрэмдэнэ. Ийм ширүүн бороо ороогүй удсан шүү.

Егорушкаг байшинд ороход урт эрүүтэй бөгтөр туранхай эмгэн угтжээ. Тосон дэн барьсан тэр эмээ нүдээ анивчин уртаар амьсгална.

- Бурхан тэнгэр мөн сүрхий бороо хайрлав аа, Манайхан хээр байгаа юмсан. Хүү минь, Хувцсаа тайл… гэж эмгэн хэлэв.

Даарч чичирсэн Егорушка эв дүйгүй бээцийж норсон пальтогоо тайлан хөл гараа суллаад хөдөлгөөнгүй нэлээд удлаа. Жаахан л хөдөлбөл норж даарснаас тун эвгүй

болно. Цамцны ханцуй, ар нуруу норж өмд хөлд нь наалдан толгойноос ус гоожиж байлаа.

- Юунд алцайгаад зогссон юм бэ? Суугаач гэж эмгэнийг хэлэхэд Егорушка хөлөө алцайн ширээ рүү очиж вандан дээр нэг хүний толгойн дэргэд суулаа. Толгойноос цааш вандангийн дагуу хонины нэхий дээлээр хучаастай нэг овгор юм байсан нь нэгэн бүсгүй унтаж байгаа хэрэг ажгуу.

Эмгэн сүүрс алдан гадагш гарснаа шийгуа, амтат гуа барьсаар орж ирээд:

- Хүү минь, ид, өөр өгмөөр юм алга… гэж эвшээлгэн хэлээд ширээ уудлан тэндээс буурчийн газар дээрэмчид худалдаачныг алдаг хутагтай хүн адил урт хурц хутга гарган ирээд:
- Ид, ид, хүү минь гэжээ.

Егорушка дааран чичирч байж хэрчим амтат гуа хар талхтай хольж үмхээд дараа нь хэрчим шийгуа идсэн нь улам ч хүйтэн болох шиг болжээ. Түүнийг идэж байх зуур эмгэн шүүрс алдан:

- Манайхан хээр байгаа… Бурхан тэнгэр минь… Бурхны өмнө лаа барих юмсан. Степанида хааш нь хийсэн юм бол доо, хүү минь ид ид гэнэ.

Эмгэн эвшээлгэн баруун гараа өргөж зүүн мөрөө илээд:

- Одо хоёр цаг болж байх ёстой. Удахгүй босох болжээ. Манайхан хээр байгаа… Шалба норсон биз дээ гэж хэлнэ.
- Эмээ, би унтмаар байна гэж Егорушка хэлбэл эмгэн мөн л эвшээлгэн байж:
- Хүү минь, хэвт хэвт. Бурхан өршөөг! Намайг унтаж байтал хаалга тогших шиг болоход сэрээд харвал энэ бороог бурхан хайрлажээ. Лаа барих юмсан, олдохгүй юм гэж шүүрс алдана.

Эмгэн өөртэйгөө ингэж ярин өөрийн нь хучлага бололтой нэг даавуу авч бас пийшингийн дэргэдэх хадааснаас хоёр нэхий дээл авч Егорушкад ор засч байхдаа:

- Бороо татрахгүй нь. Гэнэт гай гарахгүй байгаадаа. Манайхан хээр байгаа юмсан. Хүү минь, унт…Бурхан тэнгэр чамтай цуг байгаа. Амтат гуаг би хураахгүй, босоод иднэ биз гэж үглэнэ.

Эмгэний шүүр салдан эвшээх, унтаж байгаа бүсгүйн жигд амьсгаа, байшин доторхи харанхуй бүрэнхий, цонхны цаана орох бороо энэ бүхэн нойр хүргэнэ. Егорушка эмгэний дэргэд хувцас тайлахаас эвгүйрхэн зөвхөн гутлаа тайлан хэвтэж хонины нэхий дээлээр хучлаа. Мөчийн дараа:

- Хүү хэвтсэн үү? Гэж Пантелей шивнэх сонсогдоно. Эмгэн:

- Хэвтсээн. Ээ бурхан минь, шуугиад л байдаг, татрахгүйнээ гэж шивнэнэ. Пантелей суунгуут:
- Одоохон татарна, намдаж байна. Манайхан айлууд руу явж хоёр нь морьдоо харж үлдсэн… Тэгэхгүй бол болохгүй… Морьдыг аваад явчихна… Жаахан сууж байгаад тэдний халааг авна… Болохгүй ….Аваад явчихна… гэж хэлнэ.

Пантелей, эмгэн хоёр Егорушкагийн хөлийн дэргэд сууж шүүрс алдан, бас эвшээлгэн шивнэлдэнэ. Харин Егорушка дулаацаж огт чадахгүй байлаа. Жаал хүү хүнд, дулаан нэхий дээлээр хучаастай хэр нь бүх бие дагжиж хөл гар ньтаталдан дотроо чичирнэ… Нэхий дээл дотор жаал хүү хувцсаа тайлсан боловч нэмэр болсонгүй, дааран дагжих нь улам нэмэгдэж байлаа.

Пантелей нөхдийн халаа авахаар  гадагш гарснаа дахин буцаж орж ирлээ. Егорушка унтаж чадахгүй чичирсээр байв. Нэг  юм толгой, цээжийг бачуудулах нь хөгшчүүлийн  шивнэлдээн юмуу, хонины нэхий дээлийн айхавтар үнэр хоёрын алин болохыг  ухаарч  чадсангүй. Идсэ  шийгуа, амтат гуанаас болоод төмрийн эвгүй амт амтагдана. Тэгээд бас нохой бөөс хазахыг яана.

- Өвөө, би даараад байна гэж жаал хүү өөрийн дууг таньж ядан хэлбэл:
- Хүү минь, унт унт… гэж эмгэн шүүрс алдан өгүүлэв.

Тит богино хөлөөрөө ор руу ойртон ирж гараараа далласнаа дараа нь тааз хүртэл өндөрб олж тээрэм болох хувирчихлаа. Христофор  лам тэргэнд сууж явдагтайгаа адилгүй, мөргөлийн бүх хувцсаа өмсөөд цацлын өд барин тээрмийг тойрон явж түүнд ариун рашаанаараа цацал өргөхөд тээрэм эргэлдэхээ болив.

Егорушка дэмийрч байгаагаа мэдэж нүдээ нээгээд!

- Өвөө, ус өгөөч! Гэхэд хэн ч дуугарсангүй. Егорушка туйлаас их бүгчимдэж, хэвтэхэд эвгүй байв. Тэгээд жаал хүү босч хувцаслаад гадагш гарлаа. Нэгэнт өглөө болж тэнгэр бүрхэг авч бороо арилсан байлаа. Егорушка чичрэн нойтон пальтондоо нугдайн шавар шавхайтай хашаан дотуур явж чимээ чагнав. Түүний нүднээ хагас онгойсон сүрлэн үүдтэй малын жижиг хороо харагдахад түүнрүү шагайн дотор нь орж харанхуй буланд аргал дээр суулаа.

Түүний хүндэрсэн толгойд санаа бодол үймрэн ам хатарж төмрийн аягүй амт амтагдана. Тэр бүрх малгайгаа үзэж дээр нь хадсан  тогосны өдийг засахдаа ээжтэйгээ явж энэ малгайг  худалдан авснаа саналаа. Егорушка халаасанд гараа хийж наалдамхай юм яагаад орчихоо вэ? Гэж жаал хүү бодон үнэрлэж үзвэл зөгийн бал үнэртэж байлаа. Өө, энэ чинь жүүдийн боов байна шүү дээ. Хөөрхий мөн их няцарчээ.

Егорушка пальтогоо үзэв. Түүний пальто нь урт дээлийн маягаар оёсон, том ясан товчтой, саарал өнгөтэй, шинэ, үнэтэй хувцас болохоор үүдний өрөөнд биш, унтлагын өрөөнд ээжийн даашинзнуудтай хамт өлгөөстэй байдаг, тэгээд зөвхөн баярын үеэр өмсүүлдэг сэн. Егорушка пальтондоо харамсаад эзэн, пальто хоёр зоргондоо хаягдаж дахиад харихгүй гэж бодонгуут аргал дээрээс унах шахтал цурхиран  уйлжээ. Ус

ороодог цаастай адилхан хошуун дээрээ бөөн үстэй, бороонд норсон том цагаан нохой хороонд орж ирээд Егорушкаг сонирхон ширтлээ. Тэр нохой хуцах уу, байх уу гэж эргэлзсэнээ хуцахаа больж Егорушка руу болгоомжтой ойртон няцарсан боовыг нь идчихээд гарлаа.

- Энэ Варламовынх! Гэж хэн нэгэн хүн гадаа хашгирав.

Егорушка уйлж уйлчихаад хорооноос гарч шалбаагийг тойрон гудамжаар гэлдэрлээ. Яг үүдний хаpалдаа зам дээр ачаа хөсөг зогсч байлаа. Хөл нь шавар шавхай болсон намрын ялаа шиг нойрмог, үлбэгэр жинчид тэрэгний хажуугаар сэлгүүцэх юмуу, тэрэгний арал дээр сууцгаана. Егорушка тэднийг хараад "Хар ажлын хүн болох хичнээн уйтгартай, төвөгтэй юм бэ!? Гэж бодон Пантелей руу очин тэрэгний арал дээр зэрэгцэн суугаад:

- Өвөө би даараад байна эгж хэлэн чичирч гараа ханцуйндаа хийлээ.
- Зүгээр, удахгүй очих газраа очно. Зүгээр, зүгээр дулаацна гэж Пантелей хэлээд эвшээлгэв.

Халуун биш байсан болохоор ачаа хөсөг эрт хөдөлжээ. Хэдийгээр нар мандаж Егорушкагийн хувцас, ачаа, газрыг хатаасан ч гэсэн жаал дүү даарч чичирсээр ачаан дээр хэвтэнэ. Тэгээд нүдээ анимагц Тит тээрэм хоёрыг дахиад үзнэ. Бөөлжис цутган бүх бие хүндрээд ирэхэд түүнийг биеэсээ зайлуулах гэж хүч гаргахад нүд нь улаанаар эргэлдсэн саваагүй дымов нударга далайн уурсан дайрах нь харагдах юмуу, "Надад уйтагртай байна!" гэж түүний гансран өгүүлэх нь сонсогдох шиг болно. Бас хасаг азарга унасан Варламов инээмсэглэж, тоодог барьсан зол жаргалтай Константин хажуугаар өнгөрнө. Эдгээр хүмүүс хичнээн их төвөгтэй, хичнээн их дургүй хүргэнэ бэ!

Оройхон хэрд Егорушка уух юм гуйх гэж толгойгоо өндийлгөв. Өргөн мөрөн дээгүүр дамналдах том гүүр дээр ачаа хөсөг зогсч байлаа. Дор гол дээгүүр утаа харанхуйлж чиргүүл чирсэн уурын өхлөгу таан дунд нэвт харагдана. Байшин, сүмээр одүүрсэн том уул голын тэртээ тэр өмнө алаглана. Уулын бэлд ачааны вагонуудын дэргэдүүр бух тэрэг давхиж явна.

Егорушка урьд өмнө нь уурын хөлөг, бух тэрэг, их мөрнийг үзээгүй билээ. Тэгэвч тэдгээрийг одоо үзээд айсан ч үгүй, гайхсан ч үгүй, сониуч байдалч түүний царайд илэрсэнгүй. Жаал хүү зөвхөн дотор муухай болохыг мэдрэн ачааны эрмэг дээр элэглэн хэвтэх гэж яарчээ. Бөөлжис нь цутгана. Пантелей түүнийг үзээд яарчээ. Бөөлжис нь цутгана. Пантелей түүнийг үзээд

Манай хүү өвджээ. Хүүхдийн гэдэс зутарсан байх….Хүний газар муу юм боллоо гэж хэллээ.

Усан буудлаас холгүй худалдаа наймааны том хашаанд ачаа хөсөг зогсов. Егорушка ачаанаас бууж байхдаа хэн нэгэн хүний танил дууг сонсжээ. Нэг хүн түүний буухад тусалж байхдаа:

- Бид бүр өчигдөр орой ирсэн… Өдөржингөө та нарыг хүлээсэн юм. Та нарыг гүйцэх гэж бодсон чинь өөр замаар явчихаж. Чи пальтогоо мөн их үнгэжээ. Нагац ах чинь заганана даа гэж ярьж буй гөлгөр царайтай хүн рүү Егорушка хараад Денискаг танив.

- Нагац ах, Христофор лам хоёр өрөөнд цай ууж суугаа, очъё гэж Дениска хэлж N хотын тэтгэмжийн газартай адилхан бүдэг бараан хоёр давхар том байшин руу Егорушкаг хөтлөн явжээ. Үүдний өрөө, харанхуй, шат, урт нарийхан гудмыг өнгөрөөд ширээний дэргэд Иван Иваныч, Христофор лам хоёр цай ууж суугаа жижиг өрөөнд Егорушка Дениска хоёр орлоо. Хоёр өвгөн жаал хүүг үзэнгүүт гайхаж баярласан царай гарган:

- Егор Николаич! Ноён Ломоносов! Гэж Христофор лам хэлэхэд:

- Эрхэм язгууртангууд сууцгаа гэж Кузьмичов өгүүлэв.

Егорушка пальтогоо тайлан нагац ах, Христофор лам хоёрын гарын үнсээд ширээнээ суулаа.

- Puer bone 1, сайн явж ирэв үү? Гэж Христофор лам ердийн байдлаар сайхан инээж хүүд цай аягалан өгөх зуур асуув.

- Ядрав уу? Ачаа хөсөг дагаж юмуу, үхэр тэргээр явна гэхээс залхаа биз. Яваад байдаг, яваад байдаг, урагш хараад л байдаг, цэлийсэн тал үргэлжлээд зах нь үзэгдэхгүй байгаа биз. Уугаач! Чамайг ачаа хөсөгтэй хамт явж байхад бид чамгүйгээр хийдэг юмаа хийж гүйцсээн. Бурхны аврал! Ноосоо Черепахинд худалдчихсан… Тун гэмгүй гэж ярина.

Өөрийнхийгөө харангуут Егорушка шууд гомдол гаргамаар болжээ. Жаал хүү Христофор ламын ярихыг үл сонсон юунаас эхлэн гомдол гаргахаа бодсон боловч Христофор ламын эвгүй ширүүн дуу санаа бодлоо төвлөрүүлэхэд саад болж бодол санаагий нь үймүүлнэ. Егорушка цөөн минут сууснаа ширээнээс босч буйдан сандал руу очиж хэвтэв.

- За тэр, цай уухгүй яваа? Гэж Христофор лам гайхжээ.

Юу гэж гомдол гаргахаа Егорушка үл мэдэн буйдан сандлын ханыг духаараа тулж гэнэт цурхиран уйллаа.

- За тэр. Георгий, чи яваа? Юунд чи уйлна вэ? Гэж Христофор босч буйдан сандал руу очиж асуухад:

- Би… би өвчтэй байна гэж Егорушка хэллээ.

- Өвчтэй гэнээ? Тэгвэл ч муу шүү… Аян замд өвдөж болно гэж үү? Яаж байна? Гэж Христофор лам бачимдан асууж Егорушкагийн толгойд гара ахүргэн хацры нь илснээ – За, толгой халуун байна… Чи даарсан юм уу, нэг эвгүй юм идсэн байж таарна...Чи бурхан тэнгэрт залбир гэж хэлэв.

1. *эрхэм хүү (латин)*

- Хинин өгье… гэж санаа зовсон Иван Иваныч өгүүлэв.
- Үгүй, халуун юм идүүлмээр байна. Георгий, чи шөл уух уу?
- Үгүй, уумааргүй байна гэж Егорушка хариуллаа.
- Чи даарч байна уу?
- Түрүүн даарч байсан, одоо…одоо халуу оргиод байна. Миний бүх бие өвдөж байна.

Иван Иваныч буйдан сандал руу очиж Егорушкагийн толгойг барьж үзээд сэтгэл зовнин дуу алдаж ширээ рүү эргэлээ.

- Чи хувцсаа тайлаад хэвт, чи унтах хэрэгтэй байна гэж Христофор лам хэлээд Егорушкад хувцсаа тайлахад туслан түүнд дэр өгч хөнжлөөр хучин дээрээс нь Иван Иванычийн пальтог тавиад өлмий дээрээ явж ширээнд суулаа.

Егорушка нүдээ анимагц өрөөнд биш, их замд түүдэг галын дэргэд байгаа юм шиг болж Емельян гараар, дохин, улаан нүдтэй Дымов түрүүлгээ харан хэвтээд Егорушкаг шоолон харна.

- Түүнийг балбаарай, түүнийг балбаарай! Гэж Егорушкаг хашгирахад:
- Дэмийрч байна гэж Христофор лам нам дуугаар өгүүлэв.
- Чирэгдэл гарлаа даа гэж Иван Иваныч шүүрс алдана.
- Үүнд тостой цуу түрхвэл бурхан өршөөж маргааш л гэхэд эдгэрнэ дээ.

Хүнд бодлоос ангижрахын тулд Егорушка нүдээ нээн гал руу харж эхэллээ. Иван Иваныч, Христофор лам хоёр цай ууж ханаад ямар нэгэн юмын тухай шивнэн ярилцана. Христофор лам баяртайгаар инээмсэглэн ноосоор олз олсон тухайгаа огт мартаж чадахгүй байгаа бололтой байна. Зөвхөн олз төдийгүй, гэртээ хариад бүх гэр орныхныгоо цуглуулж зальтайгаар нүдээ ирмэн тачигнатал хөхөрнө гэсэн бодол түүнийг баярлуулж байлаа. Эхлээд бүгдийг хууран, ноосоо ерийн үнээс хямдхан худалдсан гэж хэлж дараа нь хүргэн Михайлод зузаан боодол мөнгө өгч “Май ав, ажлыг ингэж хийдэг юм” гэж хэлнэ. Кузьмичов сэтгэл ханамжгүй байгаа мэт, түүний царайд ажил төрөлд дассан хүйтэн төрх, бас санаа зовсон байдал илэрнэ.

- Хэрэв Черепахин ийм үнэ өгөхийг мэдэж байсан бол гэртээ байхдаа Макаровт гурван зуун пүд ноос худалдмааргүй байж дээ. Харамсмаар юм. Гэвч энд үнэ ингэж нэмэгдсэнийг яаж мэдэх билээ дээ гэж тэр аяархан өгүүлнэ.

Цагаан цамцтай хүн халуун тогоо хурааж буланд байгаа зурмал бурхны өмнө зул барилаа. Христофор лам түүний чихэнд ямар нэгэн юм шивнэн хэлбэл тэр хүн ойлгосноо хуйвалдагч шиг нууцгай царай гарган илэрхийлээд гарч явснаа удалгүй орж

ирээд буйдан сандал доогуур  нэгэн сав тавилаа. Иван Иваныч өөртөө шалан дээгүүр дэвсгэр дэвсэж хэд  хэд эвшээлгэснээ залхуутайхан залбираад хэвтэв.

- Би маргааш  хийдэд очьё гэж бодож байна. Тэндхийн түлхүүр баригчийг би таньдаг юм. Харин гэгээтэнд мөргөлийн дараа очдог юмуу, тэгээд бас түүнийг чилээрхсэн гэлцэх юм гэж Христофор лам өгүүлээд эвшээлгэснээ дэн унтраалаа. Одоо зөвхөн зул асна. Христофор лам үргэжлүүлэн:
- Хүн хүлээж авахгүй байгаа гэлцэх юм. Тэгвэл уулзаж чадахгүй явах нь ээ гэж хэлээд урт дээлээ тайлахад Егорушка Робинзон Крузог үзэх нь тэр. Робинзон таваг дотор ямар нэгэн юм нухсанаа Егорушкагийн дэргэд ирж:
- Ломоносовтан унтаж байна уу? Бос, би чамд тостой цуу түрхье. Их сайн эд байгаа юм. Чи зөвхөн бурхан тэнгэрт залбир гэж шивнэв.

Егорушкаг түргэн босч суухад Христофор лам түүний цамцыг тайлан өөрий нь гижиг хүрсэн  юм шиг биеэ хураан  тасалданги амьсгаа авч Егорушкагийн цээжийг үрж эхлэхдээ:

- Эцэг, хүү, ариун сүнсний төлөө… гэж шивнэн
- Гэдрэгээ хараад хэвт, ухайс ингээд…Маргааш зүгээр болно, харин битгий нүгэл тарьж байгаарай… Гал шиг халуун байгаа даа. Замдаа ширүүн бороонд цохиулсан уу? гэж асуув.
- Тэгсээн. Замдаа.
- Тэгнээ тэр. Эцэг, хүү, ариун сүнсний төлөө…

Христофор лам Егорушкад мөнөөхөн зүйлээ түрхэж дуусаад цамцыг өмсгөж хучиж загалмайлан холдлоо. Дараа нь түүнийг бурханд мөргөж байгааг Егорушка  харжээ. Өвгөн олон уншлагыг цээжээр мэддэг бололтой, учир нь зурмал бурхны өмнө их удаан зогсч шивнэсэн билээ. Тэрээр мөргөлөө дуусгаад цонх, үүд, Егорушка, Иван Иванычийг загалмайлж бага шиг буйдан сандал дээр дэр дэрлэлгүй хэвтэж урт дээлээрээ хучлаа. Гудманд цаг арав цохилоо. Өглөө болтол мөн ч их удна даа гэж Егорушка бодон гунихрахдаа буйдан сандлын түшлэгт духаа наасан авч манан будан шиг бодлоос ангижрах гэж чармайсангүй. Харин түүний бодож байснаас их хурдан өглөө болжээ.

Егорушка духаа буйдан сандлын түшлэгт  нааж төдийлөн удаан хэвтээгүй юм шиг түүнд санагдавч нүдээ нээхэд өрөөний хоёр цонхоор  нарны ташуу гэрэл шалан дээр тусч байлаа. Христофор лам, Иван Иваныч  хоёр байсангүй Өрөөг цэвэрлэж саруул сайхан  гэрэл гэгээтэй болгож бас агч мод, хуурай хонгор зул цэцгийн үнэр өөртөө шингээсэн Христофор ламын үнэр (лам гэртээ хонгор зул цэцгээр цацлын оөд хийж брухны гүнгэрваа чимдэг болохоор тэр үнэр түүнд нэвт шингэсэн  юм) ханхална. Егорушка дэр, нарны ташуу гэрэл, цэвэрлээд буйдан сандлын  дэргэд тавьсан гутлаа хараад инээлээ. Тэр өөрөө ачаан дээр биш, харин эргэн тойронд хуурай, дээр нь цахилгаан, ширүүн бороо байхгүй байгаа нь хачин санагджээ.

Жаал хүү буйдан сандлаас үсрэн бууж хувцаслаж эхлэв. Түүний бие их сайхан болж өчигдрийн өвчнөөс зөвхөн хөл, хүзүү нь баахан сулбуу байсан нь тостой цуу тус болсных биз. Өчигдөр бүрэг бараг үзсэн уурыг хөлөг, бух тэрэг, их мөрнийг санаж усан буудал руу гүйж очиж тэдгээрийг харахын тулд Егорушка одоо түргэн хувцаслах гэж яарна. Жаал хүү нүү гараа угааж улаан цамцаа өмсч байтал гэнэт үүдний цоож дуугаран зотон даавуу дээлэн дээрээ хүрэн торгон жанч, бортогон малгай өмсч таяг барьсан Христофор лам босгон дээр үзэгджээ. Лам инээн баясч (сүмээс буцаж ирэхдээ өвгөн дандаа баясгалан төгөлдөр байдаг юм) ширээн дээр мөргөлийн өглөг, боодолтой юм хоёрыг тавьж:

- Бурхан хишгээ хайрласан юм. Бие чинь ямар байна? Гэж залбирангуут асуухад Егорушка түүний гарыг үнсч:
- Одоо сайн байна гэж хариулав.
- Бурхан тэнгэр минь… Би мөргөлөөс ирлээ… Түлхүүр барьдаг таньдаг хүнтэйгээ хамт явсан юм. Тэгээд намайг гэртээ очиж цай уу гэсэн боловч би явсангүй… Хар өглөөгүүр айлд очих би дургүй.

Лам жанчаа тайлаад цээжээ илэн боодолтой юмыг яаралгүй задлахад лаазанд хийсэн загасны түрс, давсалсан загасны ууц, франц талх байхыг Егорушка үзлээ. Христофор лам:

- Амьд загасны мухлагийн дэргэдүүр гарахдаа худалдаж авсан юм. Ажил хийж явахдаа гэдсээ мялайхад яахав гэж бодлоо. Хилэм загасны сайхан түрс… гэж хэлэв.

Цагаан цамцтай хүн халуун тогоо, аяга халбагатай тосгуур авчирлаа.

Христофор лам хэрчим талхан дээр загасны түрс түрхэн Егорушкад өгч:

- Ид, одоо идэж аваад зугаал, харин цагаа болоход хичээл хийх болно. Тэгэхдээ юм мэдэж авахын тулд анхаарал, оролдлоготой хичээллэх хэрэгтэй. Цээжлэх хэрэгтэй юмыг цээжил, дотоод санааг өөрийн үгээр ярьж ёстой юмыг гадаад талыг үл харгалзан өөрийн үгээр тайлбарлаж сур. Бүх ухаанд тэгш болохыг хичээ. Зарим хүн математикт гарамгай мэдэх атлаа Петр Могилагийн тухай юу ч сонсоогүй, нөгөө нэг нь Петр Могилаг сайн мэдэх авч сарны учрыг тайлбарлаж чадахгүй байдаг юм. Чи бүгдийг ойлгохын төлөө хичээлээрэй. Латин, франц, герман хэл, газар зүй, мэдээжээр түүх, шашны номлол, гүн ухаан, математикийг… судал. Бүгдийг сүсэглэн, хичээл гарган яаралгүй судалсны дараа албан хаах хэрэгтэй. Бүгдийг мэдэж байвал зам чинь шулуудна. Чи хичээн суралцаж буян хишгээ арвижуулах ёстой. Тэгэхд юу болохыг чинь бурхан зааж өгнө. Эмч, шүүгч, инженер, аль нь ч болсон болно… гэв

Христофор ла мжижиг хэрчим талхан дээр загасны жаахан түрс түрхэн амандаа хийнгүүт:

- Сурч мэдэхэд орон улсын ялгаа хамаагүй гэж Павел архад 1 хэлсэн нь бий. Саул2 шиг нөгөө ертөнцөөс мэргэлэгч, төлөгчдийг дуудах юмуу, эсвэл өөрт

*1 Христосын шашны домгийн нэг архад. Шинэ гэрээслэлд оролцсон 14 зохиолыг Павел архад зохиосон гэж  сүм хийдийнхэн энэ архадыг их сүжиглэдэг (Орч)*

*2 МЭӨ II зууны үед Израил-Иудийн хаант улсыг үндэслэгч. Мэргэ, төлөгт их шүтдэг байсан хүн гэлцдэг (Орч)*

*3 Их Василий буюу Васийлий Ксеарский (330-379 оны орчим) шашны зүтгэлтэн, шашны онолч, гүн ухаантан (Орч.)*

ашиггүй  тийм юм сурах гэсний хэрэггүй. Зөвхөн бурхны заасан юмыг л тогтоож авах хэрэгтэй. Чи сайн бодоорой… Ариун архадууд бүх хэлээр ярьдаг байсан болохоор чи хэлнүүдийг сур. Ариун Нестор түүх бичсэн болохоор чи хэлнүүдийг сур. Их Василий 3 математик гүн ухаан судалж байсан учир чи тэдгээрийг сур. Ариун Нестор түүх бичсэн4 учир чи  түүх судалж байгаад түүх бич. Ариун хүмүүсийг дага гэжээ.

Тэгээд Христофор лам дийзнээс цай оочилж сахлаа арчин толгойгоо эргүүлэн:

- Би бол хуучныхаар ном үзсэн боловч их юм мартжээ. Тэгээд ч бусад хүмүүсээс өөрөөр амь зуудаг юм. Харьцуулахын ч хэрэггүй. Жишээлэхэд олны газар, зоог дээр ч юм уу, хурлын үеэр латинаар юм хэлэх, түүх, гүн ухаанаас ярихад хүмүүс ч надад ч аятайхан байдаг юм… Бас тойргийн шүүх ирж тангараг өргөх болоход бусад санваартнууд ичиж байхад би шүүгчид, прокурорууд өмгөөлөгчидтэй эрээ цээргүй байж номын ёсоор ярилцан тэдэнтэй хамт  цай ууж хөхрөлдөн мэдэхгүй юмаа асууна… Тэдэнд ч таатай байдаг юм. Тэгэхлээр, хүү минь сурсан нь өлзий, сураагүй нь балай гэдэг юм. Юм сур! Одоо үед суралцахад их мөнгө ордог болохоор хэцүү л дээ… Ээж чинь бэлэвсэн, тэтгэврээр амьдарч байна. Тэгэхлээр … гэж хэлээд үүд рүү айсан байдлаар харж:
- Иван Иваныч тусална. Тэр хүн чамайг орхихгүй. Тэр өөрийн хүүхдэгүй хүн, чамд тэр туслана. Сэтгэл зовсны хэрэггүй гэж  шивнэжээ. Лам царайгаа төв болгон бүрнам дуугаар:
- Георгий минь, бурхан тэнгэр  чамайг харна, чи ээж, Иван Иваныч хоёрыг мартаж болохгүй шүү. Эртний сургаалд ээжээ хүндэтгэдэг гэж байдаг юм. Иван Иваныч бол эцгийн чинь  оронд чамайг ивээгч хүн. Хэрэв чи номтой болчихвол бусад хүмүүс чамаас тэнэг болохоор тэднийг басамжлан  үздэггүй  байхыг бурхан соёрхоно биз. Тэгвэл  ч муу юм болно шүү! Гэж хэлэн гараа дээш өргөн- Муу юм болно! Муу юм болно! Гэж нарийн дуугаар өгүүлэв.

Христофор ламны ам нь  халж хэрэв гэнэт үүд нэгдэн Иван Иваныч орж ирээгүй бол үдийн хоол хүртэл

*4 XII зууны хориод оны үед Киевт зохиогдсон нийт Оросын он тооллын бичиг болох “Он жилийн тууж”-ийг зохиосон эртний оросын зохиолч, Киев-Печорын хийдийн гэлэн (Орч)*

ярьж дуусахааргүй их юм хөврүүлжээ. Нагац ах яаран мэндлээд ширээнд сууж цай ууж эхлэхдээ:

- За, бүх ажлаа амжуулллаа. Өнөөдөр ч гэсэн гэр рүүгээ буцмаар байвч Егорийн талаар хөөцөлдөх хэрэгтэй байна. Үүний учрыг олж өгөх хээргтэй байна. Энд дүү хүүхдийн минь найз Настасья Петровна суудаг гэж хэлсэн юмсан. Тэр авгай өөрийн гэрт суулгаж магадгүй гэж хэлээд бичгийн саваа ухаж тэндээс үнгэгдсэн цаас гарган ирж "Бага доод гудамж, Настасья Петровна Тоскуновад гэрт нь хүргэж өгөөрэй" гэж уншин:
- Одоо түүнийг явж эрэх хэрэгтэй байна. Мөн чирэгдэл шүү гэж өгүүлжээ.

Цай уусны дараа Иван Иваныч, Егорушка хоёр дотоод хашаанаас гарч явах зуур нагац ах:

- Мөн чирэгдэл шүү! Чи надтай шиваат лошго шиг зууралдах юм даа. Та нарын суралцах чинь эрхэм зүйл юм биз, надад бол та нартай ингэж явах бөөн зовлон гэж бувтнана.

Хашаанд ачах, тэрэг жинчдийн аль нь ч байсангүй тэд өглөө эртлэн, бүгдээрээ усан буудал руу явжээ. Хашааны алсын буланд танил морин тэрэг бараантаж дэргэд нь хээр морьд овьёос идэн зогсоно.

"Морин тэрэг минь баяртай" гэж Егорушка бодлоо.

Эхлээд тэд модт гудамжаар уул өөр өгсөн зөндөөн явж дараа нь захын өргөн талбай дундуур өнгөрч Иван Иваныч хотын цагдаагаас Бага Доод гудамж хаана байдгийг лавлавал цагдаа инээмсэглэн:

- Тэр чинь бүх хол, малын бэлчээрийн тэр рүү гэжээ.

Тэдний өмнөөс зөөврийн сүйх тэрэг ирсэн боловч нагац ах маань ийм сүйх тэргэнд онцгой тохиолдолд юмуу, дэвссэн гудамжаар удаан явж дараа нь цардмал замгүй, зөвхөн явган хүний замтай гудамжаар явж эцэст нь явган хүни зам ч үгүй, цардмал зам ч үгүй гудамжинд оржээ. Тэгээд хөл, хэл хоёр нь тэднийг Бага Доод гудамжинд авчрахад хоёулаа мэнчийж улайн малгайгаа авч хөлсөө арчлаа.

Хаалганы дэргэд сандал дээр сууж байсан нэг өвгөнөөс Иван Иваныч:

- Настасья Петровна Тоскуновагийн байшина хаана байдгийг хэлж өгөөч гэж гуйвал:
- Энд ямар ч Тоскунова байхгүй, Тимошенко биш биз? Гэж өвгөн бодолхийлснээ хариулав.
- Үгүй, Тоскунова…
- Уучлаарай, Тоскунова гэж байхгү…

Иван Иваныч мөрөө хавчсанаа цааш гэлдрэхэд:

- Эрсний хэрэггүй, байхгүй гэж хэлсэн болохоор байх ёсгүй гэж өвгөн араа снь хашгирчээ.

Гудамжны буланд хайрцагтай наранцэцгийн үр, лийр худалдаж байгаа эмгэнээс:

- Настасья Петровна Тоскуновагийн байшин хаана байдгийг хэлж өгөөч гэвэл эмгэн түүн рүү харж гайхан инээмсэглэснээ:
- Настасья Петровна одоо өөрийн байшинд яагаад суух билээ. Долоо найман жилийн өмнө тэр охиноо хүнтэй суулгаад байшингаа хүргэндээ өгсөн. Одоо тэнд хүргэн нь сууж байгаа гэж хэлэхэд түүний нүд “Иймхэн юм мэддэггүй тэнэгүүд үү? Гэж хэлэх мэт.
- Одоо өөрөө хаана сууж байгаа юм бол? Гэж Иван Иваныичийг асуухад:
- Тэр одоо сангийн байшинд сууж байгаа. Өөрийн байшинг долоо, найман жилийн өмнө өгсөн юм чинь гэж эмгэн гайхан гараа савчжээ.

Тэр эмгэн Иван Иванычийг гайхан харж “Тийм байх ёсгүй! Гэж шүүрс алдах болов уу гэж бодож байтал цаадах нь:

- Түүний сангийн байшин хаана байдаг юм бэ? Гэж тун ч тайван асуухад наймаа хийж байгаа авгай ханцуй шамлан нүцгэн гараар зааж жингэнэсэн дуугаар:
- Шулуухан яваад бай… Тэгээд жижиг улаан байшин тааралдахад зүүн гарт чинь жижиг мухар гудаж байх вий. Тэр мухар гудажаар ороход баруун талдаа гурав дахь хаалга… гэж хашгирах шахам хэлжээ.

Иван Иваныч, Егорушка хоёр жижиг улаан байшин хүрээд мухар гудамжаар зүүн тийш эргэн баруун талын гурав дахь хаалга руу явлаа. Тун их хуучирсан эдгээр саарал хаалгануудын хоёр талаар их их зай завсартай саарал хашаа үргэлжилнэ. Хашааны баруун тал бүр унамаар аятай урагш бөхийж зүүн тал нь хашаа рууга агэдрэг налаад хаалга нь эгцээрээ байх боловч урагшаа юмуу гэдрэг унахад аль нь дээр бол гэсэн шиг үзэгдэнэ. Иван Иваныч Егорушкагийн хамт явган хаалгыг онголийговол лууль, лошго ургасан том хашааг үзлээ. Хаалганаас зуугаад алхам газар улаан дээвэртэй, цонхны хаалт нь ногоон өнгөтэй бага шиг байшин байна. Ханцуйгаа шамлан хормогчийг сөхсөн бүдүүн авгай наймаачин эмгэнийх шиг жингэнэсэн дуугаар “Цып! цып! цып!” гэж хашгиран газарт юм цацаж байлаа.

Түүни йард босоо чихтэй шар нохой хэвтэнэ. Нохой зочдыг үзэнгүүт явган хаалга руу давхин очиж цээл хоолойгоор хуцав (Шар нохой бүр цээл хоолойгоор хуцдаг юм)

Наранд гялбасан авгай гараар саравчилж:

- Хэнтэй уулзах вэ? Гэж хашгирахад Иван Иваныч шар нохойг модоор сүрдүүлэн байж:
- Сайн байна уу? Энд Настасья Петровна Тоскунова суудаг уу? гэж мөн хашгирчээ.
- Тэр танд ямар хэрэгтэй юм бол?

- Та өөрөө Настасья Петровна мөн болох нээ?
- Тийм, би байна.
- Их сайн байна… таны эртний найз бүсгүй Ольга Ивановна Князева танд мэхийн ёсолсон юм. Энэ бол түүний хүү. Та түүний төрсөн ах Иван Иванычийг санаж магадгүй. Та чинь манай хотынх… Та манай тэнд төрж, хүнтэй суусан шүү дээ.

Хэсэг зуур чимээгүй боллоо. Бүдүүн авгай юу болж байгааг ойлгоогүй юмуу, итгээгүй байдлаар Иван Иванычийгу тга учиргүй ширтэж байснаа сандран гараа алдлахад хормогчоос овъёос гоожин нүдэнд нь нулимс гүйлгэнэжээ. Тэгээд тэрээр сэтгэл догдолсноос болж хүндээр амьсгаалан:

- Ольга, Ивановна, миний хайрт шувуухай! Ээ, тэнэг минь, би яагаад зогсоодб айгаа юм бэ? Хонгор хөөрхөн хүү минь… гэж чарлан Егорушкаг тэврэн авч нулимсаараа нүүий нь норгож гүйцээд бүр уйлж гарчээ.
- Ээ, бурхан минь! Ольгагийн хүү шүү! Ямар сайхан бэ? Яг ээж шүү! Ээж дүрээрээ гээч! Та нар юунд хашаан дотор зогссон юм бэ? Дотогшоо ороoч! Гэж тэр бүсгүй гараа нухлан өгүүлнэ.

Авгай уйлан, бас амьсгаадаж яриагаа үргэлжлүүлэн явахад зочид ч түүний хойноос гэлдэрлээ. Тэр авгай зурмал бурхан, цэцгийн ваараар дүүрсэн бөгчим жижигхэн тасалгаанд зочдыг оруулаад:

- Би гэр орноо янзалж амжаагүй байгаа юмсан. Ээ, бурхан тэнгэр минь, Василисаа, явж цонхны хаалт онгойлго. Ээ, сайн хүү минь! Ольгаг ийм хүүтэй би мэдсэнгүй гэж үглэнэ.

Тэгээд тэр авгай тайвшран зочидтой дасч эхлэхэд түүнтэй хоёулхнаа ярилкя гэж Иван Иваныч хэллээ. Егорушка нөгөө өрөөнд орвол тэнд оёдлын машин байх ба хар тодол шувуутай тор цонхон дээр тавьжээ. Нөгөө өрөө шиг энд мөн л тоймгүй олон зурмал бурхан байх ажээ. Машины дэргэд наранд борлосон Тит шиг булцгар харцартай, цэвэрхэн даавуу даашинз өмссөн охин зогсоно. Тэрээр нүдээ үл цавчин Егорушкаг харна. Түүнд нэг л эвгүй байгаа бололтой. Егорушка дуугүй байснаа охин руу харж:

- Чамайг хэн гэдэг вэ? Гэж асуувал охин уруулаа хөдөлгөн уйланхай царай гаргаж аяархнаар:
- Атька… гэсэн нь Катька гэсэн хэрэг ажээ.

Нөгөө өрөөнд Иван Иваныч шивнэн:

- Энэ хүү танайд байх болно. Хэрэв та сайн санаа гаргавал бид танд сар бүр арван Рубль төлж байх болно. Манай энэ номхон, томоотой … гэж ярина.

- Иван Иваныч гуай, танд юу гэж хэлэхээ мэдэхгүй байна. Арван рубль бол их мөнгө, харин хүний хүүхэд хэцүү байна. Гэнэт өвдөх юм уу… гэж настасья Петровна уйлах шахам шүүрс алдана.

Егорушкаг нөгөө өрөө рүү дуудахад очвол Иван Иваныч бүрх малгайгаа гартаа барьчихаад салах ёс гүйцэтгэн зогсч байхдаа:

- Тийм шив дээ? Тэгэхлээр одоо танайд байх боллоо гэснээ, Баяртай! За чи үлдэнэ. Егор минь гэж зээ рүүгээ хандаж Иван Иваныч хэлээд сайн сууж байгаарай. Баяртай! Би маргааш бас ирнэ гэжээ.

Нагац ах явлаа. Настасья Петровна, Егорушкаг хайрт хүү минь гэж дуудан дахин тэвэрснээ нулимсаа гоожуулан байх ширээ цэвэрлэлээ. Хэдэн минутын дараа Егорушка түүнтэй зэрэгцэн сууж тостой, ногоотой халуун шөл уух зуур авгайн төгсгөл хязгааргүй асуултад хариулж байлаа.

Орой нь мөн тэр ширээнд толгойгоо гараараа тулж суугаад Егорушка, Настасья Петровнагийн ярихыг сонсч байлаа. Тэр авгай нэг инээн, уйлж ээжийн нь залуу үеийн тухай, өөрийнхөө хүнтэй суусан, бас хүүхдүүдийнхээ тухай ярина…Пийшин дотор хүрэлзгэнэ дуугарч, дэнлүүний гал үл мэдэг шажигнана. Гэрийн эзэгтэй нам дуугаар ярьж заримдаа сэтгэл хөдөлсөндөө хуруувчаа унагаахад ач охин нь авч өгөх гэж ширээн доогуур орж их уддаг нь лав Егорушкагийн хөлийг харж суудаг бизээ. Егорушка түүний яриаг сонсон зүүрмэглэж суухдаа авгайн царай, үс ургасан үү, нулимсаа гоожуулж байгааг харна… Жаал хүүд их уйтгартай байлаа. Егорушкад авдар дээр ор засч өгөөд хэрэв шөнө юм идэх бол өөрөө гудамд гарч цонхон дээр хөмөрсөн тавган дор байгаа тахианы дэгдээхэйн мах идээрэй гэж захижээ.

Маргааш өглөө нь Иван Иваныч, Христофор лам хоёр салах ёс гүйцэтгэх гэж иржээ. Настасья Петровна баярлан халуун тогоо тавих гэсэн боловч их яаруу явсан Иван Иваныч гараар дохин:

- Чихэртэй цай ууж байх зав алга. Бид одоо явна гэж хэлжээ.

Хагацан салахын өмнө бүгд түр зуур чимээгүй сууцгаав. Настасья Петровна гүнзгий шүүрс алдан уйлж бөлцийсөн нүдээр бурхны дүрийг ширтэнэ.

Иван Иваныч босонгуут:

- за чи энд үлдэх боллоо гэж ам нээхэд түүний царайнаас ажил төрөлд гөлийж дасаан хүйтэн төрх арилж жаахан улайснаа гунигтай нь аргагүй инээвхийлэн- Сайн суралцаарай… Ээжийгэ эмартаж болохгүй, Настасья Петровнагийн үгэнд сайн орж байгаарай… Хэрэв Егор чи сайн суралцвал би чамайг орхихгүй гэж хэлээд халааснаас түрүүвчээ гарган буруу хараад, эрж эрж арван мөнгө олж Егорушкад өгчээ. Христофор улам шүүрс алдан Егорушкаг яаралгүй адислаж:

- Эцэг, хүү, ариун сүнсийн төлөө… Хүү минь, суралц… хөдөлмөрлө….Хэрэв намайг хальчихвал дурсаж байгаарай. За, май, чамд арван мөнгө өгье гэж хэлэхэд Егорушка түүний гарыг үнсээд уйллаа. Энэ өвгөнтэй дахиад хэзээ ч уулзахгүй байх гэсэн бодол түүний толгойд оржээ.

- Настастья Петровна, би гимназид бүр өргөдөл өгчихсөн, наймдугаар сарын олоонд үүнийг аваачиж шалгалтад оруулаарай…За, баяртай! Бурхан ивээх болтугай! Егор минь баяртай! Гэж Иван Иваныч нас барсан хүнийг тавьсан танхимд байгаа шиг дуугаар өгүүлжээ.
- Та нар ядахдаа цай уудаг болоосой! Гэж Настасья Петровна гиншлээ.

Егорушка нүдийг нулимс бүрхээд нагац ах, Христофор лам хоёрын хэрхэн гарч явсныг харж чадсангүй, тэгээд жаал хүү цонх руу ухасхийн очсон боловч цаадуул нь хашаанаас хэдийнээ гараад явчихжээ. Харин саяхан хуцаж байсан шар нохой үүргээ биелүүлсэ гэсэн баяртайгаар хаалганы зүгээс буцаж иржээ. Егорушка зогсч байсан газраасаа ухасхийн өрөөнөөс гарч хаалгаар гүйж гарахад Иван Иваныч дэгээтэй модоор, Христофор лам таягаар даллан гудамжны өнцгөөр тойрон далд оржээ. Саяхан болтол эдгээр хүмүүстэй хуваалцаж байсан бүхэн нь түүний хувьд утаа адил үүрд замхран арилсныг Егорушка ухаарч тамир тасран сандал дээр сууж одоо эхэлж байгаа үзэгдэхийн аргагүй шинэ амьдралаа гашуун нулимсаар угтаж билээ…

Энэ шинэ амьдрал ямар байх юм бол доо?

## ВАНГИЙН ХАТАН

Н. Хотын эрэгтэйчүүдийн сүмийн “Улаан” гэж нэрлэгддэг их хаалгаар дөрвөн цатгалдан сайхан морь хөллөсөн сүйх тэрэг давхин орвол зочдын байшингийн тайж нарын хэсэгт овоорон зогссон санваартан хуваргууд, морь дэлбэгч хоёрыг хармагц сүйх тэргэнд сууж яваа авхайг өөрсдийн сайн таних вангийн хатан Вера Гавриловна гэж холоос таньжээ.

Хиазтай урт дээл өмссөн өвгөн дэлбэгч суудлаас үсрэн бууж хатныг тэрэгнээс буухад туслав. Хатан бараан торгон гивлүүрээ сөхөж санваартнууд руу яаралгүй очиж ерөөл айлдуулаад хувраугуудад толгой дохиж амрах өрөө рүүгээ явжээ.

Түүний хэрэглэх зүйлийг авч ирсэн хуваргуудад хатан:

- Хатагтайгаа байхгүйд санаж байв уу? Би танайд ирэлгүй бүтэн сар болчихжээ. Одоо хүрээд ирсэн болохоор хатагтайгаа сайж харж авцгаа. Хамба 1 гуай хаана байна? Тэр гайхалтай хөгшинтэй уулзахыг тэсч ядан

*1 Үнэн алдарт шашны сүмийн архимандрит гэгч нь сүмийн хэргийг ерөнхийлөн эрхлэгч их хамбын дараах дэд зэргийн дэв болох тул хамба гэсэн үгээр дүйлгэж болно. (Орч.)*

хүлээж байна. Тийм хамбатайдаа та нар бахархах ёстой гэж хэлэв.

Хамбыг орж ирэхэд хатан дуу алдан гараа цээжин дээрээ загалмайлаад өвгөний ерөөл сонсохоор түүн рүү очин гарыг барьж аван гурвантаа шунагаар үнсч:

- Таныг таалахыг зөвшөөрнө үү? Гэгээн багштай уулзсандаа би их баяртай байна. Та хатагтайгаа мартаагүй биз, миний бүх санаа бодол мөч тутамд танай энэ эрхэм сүмд байдаг юм. Танай энд хичнээн сайхан бэ? Гэтэл ахайтан минь, шуугиант хорвоогоос ангид бурхны энэ амьдралд ямар нэгэн онцгой сайхан зүйл байгааг би бүх сэтгэл оюунаараа ухаарах хэр нь үгээр илэрхийлэн гаргаж чадахгүй нь гэж хэллээ.

Хатны хацар улайж, нүднээс нулимс урсан сэтгэл догдлоод тасралтгүй ярьж байхад ёсорхог, царай муутай, бүрэг, дал гарсан өвгөн хамба чимээгүй сонсон хаая хаая цэргийн хүний байдлаар:

- Эрхэм дээдэс минь, яг тийм…мэдлээ… сонслоо… гэж үгээ таслан өгүүлнэ.
- Та удаан саатах уу? гэж хамба асуув.
- Өнөө шөнө танай энд хоноод маргааш Клавдия Ивановнагийнд очно. Бид хоёр уулзаагүй удсан юм. Тэгээд нөгөөдөр дахин ирж гурав дөрөв хононо. Гэгээн ахай минь, энд бүх сэтгэл санаагаараа амармаар байна…

Н хотын сүмд вангийн хатан ирэх дуртай ажээ. Сүүлийн хоёр жил хатан энд ирэх дуртай болж бараг зун бүр ирж хоёр гурав хоног, заримдаа бүтэн долоо хонодог байжээ. Хүлцэнгүй хуваргууд, намхан адар, агар модны үнэр, ердийн зууш, цонхны хямд хөшөг энэ бүхэн түүний сэтгэлийг догдлулан уяруулж сайхан юм бясалгахад тус болдог ажээ. Амралтын өрөөнд зөвхөн хагас цаг болоход өөрөө хүлцэнгүй даруу болж, өөрөөс нь агар мод ханхлан түүний өнгөрсөн бүх явдал бүр холдож үнэ цэнээ алдаад хэдийгээр хатагтай өөрөө хорин есөн настай боловч өвгөн хамбатай адилхан баян чинээлэг байдал, хорвоо ертөнцийн цог заль, хайр дурлалын төлөө биш ертөнцөөс далд нам гүм, бүрэг харанхуй амьдралын төлөө төрсөн юм шиг бодогдож эхэлнэ.

Мөргөлд мансуурсан мацаг баригчийн суудаг харанхуй өрөөнд санамсаргүй гэнэт гэрэл тусах юм уу, тэр өрөөний цонхны дэргэд бяцхан шувуухай суугаад жиргэхэд ширүүн догшин мацаг баригч аяндаа инээмсэглэн түүний цээжин дотор нүглийн тухай хүнд зовлонгийн ёроолоос чулуун дороос гарсан мэт намуухан, нүгэлгүйн горхи гэнэт урсан гарах учир бий. Гэрэл юмуу шувуухай шиг яг тийм баяр баясгаланг хатан өөрөө гаднаас авчирсан юм шиг түүнд санагдана. Түүний баяр баясгалантай инээмсэглэл, намуухан харц, дуу хоолой, хошин шог яриа, ер нь энгийн хар даашинз өмссөн сайхан биетэй намхан тэр бүсгүй энд ирснээрээ энгийн атлаа ширүүн догшин хүмүүст уярал, баяр хөөрийн сэтгэлийг төрүүлэх ёстой байлаа. Түүн рүү харсан хүн бүхэн “Бурхан бидэнд сахиусан тэнгэрийг хайрлажээ” гэж бодох ёстой байлаа. Хүн бүр түүнийг аяндаа бодож байгааг хатан мэдрэхдээ у улам баясгалантай инээмсэглэн шувуухайтай адилхан болохыг хичээдэг байлаа.

Цай ууж амарсан хатан зугаалахаар гадагш гарвал нар нэгэнт жаргасан байв. Сүмийн цэцэрлэгээс саяхан усалсан цэцгийн сайхан чийглэг үнэр хатан руу үлээж сүм дотрос гарах эрэгтэйчүүдийн уншлага алсаас сонсоход аятайхан боловч уйтагртай

ажээ. Шөнийн уншлага болж буй нь энэ. Дэнгийн гэрэл бүдэгдхэн улалзаж буй харанхуй цонхнуудад, сүүдэрт бурхан хөргийн дэргэд, үүдний довжоон дээр бадрын сав барин суусан өвгөн гэлэнгийн дүрсэнд ч гэсэн амгалан тайван байдал агуулагдсан нь яагаад ч юм бэ, хатныг уйлмаар болгожээ.

Хашааны гадна, вандан тавьсан хана, хуснуудын хоорондох модот гудамжинд нэгэнт үдэш болжээ. Тэнгэрт яах ийхийн зуургүй харанхуй боллоо. Хатан модот гудамжаар явж вандан дээр суугаад юм бодож эхэллээ.

Зуны үдэш шиг нам гүм тайван амьдралтай энэ сүмд бүх насаараа сууж, муухай хэр нь завхай ноёныг бүр мөсөн мартвал хичнээн сайхан болох тухай, өөрийн их хөрөнгө зоорь, өдөр болгон сэтгэл зовоодог зээл авагчдын тухай, өнөө өглөө шазруун дүртэй байсан шивэгчин Дашагийн тухай хатан бодож байлаа. Улын бэлээр үдшийн манан хэрхэн тасархайтан хөвж байгааг, алсын ойн дээгүүр хоноглох газар руугаа утрилах торгон гивлүүр лугаа адил хэрхэн нисч байгааг, нэг нь алаг морь унаж нөгөө нь явган яваа хоёр хувраг чөлөөтэй яваадаа баярлан бяцхан хүүхэд шиг хэрхэн дүрсгүйтэн үг бүр нь ойлгогдож болох тэдний хүүхдэрхэг дуун намуухан агаарт хэрхэн цангинаж байгааг, адуугаа хэрхэн хашаа руу нь тууж яваag энэ вандан дээр насан турштаа суугаад хусны завсраар харж байвал хичнээн сайхан байх билээ. Нам гүмийн дунд чимээ чагнан суухад сайхана жээ. Хаая салхи үлээн хусны ойрог шуугиулан ноднингийн навчин дотор мэлхий сүрчигнэж ханын цаад талд байгаа том цагийн харанга мөч тутам цохилно. Хөдөлгөөнгүй сууж юм чагнан бодол бодоод байгууштай ажээ.

Хажуугаар үүрэг үүрсэн эмгэн өнгөрөхөд эмгэнийг зогсоон ямар нэгэн уян зөөлөн, чин сэтгэлийн үг хэлж тусалбал зүгээрээ гэж хатан бодлоо… Гэвч эмгэн ганц ч эргэж харсангүй булан тойроод явчихлаа.

Удалгүй буурал сахалтай, сүрлэн бүрх өмссөн өндөр эрэгтэй хүн модот гудамжнаа үзэгдэв. Тэр хүн хатантай зэрэгцэн ирээд малгайгаа авч мэхийвэл халзан толгой, хурц хянга хамраар нь таван жилийн өнм Дубовкид тэднийд албан хааж байсан доктор Михаил Иванович болохыг танилаа. Ноднин түүний авгай нас барсан гэж хэн нэгэн хүний хэлснийг санаад түүнд тайвшруулах үг хэлмээр хатанд санагдан:

- Доктор та намайг танихгүй байх шив дээ? Гэж эвсэг инээмсэглэн асуувал:

- Үгүй, хатагтай минь таньсан гэж доктор малгайгаа дахин авч хариулав.

- Баярлалаа. Харин би таныг хатагтайгаа мартсан байх гэж саналаа. Хүмүүс өстнөө дурсдаг хэр нь нөхдөө мартчихдаг юм. Та мөргөл хийх гэж ирээ юу?

- Үүргийн ёсоор би бямба гариг болгонд энд хонодог юм. Би энд эмчилгээ хийдэг юм. Хатан шүүрс алдан:

- За, ямар шүү амьдарч байна даа? Авгай тань нас барсан дуулдсан. Юун их гай вэ? Гэж хэлэв.

- Тийм ээ, хатагтай минь. Миний хувьд их гай тохиолдсон доо.

- Яая гэхэв! Бид бүгд гай зовлонг хлцэнгүй тэсэн өнгөрүүлж байх ёстой. Зөн билгийн зоригоос гадуур нэг ч үс хүнээс унахгүй.

- Тийм ээ, хатагтай минь.

Хатан эелдэг даруу инээвхийлэн шүүрс алдаж байхад доктор “Тиймээ, хатагтай минь” гэж хүйтэн хөндий хариу өгч байлаа. Түүний царай ч хүйтэн хөндий байлаа.

“Би энүүнд өөр иймэрхүү юу хэлэх билээ? Гэж хатан бодно.

- Та бид хоёр уулзаагүй мөн уджээ. Таван жил болчихож шүү. Аль дивангарын юм бэ дээ, хичнээн их юм өөрчлөгдсөнийг бодоход аймшигтай байна. Би хүнтэй сууж гүнгийн хатан байснаа вангийн хатан болсныг та сонссон уу? Нөхрөөсөө салж амжсан шүү.

- Тиймээ, би сонссон.

- Бурхан намайг мөн ч их зовоосон доо. Би бараг хоосорч гүйцсэнийг та мөн сонссон байлгүй. Заяа муут нөхрийн тавьсан өрөөс болж миний эдэлхүүн газраас Дубовки, Кирьяково, Софьиног худалдаад надад зөвхөн Бараново, Михальцово хоёр л үлдсэн. Хичнээн их өөрчлөлт гарч янз бүрийн золгүй явдал, хичнээн их алдаа гарсныг эргэн санахад аймшигтай байна.

- Тиймээ, хатагтай минь, хичнээн их алдаа гарсан гэхэв дээ.

Хатан жаахан бачимдлаа. Тэр өөрийн алдааг мэдэж байсан юм. Тэдгээр нь зөвхөн хатагтайтай холбоотой болохоор ганцхан өөрөө л бодож, ярьж чадах байлаа. Хатагтай тэвчсэнгүй:

- Та ямар алдааны туахй бодож байна? Гэж асуув.

- Та тэдгээрийн тухай дурссан болохоор мэдэж байгаа шүү дээ… Тэдгээрийн тухай яриад яах билээ! Гэж доктор инээвхийлэн өгүүлэв.

- Үгүй, доктор та хэлээч. Би их баярлах болно. Та надтай ёсорхсоны хэрэггүй. Би үнэнийг сонсох дуртай хүн.

- Хатагтай минь, би таны шүүгч биш билээ.

- Шүүгч биш гэнээ? Та иим аялгаар ярьж байгаа юм чинь ямар нэгэн юм мэдэж байх шив. Яриач.

- Хүсч байгаа бол би хэлье. Харамсалтай нь би ярьж чаддаггүй болохоор миний ярьныг тэр болгон зөв ойлгодоггүй учир бий. Доктор бодолхийлснээ.

- Алдаа их байлаа. Миний бодож байгаагаар бол таны бүх эдлэн газарт ноёрхож байсан тэр ерөнхий байдал л хамгийн гол алдаа мөн гэж хэлж болно. Миний ярьж чадахгүй байгааг та харж байгаа биз. Өөрөөр хэлбэл юм бүгд дээр мэдэгдэж байсан хүмүүсийг үл ойшоон жигшиж үздэг байсан нь гол зүйл болно. Энэ жигших үзэл танайд амьдралын бүх горим болж байлаа. Хүний дуу хоолой, нүүр царай, шил хүзүү, алхаа гишгээг… нэг үгээр хэлэхэд хүнийг бүрдүүлж байгаа бүх юмыг жигшин үздэг байсаан. Хаалгачийн дээл өмссөн тарган цатгалан, бүдүүлэг хайдукууд 1 тааруу хувцасласан хүмүүсийг танай байшинд оруулахгүйн тулд бүх хаалга үүд, шатан дээгүүр зогсч байдаг сан. Бүжигт үдэшлэг, хүлээн авалтын үеэр зарц нар ар нуруугаар туурганы хээт цаасыг хэр болгохын тулд танай үүдний өрөөнд өндөр түшлэгтэй сандлууд эгнүүлсэн байдаг сан. Хүний хөлийн чимээг дарахын тулд бүх өрөөнд аржгар

хивс дэвссэн байдаг. Чимээ багатай, их ярихгүй байх, таны санаа бодол оюун ухаанд муугаар нөлөөлөх эвгүй юм нуршихгүй байхыг орж ирсэн хүн бүхэнд заавал анааруулдаг байсаан. Одоо та миний гарыг барилгүй, намайг суу гэж хэлэхгүй байгаагийн яг адил таны өрөөнд хүнтэй гар барьдаггүй, суу гэж хэлэх ёсгүй байж билээ…

Хатан гараа сарвайн инээмсэглэж:

- Май л даа! Ийм ялихгүй юмнаас уурлах гэж дээ… гэж халбэл:
- Би уурлаж байан гэж үү? Гэж доктор инээн өгүүлснээ тэр дорхноо дүрсхийн малгайгаа авч даллан:
- Ний нуугүй хэлэхэд бодож явснаа бүгдийг танд хэлэх завшааныг би хүлээж байсан юм. Напелеон шиг та хүн бүхнийг их бууны аманд өртөх мах лугаа адил хардгийг би танд хэлэх гэсэн юм. Гэвч Наполеон ямар нэгэн юм бодож санаж явсан бол танд жигшлээс өөр юм байгаагүй! Гэж ширүүн хэллээ.
- Би хүмүүсийг жигшин үздэг байсан юм бий! Гэж хатан гайхсандаа далаа хавчин инээлээ.
- Тиймээ, та! Танд баримт хэлэх үү? Танай гал зууханд пийшингийн халуун жигнүүлсээр байж сохорсон танай урьдын гурван тогооч манай Михальцевод гуйлгаар амьдарч байна. Таны түм гаруй десятин ээзлхүүн газарт та, бас таны долдой ховдгуудын хайдук, зарц, дэлбэгчнээр шилж сонгож авсан эрүүл саруул, хүч тэнхээтэй, царайлаг хүмүүсийн дотор эсэн бусан амьтад олон бий. Хоёр хөлтэй тийм амьтдыг зарцын ёсоор хүмүүжүүлсэн нь цадаж таргалаад бүдүүлэг болж

*1 XV- Xvi зууны үед Түрэгийн булаан эзлэгчдийн эсрэг хийж байсан өмнөд славын ард түмний зэвсэгт тэмцэлд ролцогсдыг унгараар хайдукууд буюу явган цэрэг гэж нэрлэж байжээ. 1877-1878 онд болсон Орос, Түрэгийн дайнд оролцож Болгарыг чөлөөлөлцсөн хайдукууд дайснаас буцаж ирээд их хөлийн газруудад сахиул, харуулын албанд олон олноор оржээ. (Орч.)*

дүр төрхөө алдан нэг үгээр хэлбэл… Залуу эмч, агрономч, багш ер нь оюуны хөдөлмөрийн ажилтнуудыг ажил үйл, үнэнч хөдөлмөрөөс хагацуулан үмх талх олохын тул зүсэн бүрийн инээдмийн жүжигт албаар тоглон шударга хүний хувьд даанч ичгүүртэй байдалд ордог байсан биш үү! Зарим залуус алба хааж хоёр гурван жил болоод долигонуур хуурамч, ховч болж хувирна… Энэ чинь сайхан хэрэг үү? Таны хэрэг эрхлэгч польш хүмүс бол жигшүүртэй тагнуулчид байгаа юм. Казимир, Каэтан гээд л тэр этгээдүүд таны түм гаруй десятин газраар өглөөнөөс үдэш болтол эргэлдэж таны санаанд нийцүүлэхийн тул байхгүй юмын байлгах гэж улайрдаг сан. Уучлаарай, би эмх цэгцгүй ярьж байх шиг байна. За яахав! Ердийн хүмүүс танайд хүн гэж тооцогддоггүй ээ. Танайд ирдэг ван, гүн, шашны мяндагтнуудыг та амьд охүн гэж үзэхээсээ чимэглэлийн зүйл болгодог байсаан. Гол нь… саяас давсан хөрөнгө бэлтэй атлаа хүмүүсийн төлөө юу ч хийдэггүй байсан чинь миний дургүйг хүргэж байсан юм.

Гайхаж, айж, доромжлуулсан хатан юу хэлэх, өөрөө ямар байдалтай байхаа мэдэхгүй сууж байлаа. Урьд нь түүнтэй ийм  өнгө аялгаархэзээ ч  ярьж байсангүй. Докторын эвгүй ууртай дуу, будлиу, ээрүү яриа цочмог цохиод авсан шиг хатны чих толгойд дуу шуугиан үүсгэж докторын дохин  занган байх нь малгайгаараа толгой дундуур цохиод авах вий гэсэн сэтгэгдэл төрүүлнэ. Хатан аргадсан намухан дуугаар,

- Худлаа! Хүмүүсийн төлөө би сайн юм их хийснийг та мэднэ гэж хэлбэл:

- За больдоо! Гэж доктор хашгираад -Өглөг өгч байснаа инээдмийн жүжиг биш ашигтай  чухал юм гэж та үзсэн хэвээр байан гэж үү? Тэр чинь эхнээсээ  аваад дуустлаа инээдмийн жүжиг, дурлалаар тоглосон тоглоом,  найман настай хүүхдээс наян настай зөнөг хүртэл мэдэх хамгийн илэрхий тоглоом байсан шүү дээ. Намайг ерөнхий эмчирхүү албанд тохоогоод та өөрөө хүндтэй ивээгч нь байсан гэр оронгүй чавганц нарт зориулсан…  юу гэж нэрлэдэг билээ… аа тийм, хэсүүлийн байшинг аваад үзье л дээ. Ээ бурхан минь, ямар шуухан газар байсан билээ! Царсан шалтай, дээвэр дээрээ салхины чиг заагч байрлуулсан байшин бариулчихаад тосгоноос арав гаруй чавганц цуглуулан үстэй даавуун хөнжил нөмөргөж голланд даавуун  цагаан хэрэглэл дэвсэн мөхөөлдөс идүүлэх юм болж билээ гэж хэлэв.

Доктор уурсан малгай руугаа нулимаад ээрэн байж үргэлжлүүлэн

- Яг тоглоом байсан юм. Доогуур албаны үйлчлэгчид хөнжил, цагаан даавууг чавганц нар бохирдуулахаас айж хурааж авч цоожлоод шулмын эмс шалан дээр унтаг гэнэ! Тэд орон дээр суух, цамц өмсөх, гялтганасан царсан шалан дээгүүр явах хориотой. Бүх юмыг хулгайч нараас хямгадаж байгаа юм ши үзмэрийн төлөө нууж хадгалж байхад хөөрхий хөгшчүүл тааралдсаныг идэж өмсөн тэдгээрийг сахиулахаар таны тохоосон, тарган цатгалан  өөдгүй амьтдын хараанаас мултран энэ хорионоос түргэхэн зайлахын мөн болж өдөр шөнөгүй бурханд мөргөдөг сөн. Дээхнүүр  зиндааныхан юу хийж байсан гэж санана? Мөн мундаг байсныг яана! Долоо хоногт хоёр удаа ойро тоо томшгүй олон  зарлага давхилдан ирж хатан, өөрөөр хэлбэл таныг маргааш тэнд очно гэж зарлана. Энэ нь маргааш өвчтөнгүүдийг орхиж хувцсаа өмсөн баярын жагсаалд очих хэрэгтэй гэсэн үг болохоор тэнд очно. Чавганц нар шинэ сайах цэвэр хувцас өмсөн эгнэн жагсаад хүлээж байхад тэдний дэргэдүүр харгалзагч болох гарнизоны огцорсон оахмад ховч байдлаар жуумалзан явна. Чавганц  нар эвшээлгэн бие биеэ харах боловч дургүйцэн өгүүлэг тавихаас айн хүлээцгээнэ. Эхлээд аж ахуй хэрэг эрхлэгч, түүний дараа  ахлах хэрэг эрхлэгч, бас ерөнхий хэрэг эрхлэгч, тэгээд ба сөөр хүн гээд тоо томшгүй олон хүн цувран давхилдан ирэх нь бүгд нууцлаг  атлаа сүр бадруулсан царайтай байна. Бид хөлөө сэлгэн амрааж цагаа харцгаана. Бид бие биеэ үзэн яддаг болохоор таг дуугүй байцгаана. Нэг цаг, хоёр цаг өнгөрсний дараа алсад сүйх тэрэг арайхийж үзэгдэнэ…

Доктор хүйтнээр инээмсэглэх төдийгөөр бухимдлаа илэрхийлж шингэн дуугаар:

- Таныг сүйх тэрэгнээс гарахад өрөөнүүдийн харгалзагч хөгшин шулмууд, гарнизоны огцорсон ахмад тэргүүлэн “Сион дахи манай тэнгэр1 алдартайг үг хэлээр

*1 Сион бол Иерусалим хотод байдаг бяцхан толгойн нэр, энэ нэрээс үндэсний дээрэнгүй, арьсын үзэл болох сионизм гэдэг үг үүссэн учир энэ дуу сионизмын үзлийг магтан дуулсан нь илэрхий байна. (Орч)*

тайлбарлах аргагүй…" гээд дуулж гарна. Муугүй биз? Гэж хэлээд бүдүүн дуугаар хөхрөн гараараа савчсан нь ингэж хөхөрснөөс болж нгэ ч үг хэлж чадахгүй нь гэдгээ нотлох гэсэн шиг болжээ. Өөдгүй хүмүүсийн инээдэг шиг доктор шүдээ тас зууж байгаад зэвүүн инээж байгаа, бас түүний дуу хоолой, царай зүс, гялалзсан бүдүлэг харцаас үзвэл тэр хүн хатан, орогнолын тэр газар, чавганц нарыг үлэмжхэн үзэн яддаг нь тодорхой ажээ. Инээд хүрэхээргүй, баяр баясгалан төрүүлэмгүй юмыг доктор эв хавгүй  бүдүүн хадуунаар ярьсан боловч үнэн сэтгэлээсээ,б үр баяр хөөртэй инээж байлаа. Тэгээд инээснээс болж хүндээр амьсгалан:

- Сургуулийг аваад үзье. Хөдөөний эрчүүлийн хүүхдэд та өөрөө хичээл заахг хүсч байснаа санаж байгаа биз? Тэднийг яггүй сургаж байсан байх ёстой, яагаад вэ гэвэл удалгүй бүх хүүхэд оргон зугатсан болохоортэднийг тан руу очуулж  байхын тулд торлогдох юмуу, мөнгөөр хөлслөн авдаг болсон билээ. Ээжүүд нь тариалангийн талбайд  ажилладаг нярай хүүхдүүдийг та өөрөө угжаар тэжээхийг хүсч байснаа  санаж байгаа биз? Бүх нярай хүүхдийг ээжүүд нь тариалангийн талбай руу аваад явчихсан болохоор танаас тусламж авах хүүхэд алга гэж таны тосгоноор уйлан хайлан явж байсны дараа  таны зугаа наргианы төлөө ээжүүд ээлж дугаараар  хүүхдээ  танд орхиж байхыг тосгоны ахлагч тушаасан шүү дээ. Хулгана муураас  зугтаж яваа юм шиг бүгд таны буянт үйлсээс зайлах нь мөн гайхалтай хэрэг ээ! Яагаад энэ билээ?  Тун ердийн зүйл. Таны тайлбарладагаар энэ нь хүн амьтан мунхаг харанхуй, ач тус мэддэггүйгээс болсон биш  таны бүх зугаа цэнгээнд (ийм үг хэлснийг уучлаарай) хайр энэрэл,нигүүлсэнгүй сэтгэл огт байгаагүйгээс болсон хэрэг! Амьд хүүхэлдэйгээр зугаа цэнгэлээ гаргах  хүслээс өөр юу ч байсангүй… Хүнийг хав нохойгоос ялгаж чаддаггүй хүн энэрэл тус үзүүлж чадахгүй. Хүн, хав нохой хоёрын хооронд үнэхээрийн их ялгаа байдгийг танд хэлье.

Хатны зүрх аймшигтай цохилон чих дүнгэнэж доктор малгайгаараа толгой дундуур балбаад авах нь уу гэмээр санагдана. Доктор ээрч, дохиж зангаж байгаад түргэн түргэн, болхи ярьж байхад, хүмүүжилгүй, ууртай, бүдүүлэг, ёс үл мэдэх хүн ярьж байна гэдгийг л  хатан мэдэж байгаагаас биш түүнээс юу хүчс, юу ярьж байгааг ойлгосонгүй.

Хатан  докторын  млгайнаас толгойгоо халхлахын тул гараа дээш өргөөд:

- Зайл! гэж уйлагнаса дуугаар хэлээд-Зайлаад өгөөч гэв.

- Өөрт чинь алба хааж байгаа хүмүүстэй та яаж харьцдаг билээ. Тэ тэднийг хүн гэж үздэггүй, тэднийг адгийн луйварчид шиг басалмжилдаг. Жишээ нь, наайг яагаад та халсан билээ гэдгийг танаас асуумаар байна. Таны эцэгт, дараа нь танд арван жилийн турш баярын өдөр, амралтыг үл мэдэн шударгаар зүтгэж эргэн тойрон зуун бээрийн хязгаарт хайрхүнд хүлээж байтал гэнэт нэг өдөртанд албан хаахгүй болсон шүү дээ. Яагаад тийм болсныг одоо хүртэл би ойлгохгүй байна. Би бол анагаахын эмч тай, Москвагийн Их сургуулийн оюутан,  өрхийн тэргүүлэгч, ийм өчүүхэн ялихгүй амьтныг тайлбарлах шалтаггүй, нүүр нүдгүй хөөсөн шүү дээ. Надтай яах гэж ёсорхоно

вэ? Авгай маань намайг өршөөхийг танаас гуйх гэж надад хэлэлгүйтанд гурав уда анууцаарирэхэд та хүлээж аваагүй юм гэнэ билээ. Танай үүдний өрөөнд уйлаад л байсан гэлцдэг юм. Нас барсан түүнийхээ энэ явдлыг би хэзээ ч уучилдаггүй юм гэж эгдүүцэн өгүүлэв.

Доктор шүдээ зууж дахиад иймэрхүү эвгүй, өшөө хонзон агуулсан юу хэлэх билээ хэмээн хүчлэн бодож чимээгүй болсноо түүний баргар хүйтэн царайд гэнэт гэрэл бадарч ямар нэгэн юм дурсан санасан бололтой:

- Энэ сүмтэй таны харьцаж буйг аваад үзсэн ч болно.

Та хэнийг хэзээ ч энэрч байгаагүй ээ, таны өглөг даруу зангаас хүн самрын мөнгө илүү олдохоор ариун шүтээний газар руу тэмүүлнэ. Та яах гэж нааш ирдэг юм бэ? Гэдгийг танаас асуугуустай байна. Гекуба танд ямар хэрэгтэй. Гекубад та ямар хээргтэй болсон юм бэ? Дахиад л зугаа цэнгэл, тоглоом наадам, бие хүнийг дайран доромжлохоос өөр юу ч бишээ. Та бурхны шажин шүтдэггүй, сүнс бий гэж та хөвсөргөж явахдаа өөрийн оюун ухаанаараа олж авсан өөрийн бурхан гэж танд бий. Сүм хийдийн зан үйлийн ёслолд та хүлцэнгүй хандан хурал, шөнийн уншилгад очихгүй үд болтол унтдаг. Та наашаа яах гэж ирсэн бэ? Та бусдын сүмд өөрийн шүтлэгтэй очихдоо энэ нь мөнөөхөн сүмийн хувьд үлэмжийн их нэр алдрын хэрэг хэмээн үзэх юм шиг төсөөлж байна. Тэр чинь дэмий хэрэг! Тэгээд бас таны энд ирж байгаа чинь гэлэнгүүдэд хичнээн их төвөг уддагийг сонирхоно уу? Та өнөө орйо ирнэ гэж айлдсан болохоор аж ахуйгаас гурван өдрийн өмнө морьтой зарлага давхин ирж таныг энд ирнэ гэж сануулахад өчигдөр бүхэл өдөржингөө таны амрах байрыг бэлтгэн хүлээлээ. Өнөөдөр таны хошууч хэсэг болох дээрэнгүй шивэгчин авгай ирж хашаан дотуур шуугиан дэгдээн ийш тийш гүйж асуулт тавин хүн хоргоож захирч тушааж гарлаа… Тэвчихийн аргагүй шүү! Таныг ёс төртэй угтахгүй бол гай болох учраас гэлэнгүүд өнөөдөржин харуулдаж өнжлөө. Гэсгүйд очиж “Гэгээнтэн минь, гэлэнгүүд надад дургүй байна. Юугаар тэднийг би хилэгнүүлснээ мэдэхгүй байна. Үнэндээ би их нүгэлтэй ч гэсэн аз жаргалгүй хүн шүү дээ” гэж гомдол гаргаач! Танаас болоод нэг сүм баа зэм хүртэх вий. Хамба бол зав зайгүй номын хүн, ганц хормын чөлөө зав гардаггүй байтал түүнийг та өөрийн амралтын өрөөнд орохыг шаардаж байан. Ах зах, мяндаг хэргэмийг ч хүндлэх юм алга. Өргөл барьц дориун өгсөн бол гомдох юмгүй байх сан. Тэгтэл гэлэнгүүд танаас зуун ч рубль авч байгаагүй шүү дээ гэж ярилаа.

Хатны тайван байдлыг алдагдуулан, түүнийг үл ойлгон гомдооход тэр юу хэлэх яахаа мэдэхгүй болоод ердөө л уйлж эхэлдэг болохоор нүүрээ дараад хүүхдийн жингэнэсэн дугаар уйлж гарвал доктор гэнэт дуугүй болж хатныг харлаа. Түүний царай барайж догшин сүртэй болон:

- Хатан та намайг уучлаарай. Уурын харгайгаар биеэ барьж чадсангүй. Энэ бол муухай хэрэг юм гэж бүдэг дуугаар өгүүлэв.

Тэгээд аягүрхэн ханиалгаж малгайгаа өмсөхөө мартаж хатнаас яаран зайлж одов.

Тэнгэрт одод түгж цэлмэг сайхан болсон болохоор сүмийн нөгөө талаас саран мандсан бололтой. Анир чимээгүй сүмийн ханын дагуу сарьсан багваахай намуухан нисэлдэнэ.

Цагийн харанг есөн цагийнх бололтой дөчин таван минутыг заан цохилов. Хатан босч хаалганы зүг алгуурхан алхлаа. Хатан доромжуулуулснаа мэдэрч уйлж байхад

мод, од, сарьсан багваахай түүнийг өрөвдөн цаг түүнийг ойлгож байгаа аятай уянгалан цохилох мэт. Зуны намуухан шөнө сүмийн модот гудамжаар ганцаар зугаалж доромжлуулсан, хүнд ойлгогддоггүй түүний зовлонгийн нулимсыг зөвхөн ганц бурхан бас одот тэнгэр харж байхуйцаар бүх насаараа сүмд зайлан ирвэл хичнээн сайхан бол гэж хатан уйлж байхдаа боджээ. Сүмд шөнийн уншлага үргэлжилсээр байлаа. Хатан зогсч уншлагыг чагнав. Гүн харанхуй, амгалан тайван агаарт энэ уншлага юунаа таатай вэ!

Хатан амрах өрөөндөө ирж уйлж унжсан царайгаа толинд харан энгэсэг түрхээд оройн хоол идэхээр суув. Даршилсан загас, жижиг мөөг, Малга газрын дарс, аманд оронгуут агар мод үнэртдэг зөгийн балтай ердийн боовонд хатныг дуртайг мэдэх гэлэнгүүд хатныг ирэх бүрд эдгээрээр дайлдаг юм. Хатан мөөг идэн дарс ууж суухдаа өөрөө сэхэшгүй хоосрон, хүн амьтанд гээгдэн хаягдах, өөрсдийн нь төлөө их юм хийсэн бүх хэрэг эрхэлгчид, хэрэг хөтлөгчид, албан хаагчид, зарц нар, өөрөөс нь хэрхэн урваж бүдүүлэг харьцдаг болох, ертөнцийн бүх хүн түүн рүү хэрхэн довтлон муу үгээр дайрч басамжлах, бас өөрөө вангийн дэв хэргэм баян тансаг байдал, олон түмнийг хэрхэн огоорч сүмд хэрхэн зайлан суух, хэнд ч зэмлэлийн үг хэлэхгүй болж дайснуудынхаа төлөө мөргөн залбирч суухад түүнийг хүн бүгд ойлгодог болж уучлал гуйн ирцгээх боловч даачн хожимдох юм даа… гэж бодож байлаа.

Оройн хоолны дараа буланд байгаа зурмал зургийн өмнө сөхрөн сууж евангели хөлгөн судрын 2 хоёр бүлгийг уншаад шивэгчнээр ороо засуулан цагаан даавуун дээр тэрийн хэвтэж уйлж хайлсны дараа шүүрс алддагийн адил үнэнхүү тавтайхан шүүрс алдан шүдээ анивал үүрэглэж эхэлжээ.

Өглөөгүүр хатан сэрээд цагаа харвал найман цаг хагас болж байлаа. Цонхоор орж ирсэн тууш гэрэл орны дэргэдэх хивсэн дээр тусч өрөөг үл мэдэг гэрэлтүүлнэ. Цонхны хар хөшгийн цаана ялаа дүнгэнэнэ.

Хатан “Эрт байна!” гэж бодоод нүдээ анилаа.

Хатан орондоо суниан биеэ тайвшруулан доктортой өчигдөр үдэш уулзсан, тэгээд ямар бодол бодон унтсанаа санаж өөрийгөө зол жаргалгүй хүн гэж үзэв. Түүний сэтгэлд Петербургт сууж байгаа нөхөр, хэрэг эрхлэгчид, доктор, хөрш хүмүүс, танил түшмэдүүийн дүр бууж ирэв. Түүний таних өдий төдий эрэгтэйчүүдийн царай зүсийг хатан дүрслэн бодоод хэрэв эдгээр хүмүүс түүний сэтгэл санааны гүнд нэвтрэн орж чадаад түүнийг ойлгох юм бол цөмөөрөө хатны хөлд унана…гэж инээмсэглэн сэтгэлээ.

Арван нэгэн цагаас мөч өнгөрч байхад хатан шивэгчнээ дуудан:

- Хувцас өмсгөөд орхи! Тэгээд явж морь хөллө гэж хэл. Клавдия Николаевнагийнд очих хэрэгтэй байна гэж гунигтай хэлэв.

Амрах өрөөнөөс сүйхэнд суухаар хатан гарахдаа өдрийн хурц гэрэлд нүд цавчсан боловч их сайхан өдөр байсан болохоор сэтгэл хангалуун инээмсэглэжээ. Үүдний довжооны дэргэд хатныг үдэж гаргахаар цугларсан гэлэнгүүдийг хатан онийсон нүдээр эргэн харж толгой дохин:

- Миний нөхдүүд нөгөөдөр болтол баяртай! Гэж хэлжээ.

Үүдний довжооны дэргэд гэлэнгүүдийн хамт доктор зогсч байсан нь хатанд олзуурхам гайхал төрүүлжээ. Түүний царай нь зэвхийрэн барайсан харагдана. Доктор малгайгаа аваад буруутай мэт инээмсэглэн:

- Хатагтай минь, би энд таныг удаан хүлээж байна. Бурхныг бодон уучилж хайрлаарай. Өчигдөр миний эгдүүцсэн сэтгэл хөдөлж танд дэмий юм… ярьчихжээ. Нэг үгээр хэлэхэд танаас уучлал гуйж байан гэж хэлбэл хатан баяртай ниээмсэглэн түүнд гараа үнсүүлэхээр сарвайхад доктор үнсээд царайгаа улайлгав.

Шувуухайтай адил болохыг эрмэлзэхдээ хатан сүйх тэргэнд сэвхийн сууж толгойгоор ийш тийш дохив. Түүний сэтгэл баяр хөөртэй, таатай сайхан байсан бөгөөд өөрийн инээмсэглэл ер бишийн энхрий зөөлөн байгааг мэдэрчээ. Сүйх тэрэг хаалгаар гарч байшин, цэцэрлэг, хар халтар болсон урт урт ачааны морин тэрэг, сүмийн зүг цувралдан хөвөх мөргөлчдийн дэргэдүүр тоостой замаар давхин явахад хатан нүдээ онийлгон инээмсэглэсээр байлаа. Газар бүхэнд дотно сэтгэл, гэрэл гэгээ, баяр хөөр авчирч доромжлолыг хүлцэн дайснууд руу таалалтай инээмсэглэн байхаас илүү бах ханах юмгүй гэж хатан бодно. Замд тааралдах хөдөөний эрчүүд түүнд мэхийн ёсолж сүйх тэрэг үл мэдэг шажигнан довтолж дугуй дотроос боссон тоосыг салхи алтлаг өнгөөр найгах хөх тарианы зүг хийсгэн аваачихад хатан сүх тэрэгний зөөлөн суудал дээр биш үүлэн дээр найган ганхаж өөрөө хөнгөн цайвар үүлтэй адилхан болсон юм шиг санагдана. Хатан нүдээ аньж:

- Би ямар их аз жаргалтай билээ! Би ямар их аз жаргалатй билээ! Гэж шивнэж байлаа.

## СЭЭХЭЛЗҮҮР

### I

Ольга Ивановнагийн хурим дээр бүх найз, сайн танил нь байлцав. Ольга Ивановна, яагаад тун жирийн бааз, ямар ч гойд юмгүй хүнтэй сууснаа тайлбарлах гэсэн шиг нөхрийнхөө зүг толгой дохиж:

- Та нар хараач! Цаанаа л нэг байгаа биз? Гэж хэлж байлаа.

Ольга Ивановнагийн нөхөр Осип Степаныч Дымов бол ерийн зөвлөх 1 цолтой эмч хүн билээ. Дымов хоёр эмнэлгийн нэгд нь орон тооны биш эмчээр, нөгөөд нь хүүр задлан шинжлэгчээр ажилладаг байлаа. Өдөр бүхэн өглөөний есөн цагаас үд хүртэл өвчтөн үзэж тасагтаа ажиллаад үдээс хойш морин трамвайгаар нөгөө эмнэлгэд очиж нас барагсдын биеий задалдаг байжээ. Амиараа эмчлэвч орлого нь шальгүй, жилд таван зуугаад рублиэр л гүйцэх нь тэр. Дымовын тухай өөр юу ч хэлэх билээ? Гэтэл Ольга Ивановна болоод түүнийн нөхөд, сайн танил нь тийм л жирийн хүмүүс биш юмаа. Дор бүрдээ ямар нэгэн юманд авьяастай, жаахан ч болов олонд нэртэй, алдартай буюу алдаргүй ч гэсэн тийм болох овоо горьдлоготой хүмүүс ажээ. Ольга Ивановнагийн танилууд гэвэл: Драмын театрын жүжигчин, авьяас нь аль хэдийн тодорсон, ухаантай, даруу зантай, ганган нэг хүн, уран уншигч, тэрээр Ольга

Ивановнаг яруу сайхан унших арга сургаж байсан билээ. Дуурийн дуучин, цагаан санаатай, бүдүүн эр, Ольга Ивановна та өөрийгөө алж байна. Залхууралгүй оролдвол гайхамшигтай дуучин бол  чадах хүн байа шүү  гэж  санаа алдан үглэдэг байлаа. Ахуй байдал, амьтан, байгалийн зураачин Рябовский тэргүүтэй хэсэг зураачин  бий. Тэр Рябовский гэдэг тун сайхан цагаан  царайтай, хорин тав орчим настай залуу хүн билээ. Үзэсгэлэнд тавьдаг зураг нь дориун амжилт олдог, сүүлчийнхээ зургийг таван зуун рулблиэр худалдсан хүн байжээ. Ольга Ивановнагийг зурсан судалбар зургийг засч өгөөд та зураач болж магадгүй гэдэг байлаа. Бас хөгжмөө уйлуулж ч  чаддаг морин хийлч, таньдаг эмэгтэйчүүдийнхээ дотроос ганцхан Ольга Ивановнаг л өөртэй нь хавсран дуулж чаддаг  гэж илэн далангүй ярьдаг хүн байлаа. Бас залуу мөртлөө нэртэй, тууж, жүжиг, өгүүллэг бичдэг  зохиолч бий. Өөр хэн сэн билээ? Аа тийм Оросын хуучин найруулал, үлгэр туульсыг  их биширдэг  чимэглэлийн  зураачин ноён, газрын эзэн Василий Васильич гэж бас бий. Тэр хүн цаас, ваар,  хөөдсөн таваг, шаазан  дээр гайхамшигтай сайахн юм зурдаг байжээ. Ийм хөгжилтэй, дур зоригоороо, эрх танхил хүмүүсийн дунд эелдэг даруу зантай боловч ямарнэг эмч, байдгийг  өвчин тусахдаа л сая санадаг, Дымов гэдэг нэр, Сидоров, Тарасов гэдэгтэй адилхан үл ялам санагдах эдгээр хүмүүсийн дотор Дымов бол илүүц харийн хүн  юм шиг, хэдий өндөр нуруутай, өргөн цээжтэй боловч жижигхэн юм шиг санагддаг байлаа. Дымовын хувцас хүнээс гуйж өмссөн юм шиг биед нь тохирохгүй, сахал нь хэрэг хөтлөгчийнх шигб айдаг байлаа.

Гэвч хэрэв Дымов зохиолч,  юмуу,  зураачид байсан бол тэр хэрэг хөтлөгчийн маягийн сахлы нь хүн Золягийнхтай адил гэж хэлэх байсан бизээ. Жүжигчин нь Ольга Ивановнад “Алтан шаргал үстэй, гэрлэх ёслолынхоо хуримын хувцастайгаар байхад та хавар цагт нэлэхийдээ булбарай цагаан цэцгээр бүрхсэн, гоолиг сайахн  интоорын мод шиг байна” гэж ярьж байлаа.

Ольга Ивановна жүжигчний гараа нь шүүрэн аваад:

- Үгүй, та дуулж бай. Яагаад ийм хэрэг болов гээч? Та дуулж байл даа… Эцэг маань Дымовтой хамт  нэг эмнэлэгт ажилладаг байсан юмаа. Хөөрхий эцгий минь өвдөхөд Дымов өдөр шөнөгүй сахиж байсан билээ. Биеийнхээ  эцэх  цуцахыг бодохгүй хичнээн сүрхий гээч!  Рябовский та дуулж бай… Зохиолч гуай та ч сонс, их сонин шүү, наашаа ойртоцгоо. Юутай амь бие хайргүй үнэнчээр зүтгэж тус болсон гэж санана! Би бас шөнө унталгүй эцгийнхээ дэргэд сууж байлаа. Тэгсэн чинь баатар залуу эрийн зүрх сэтгэлийг  эзэмшчихсэн байжээ. Мань Дымов надад ухаангүй дурлачихжээ. Хүний хувь заяа гэж ийм хачин байх юм даа. Тэгээд эцгий минь үхсэнээс хойш Дымов манахйаар хааяа ирдэг, гудамжинд надтай дайралддаг байлаа! Тэгээд нэг сайхан үдэш, палхийтэл… сууя гэж хэллээ шүү!  Би шөнөжин уйлаад, өөрөө ч Дымовт хачин их дурлачихлаа. Тэгээд л ханилцгаасан юм даа. Манай Дымов цанаа л нэг хүч чадалтай, баавгайрхаг байдалтай  байгаа биз дээ? Дымовын царай одоо бидэнд хажуунаасаа харагдаж  гэрэл сайн тусахгүй байна. Наашаа харахаар нь та нарын магнайгий нь хараарай. Рябовский энэ магнайг юу гэж бодож байна? Дымов оо! Бид чамайгл ярьж байна!  Нааш ир! Үнэнч гараа Рябовскийд өг… Ай даа ингээд та хоёр найзалцгаагаарай гэжээ.

Дымов ялдам,  гэнэхэн инээмсэглэж Рябовскийд гараа өгөөд

- Их баярлалаа. Надтай хамт бас нэг Рябовский овогтой хүн суралцаж төгссөн юм сан. Тэртаны хамаатан биш биз? Гэж хэлэв.

Ольга Ивановна хорин хоёр настай, Дымов гучин нэгэн настай билээ. Гэрлээд тун сайхан сууж байлаа. Ольга Ивановна зочлон тасалгааныхаа туурганд өөрийн болон бусдын жаазтай, жаазгүй янз бүрийн судалбар зураг зай завсаргүй өлгөж, ширээ сандал, төгөлдөр хуур, хогшлынхоо тэнд хятад шүхэр, зургийн тавиур, өнгө бүрийн даавуу, хутга, баримал, гэрэл зургаар сайахн чимэглэжээ. Хоолныхоо тасалгааны туурганд модон барын бүдүүн зураг нааж, чархи гутал, тарианы хадуур, савар, тармуур тавьж хооллох тасалгаагаа орос маягтай болгожээ. Ольга Ивановна унтах тасалгаагаа агуй шиг болох гэж адар, туургыг хар цэмбээр бүрж орон дээрээ венец дэнлүү дүүжлэн, үүдэндээ алман сүх барьсан хүний баримал тавьсныг хэн ч харсан, тэр айл гэр болж байгаа хоёр залуу тун аятайхан сууцтай болж гэмээр ажээ.

Ольга Ивановна өдөрб үр арван нэгэг цагийн үед босоод төгөлдөр хуур тоглох буюу нартай байвал ямар нэг зураг тосон будгаар зурдаг байлаа. Тэгээд нэг цагийн үед оёдолчныдоо очдог байв. Дымов, Ольга Ивановна хоёр мөнгө тун ховор хүрэхтэй үгүйтэй байсан учир Ольга Ивановна дандаа шинэ хувцас өмсч гоёлоороо гайхуулахын тулд оёдолчинтойгоо хамтран арга заль гаргах хэрэгтэй болдог байжээ. Хуучин будмал даашинз, ямар ч хэрэггүй шаа, сүлжээсний өөдөс, юухан хээхнээр чухам гайхамшигт сайхан хувцас хийчихдэг байжээ. Ольга Ивановна оёдолчныхоосоо гараад голдуу театрын сониныг мэдэх, бас далимд нь шинэ ший жүжгийн анхны тоглолтын билет хөөцөлдөхөөр, ямар нэг танил жүжигчнийдээ очиж тэндээсээ зураачныд буюу зургийн үзэсгэлэнд тэгээд алдарт хүмүүсийн аль нэгнийд тэднийг гэртээ урихаар буюу хариу айлчлахаар, эсвэл зүгээр дэмий чалчихаар ордог байв. Ольга Ивановнаг хаанч гэсэн найртай сайхнаар баярлан угтаж хөнгөн сайхан сэтгэлтэй, ховорхон хүүхэн гэж магтацгаадаг байлаа… Ольга Ивановна шиг авьяастай ухаантай сэргэлэн хүн юм бүхэнд сагсагнахгүй. Оролдвол том хүн болно гэж бүгдээр хэлцгээж байлаа. Ольгх Ивановна дуу дуулж, төгөлдөр хуураар тоглож зураг зурдаг, баримал барьж, сайн дурынхны шийд тоглодог байв. Гэхдээ хайнга биш, жинхэнэ авъяасаа гаргадаг байжээ. Чимэглэлийн дэнлүү хийсэн ч, нэг хүний зангиаг зангидаад өгсөн ч ер хийсэн бүгд нь хачин сайхан урлагтай болдог байжээ. Гэвч алдартай хүмүүстэй хурдан танилцаж, амархан зохицон таарах талаар Ольга Ивановнагийн авъяас нь юу юунаас ч гоц байлаа. Нэг хүн жааан алдаршаад түүний тухай амьтан ярьж эхэлмэгц Ольга Ивановна дорхноо олж танилцаад тэр өдөртөө дотно найз болоод гэртээ урьдаг билээ. Шинэ хүнтэй танилцах болгон нь Ольга Ивановнад баяр байдаг байжээ. Ольга Ивановна алдарт хүнийг бишрэн бахархаж шөнө зүүдэлдэж ажээ. Алдарт хүнийг ховдлоглон эрэвч хүслээ хангаж ер чаддаггүй байв. Хуучин танил нь мартагдан одож оронд нь шинэ хүнтэй танилцах боловч мөн л амархан дасах буюу урам нь хугарахдаа шинэ шинэ хүмүсийг шунан эрсээр олоод дахин эрж эхэлдэг билээ. Яах л гэж ингэдэг юм бол доо?

Ольга Ивановна таван цагт нөхөртэйгээ хамт хоол иддэг байлаа. Нөхрийн нь жирийн байдал, хурц ухаан, сайхан санаа, Ольга Ивановнагийн сэтгэлийг уяруулан бахдуулдаг билээ. Ольга Ивановна байн байн ухасхийн босч нөхрийнхөө толгойг шүүрэн тэвэрч аваад үнсэж гардаг байлаа.

- Дымов, чи ухаантай сайн хүн юмаа. Гэвч надад нэг айхтар дутагдал бий. Чи урлагийг ердөө сонирхохгүй юм. Хөгжим, зурагт дургүйцдэг гэж Ольга Ивановна ярьдаг байлаа.

Тэгэхэд Дымов:

- Би хөгжим зураг мэдэхгүй юм даа. Насан турш байгалийн шинжлэл, анагаах ухаанаар оролдож байсан болохоор урлагийг сонирхох зөв олдоогүй байсан юм гэж хэлнэ.

- Дымов, тэр чинь муухай хэрэг шүү! Гэж Ольга Ивановна хэлэхэд:

- Яагаад тэр вэ? Чиний танилуудыг байгалийн шинжлэл, анагаах ухаан мэдэхгүй байахд чи тэднийг зэмлэдэггүй шүү дээ. Хүн бүр тус тусдаа сонирхдог юмтай байдаг биш үү. Би зураг, дуурийг мэддэггүй. Гэвч ухаантай зарим улс түүнд бүх амьдралаа зорилу бас зарим нь тэрний төлөө их мөнгө өгдөг болохоор хөгжим, зураг гэж хэрэгтэй л юм байж гэж бодож байна. Би мэдэхгүй юм. Гэсэн ч мэдэхгүй гэдэг маань дургүйлхэнэ гэсэн юм бишээ гэж хэлнэ. Тэгэхэд нь Ольга Ивановна:

- Аль вэ? Би чиний үнэнч гарыг атгая! Гэдэг байлаа.

Хоолны сүүлээр Ольга Ивановна танилынхнаараа хэсэж, тэгээд театрт очиж ший жүжиг үзээд шөнө дундаас хойш гэртээ ирдэг байлаа. Өдөр болгон ингэдэг байлаа.

Лхагва гаригт Ольга Ивановнагийнд үдэшлэг болдог байжээ. Тэдгээр үдэшлэг дээр эзэгтэй зочидтой хөзөрдөж, бүжиглэдггүй, харин янз бүрийн урлагаар зугаацдаг билээ. Драмын театрынг жүжигчин юм уншин, дуучин дуугаа дуулж, зураач Ольга Ивановнагийнд зөндөө байдаг альбомд зураг зурж, морин хийлч хөгжимдөж эзэгтэй өөрөө бас зурж, барималлаж, дулж хуурддаг байлаа. Уншлага, дуу, хөгжмийн завсар утга зохиол, театр, уран зургийн тухай ярьж магалддаг байв. Үдэшлэг дээр эмэгтэйчүүд байдаггүй учир нь Ольга Ивановна жүжгчид, оёдолчин хүүхнээсээ бусад эмэгтэйчүүдийг яршигтай, өөдгүй амьтан гэж үздэг ажээ. Хонх дуугарахтай зэрэг гэрийн эзэгтэй цочиж ялсан баярт царайгаар “Өнөөх маань! Гэж хэлэхгүй өнгөрөх үдэшлэг ганц ч байдаггүй билээ. Тэр “Өнөөх” гэдэг нь шинээр урьсан ямар нэг алдарт хүнийг хэлдэг байжээ. Дымов зочлон танхимд байдаггүй, ер түүнийг хэн ч дурсдаггүй байлаа. Гэвч яг арван нэгэн цаг хагаст хооллох тасалгааны хаалгаар Дымов орж ирээд яламд сайахн инээмсэглэж, алгаа үрэн:

- Ноёдоо, идээ зооглоцгоо! Гэж хэлнэ.

Тэгээд бүгдээрээ хооллох тасалгаанд ороход ширээн дээр тавганд хийсэн хясаа, гахайн буюу тугалын мах, сардин загас, бяслаг, заагсын түрс, мөөг, цагаан архи, жимсний дарстай хоёр галуун хүзүүт зэрэг дандаа л нэг янзын юм өрөөстэй байдаг ажээ.

Ольга Ивановна баярласандаа шагшин дуу алдаж:

- Хонгор хайрт ерөнхий тогооч минь! Чи бүр гайхамшигтай хүн юм. Эрхмүүд ээ, Дымовын магнайг хараач! Дымов чи хажуу тийшэ эхар, Ноёд оо хараач! Нүүр царай нь бенгалийн бар шиг мөртлөө бугынх шиг хонгор сайхан байдалтай шүү. Ээ хонгор минь гэж хэлнэ.

Зочид идэж уунгаа, Дымовыг хараад “Нээрээ аятайхан залуу юм” гэж бодовч дорхноо мартчихаад театр, хөгжим, зургийн тухай ярьцгаана.

Хос залуу жаргалтай сайхан амьдарцгааж байлаа. Гэлээ ч тэдний айл гэр болж суусан анхны сарын гурав дахь долоо хоног жаргалтай байтугай уйтгартай болчихлоо. Дымовт эмнэлэг дээр ёлом өвчин халдаад зургаан хоног хэвтэж сайахн хар үсээ угаар нь хяргах хэрэгтэй болжээ. Ольга Ивановна нөхрийнхөө хажууд суугаад гашуудан уйлсан авч Дымовын биеийг жаахан сайжрахаар үсгүй толгойг нь цагаан алчуураар боочихоод арабын нүүдэлчин хүн болгон тоглож хэн хэнд нь хөгжилтэй байлаа. Эдгээд эмнэлэгтээ дахин очиж ажиллах болсноос хойш гурав хоноод Дымов ба нэг энджээ. Нэг өдөр хоол идэж байхдаа:

- Би тун азгүй байна! Өнөөдөр дөрвөн хүүр задлаад хоёр хуруугаа эсгэчихсэнээ гэртээ ирээд л сая мэдлэ эгэв.

Ольга Ивановнагийн айхад Дымов инээмсэглээд тэр бол шальгүй хэрэг, хүүр задлах үед гараа эсгэх нь аль овоо тохолддогийг хэлээд:

- Эхнээр, би ажилдаа улайгаад анзааргагүй болчих юм гэлээ.

Ольга Ивановна үхээрийн бузар халдана байх гэж сэтгэл түгшин шөнө бүр бурханд залбирдаг байлаа. Ашгүй зүгээр өнгөрчээ. Тэгээд дахиад л уйтгар түгшүүргүй, жаргалтай тайван болж сайхан өвлийн халааг авахаар алсаас мянган баярыг зөгнөн мишээгч хавар цаг ойртож байв. Жаргал цэнгэл хязааргүй болноо! Дөрөв, тав, зургадугаар сард хотоос алс зайдуу зусланд гарч зугаалан зураг зурж, загас барьж, алтан гургалдай донгодохыг сонсоно. Долдугаар сараас бүр намар болтол, зураачидтай Ижил мөрнөөр аялцгаахад Ольга Ивановна тэдний нэг гишүүний хувиар хамт явахаар болжээ. Тэгээд маалингаар аяны хоёр костюм оёж зэхээд замда ахэрэглэх будаг, бийр, зургийн даавуу, будгийн шинэ самбар худалдан авчээ. Ольга Ивановнагийн гэрээр түүний зураг урлагийн талаар гаргасан амжилтыг үзэхээр Рябовский өдөр болгон шахуу ирдэг байлаа. Ольга Ивановнагийн зурснаа үзүүлэхдээ Рябовский гараа халаасандаа лав гэгч шургуулж уруулаа тас жимийн шуухинаад:

- За даа! .. Таны энэ үүлний гэрэл нь оройн байдалтай болсонгүй. Зургийн наад талын нэг юм хивсэн шиг, ер нь нэг.. тиймхэн байан. Энэ байшин чиньб ас нэг юманд дарагдчихаад өрөвдмөөр үзэгдэж байна… Энэ булангий нь арай бүдэг болгомоор юм шиг, ерөнхийдөө яахав дээ… Магтахаас биш гэж хэлдэг байв.

Тэгээд Рябовский хичнээн ойлгомжгүй ярих тутам Ольга Ивановна төдийчинээ хялбар ойлгодог байлаа.

Христосын гурван эрдэнийн дүйцэнгийн 1 хоёр дахь өдөр Дымов үдийн хоолноос хойш идэх уух юм, чихэр аваад

*1 Христосын шашны шүтлэгт эцэг, хүү, ариун сүнс гурвыг бурхан тэнгэрийн ариун нэгдэл гэж үздэг, энэ баярыг улаан өндөгний баяраас хойш тавь дахь хоногт хийнэ.(Ред.)*

аваад эхнэр дээрээ очихоор зуслан руу явлаа. Энхэртэйгээ хоёр долоо хоног уулзаагүй учир их л санажээ. Вагонд явахдаа ч дараа нь модон дотуур зуслангийхаа байрыг эрж явахдаа ч, өлсч ядарснаа цаг үргэлж мэдэрч байсан боловч эхнэртэйгээ оройн хоол чөлөөтэйхэн идчихээд унтаад өгнө дөө гэж бодож явлаа. Тэгээд түрс, бяслаг, олбого загас боосон боодолтой юмаа харахад сайхан санагдаж байлаа.

Зуслангаа олж, хүрэх үед нар шингэчихэв. Манайхан гэртээ эзгүй, удахгүй ирэх байх гэж зарц эмгэн хэллээ. Үзэмж муутай, намхан адартай, дотор талы нь бичгийн цаасаар цаасалсан, ан завсар гарсан тэгшгүй шалтай тэр байшин ердөө гурван тасалгаатай ажээ. Нэг тасалгаанд нь ор, нөгөөд нь энд тэндгүй маалинга, бийр, тос болсон цаас, эрэгтэй хүний пальто, бүрх малгай ундуй сундуй хэвтэж байлаа. Гурав дахь тасалгаанд хоёр нь ооч сахалтай, хар үстэй, гурав дахь нь үсээ хусуулсан гуулин толгойтой жүжигчин бололтой бүдүүн эр байв. Ширээн дээр халуун тогоонд улс буцалж байв.

- Та юу гэж яваа вэ? Ольга Ивановнатай уулзах гэж яваа юу? Хүлээ, удахгүй ирнэ гэж тэр жүжигчин Дымовыг ажиглан харж бүдүүн дуугаар хэлэв.

Дымов сууж хүлээлээ. Хар үстийн нэг нь Дымовыг нойрмоглон харж өөртөө цай аягалаад:

- Цай уух уу? гэж асуулаа.

Дымов цай ч уумаар, хоол ч идмээр байжээ. Гэвч цай гүзээлээд хоол идэхгүй болчихно гээд цай уухаас татгалзлаа. Удалгүй хүний алхаа, танил инээд сонсдож хаалга нээгдэн өргөн хүрээтэй бүрх малгай өмссөн Ольга Ивановна гартаа хайрцаг барьсаар гүйн орж ирэв. Түүний хойноос том шүхэр, эвхмэл сандал барьсан улаан хацартай Рябовский баясгалантайяа орж ирлээ.

- Дымов! Гэж Ольга Ивановна дуу алдан нулимсаа гүйлгэнүүлж

- Дымов! Гэж давтан хэлээд цээжин дээр нь хоёр гар, толгойгоо наалдуулж: Чи минь! Чи яагаад ирэхгүй удав? Яагаад удсан бэ? Аан? Гэлээ.

- Хэдийдээ ирэх вэ, эхнээр? Би дандаа ажилтай болоод завтайд минь галт тэрэгний явах цаг таарахгүй юм гэж Дымовын хэлэхэд:

- Чамтай уулзсандаа юутай их баярлаж байна гээч! Би чамайг шөнө бүр зүүдэлж чамд өвчин хүрүүзэй гэж зовдог айдаг байлаа. Ээ дээ чамд юутай хайртайгий минь мэддэг ч болоосой. Чиний ирсэн чинь болжээ. Чи миний аврагч болно. Ганцхан чи л намайг аварч чадна! Маргааш энд мундаг хурим болно гэж Ольга Ивановна үргэжлүүлэн ярьж нөхрийнхөө зангиаг зангидаад –Станцын цахилгааны бичээч залуу Чикельдеев гэгч гэрлэх гэж байгаа юм. Сайхан цовоо залуу хар хүү, царай нь нэг хүчирхэг баавгайрхаг… түүнийг харж байгаад залуу варягийг 1 зурж болох юм. Зуслангийхан бид бүгдээр оролцож хурим дээр нь байлцахаар ам алдсан юм. .. Ядуувтар ганц бие, аймтгай номхон хүн байгаа юм. Хуримд нь очихгүй байвал нүгэл болох байгаа даа. Өглөөний мөргөлийн дараа сүмд гэрлэх ёс хийгээд, сүмээс бүгдээр

бэр хүүхний  гэр рүү явган очицгооно гэдгийг бодооч… Шувуу жиргэж навчны завсраар нарны гэрэл туяарсан шугуй дотуур өнгө бүрийн хувцас  өмссөн бид чинь ногоон  зүлгэн дээгүүр эрээлжлэн харагдах болно.  Францын экспрессионистуудын 2 янзаар мундаг биз дээ. Гэтэл Дымов минь би юугаа өмсөж  сүмд очдог билээ? Гэж хэлээд уйлагнах царай гаргаж:

- Надад энд юу юу ч байдаггүй! Даашинз, цэцэг, бээлий, аль альнь алга… Чи л намайг аврах хэрэгтэй. Ямар азаар чи минь хүрч ирэв дээ, хайрт минь, түлхүүр аваад харь даа. Хувцасны шүүгээнд миний ягаан  даашинз бий. Чи мэдн эшүү дээ. Хамгийн эхэнд нь өлгөөтэй байгаа. .. Бас юм хийдэг пингийн баруун талд шал дэр хоёр цаасан хайрцаг байгаа. Дээд талынхы нь онгойлгохоор дандаа саа маа, янз бүрийн өөдөс, түүний дор цэцэг байх бий. Хонгор минь тэр цэцгийг үнэгэхгүйг хичээж тун болгоомжтой гаргаарай. Би сүүлд өөрөө шилнэ… Бас бээлий худадаж авч аль гэжээ.
- За тэгье, би маргааш очоод явуулъя гэж Дымовын хэлэхэд Ольга Ивановна нөхрөө гайхан харж:
- Юуны чинь маргааш? Маргааш чи хэдийд амжих юм бэ? Маргааш эхний галт тэрэг есөн цагт явна . Тэгэхэд гэрлэх ёслол арван  нэгэн цагт шүү. Үгүй, хонгор минь, өнөөдөр, заавал өнөөдөр яв. Хэрэв маргааш чи өөрөө ирж чадахгүй бол зарлагаар явуулаарай, за яв даа.

*1 Эртний Орост скандинаваас гаралтай хүмүүсийг ингэж нэрлэдэг байжээ (Орч)*

*2 XX зууны тэргүүн хагаст Өрнөд Европын урлагт гарсан урсгал, уран сайхны дүрслэлийн үндэс нь дүрийг сэтгэл санааны яруу илэрхийллээр дүрслэх ёстой гэж тунхагладаг байжээ.*

Одоо суудлын галт тэрэг ирэх ёстой, битгий хожигд, хонгор минь гэлээ.

- За тэгье.
- Ээ дээ, чамайгаа явуулахад өрөвдмөөр байна. Би гэдэг тэнэг золиг, тэр цахилгааны бичээчид юунд ам алдав даа? Гэж Ольга Ивановна  хэлээд нүдний нь нулимс гүйлгэнэв.

Дымов аяг цай яаран цалгилж нэг боов шүүрч аваад ялдамхан инээмсэглэсээр өртөө тийш явлаа. Түрс, бяслаг, загасны махыг мөнөөхөн хоёр залуу бүдүүн жүжигчинтэй идэцгээжээ.

Долдугаар сарын нам гүм шөнө Ольга Ивановна Ижил мөрний галт онгоц дээр зогсоод мөрийн ус сайхан эрэг хоёрыг ээлжлэн харж хажууд нь Рябовский догсоод Ольга Ивановнад усан дээрх харсүүдэр бол сүүдэр биш зүүд, зөгнөнгүй гялалзагч илбиийн усны байдал, хязааргүй тэнгэр, манай амьдралын хоосон үймээн болоод ямар мөнхийн дээд жаргалан байдгийг өгүүлэгч уйтгарт эргийг харахад ухаан алдмаар, үхээд дурсгал

болон хоцормоор санагдана. Өнгөрсөн явдал бол жигшүүртэй, сонирхолгүй_ ирээдүй бол өчүүхэн хэрэг, амьд яваа насанд ганц тохиолдох энэ гайхамшигт шөнө ч удахгүй өнгөрчихнө Амьд явахын хэрэг юу вэ? Гэж ярьж байв.

Ольга Ивановна заримдаа Рябовскийн дууг сонсч, заримдаа шөнийн нам гүмийг чагнаж, өөрийгөө хэзээ ч үхэхгүй мөнх юм шиг бодож балаа. Ольга Ивановнагийн урьд өмнө үзээгүй оюу өнгөт ус, тэнгэр, их мөрний эрэг, хар сүүдэр, түүний сэтгэлийг дүүргэсэн тодорхойгүй баяр тэр бүхэн өөрий нь сүрхий их зураачин болно, сартай шөнийн цаана, тэртээ алсын хязгааргүй огторгуйд алдар гавьяа, ард түмний хайр хүлээж байна гэж хэлэх шиг болжээ. Ольга Ивановнагийн нүд цавчилгүй алсыг ширтэхэд бөөн хүмүүс үзэгдэн гал улалзах шиг болж баярын хөгжим бахдан хашгиралдах дуу сонсдон Ольга Ивановна өөрөө цагаан даашинзтай явж тал талаас нь цэцэг шидэлж байх шиг санагджээ. Ольга Ивановна бас хажууд минь онгоцны ирмэгийг тохойлдоод зогсч баага хүн бол ёстой их суут, сонгомол хүн юм гэж бодож байв… Тэр хүний одоо болтол бүтээсэн бүхэн нь ер бишийн гоо сайхан шинэ, ирээдүйд нас ахиж, ховорхон авьяас нь батжих тэрүед бүтээх зүйл нь гайхамшигтай, хэмжээлшгүй өндөр зүйл байх болно, тэр нь Рябовскийн царай, юм ярих байдал, байгальд хандах харьцаанд ч тодорхой. Рябовский өөрөө тун гоё болж ирээд хүн хүнээс гажууд байдалтай, амьдарл нь ч хүнийхтэй адилгүй, жигүүртнийх шиг тусгайдаа чөлөөтэй ажээ.

- Хүйтэн болж байна гэж Ольга Ивановнагийн хэлээд чичирсхийгээд Рябовский цуваараа хучаад:
- Би таны эрхэнд байгаа гэдгээ мэдэрч байна. Би таны боол, та өнөөдөр яагаад ийм гоо үзэсгэлэнтэй байна вэ? Гэж уйтгарлан хэллээ.

Рябовский, Ольга Ивановнаг нүд салгалгүй ширтээд нүд нь аймшигтай байсан учир Ольга Ивановна өөдөөс нь харахаас эмээж байлаа. Рябовский:

- Би танд ухаангүй хайртай… гэж хацар руу нь аахилан шивнээд –Надад хая гэж гэнц үг хэлбэл чинь би урлагийг хаяж орхино. Надад чи хайртай биз дээ… гэж сэтгэл ихэд хөдлөн хэллээ. Ольга Ивановна:
- Битгий тэгж яриач, чиний тэр үгэнд айдас хүрч байан. Дымовоо яах билээ? Гэж нүдээ анин хэлэв.
- Юун Дымов? Яасан Дымов? Дымов надад ямар хамаатан юм бэ? Ижил мөрөн, сар, гоо үзэсгэлэн, миний бахдах сэтгэл л байна. Ямар ч Дымов энд алгаа… Ёох, би юу ч мэдэхээ байлаа. Надад өнгөрсөн явдал хэрэггүй, ганц минут ганц агшин зуурын янаг жаргал хэрэгтэй гэв.

Ольга Ивановнагийн зүрх дэлсэж хэдийн нөхрөө бодох гэж оролдсон боловч өнгөрсөн юм бүхэн нь хурим нь ч, Дымов нь ч, мөнөөхөн үдэшлэг нь тун өчүүхэн шальгүй бүрэг бараг, аль хэзээний өнгөрсөн, хэнд ч хэрэггүй юм шиг санагдаад ирлээ… Үнэндээ юун Дымов, яасан Дымов билээ? Дымов надад ямар хамаатай юм бэ? Ер нь Дымов гэдэг хүн энэ дэлхий дээр байдаг юм уу, зүүд шиг юмуу?

“Дымов шиг жирийн бааз хүнд урьд орж хүртсэн жаргал нь дээд хишиг бизээ. Хожим ба үхээд тамын зовлон амссан ч дүүрсэн хэрэг… ингээд л үзээд үхье. Энэ насандаа юм бүхнийг үзэх хэрэгтэй, тэнгэр минь яасан сүрдмээр, яасан сайхан юм бэ?” гэж Ольга Ивановна нүүрээ даран бодов.

Рябовский, Ольга Ивановнаг тэврэн авч, аяархан түлхэх гэж оролдож байсан гары нь шуналтайяа үнсэн:

За яав, юу болов? Чи надад хайртай шүү дээ. Тийм биз? Ямар гайхалтай сайхан шөнө вэ! Гэж бувтнав.

- Тиймээ, сайхан шөнө байна! Гэж Ольга Ивановна шивнэж Рябовскийн нулимс гүйлгэнэсэн нүдийг хараад бушуухан эргэж харснаа Рябовскийг тэвэрч уруул дээр нь чанга озов.
- Кинешмед хүрч ирлээ! Гэж тавцангийн нөгөө буланд нэг хүн дуугарч хүнд алхаа дуулдан, хажуугаар нь зуушны газрын хүн өнгөрөхөд Ольга Ивановна түүнд:
- Хүүеэ, та бидэнд дарс авчирч өгөөч! Гэж баярлахдаа инээж, уйлан хэлэв.

Зураач, Рябовский сэтгэл хөдөлснөөсөө болж зэвхий царайлан вандан дээр сууж Ольга Ивановнаг эрхэмлэн хүндэтгэх байдлаар хараад нүдээ аньж шаналангуй инээмсэглэн:

- Бид ядарлаа гээд онгоцны хажуу руу толгойгоор налаа.

Есдүгээр сарын хоёрын дөрө нам гүм, дулаан боловч тэнгэр бүрхэг байлаа. Өглөөгүүр Ижил мөрний дээгүүр сийрэг манан татаж есөн цагаас хойш бороо шивэрч эхлээд тэнгэр онгойн цэлмэх шинжгүй байлаа. Рябовский цай ууж байхдаа Ольга Ивановнад зураг бол хамгийн азгүй уйтгартай урлаг, тэнэгүүд л намайг авьяаста йгэж бодохоос биш би ерөөс зураачин хүн биш  гэж хэлээд зүв зүгээр байснаа гэнэт хутга шүүрэн аваад хамгийнхаа сайн судалбар  зургаа цуу татаж орхилоо. Тэгээд цайнаас хойш цонхны дэргэд Ижил мөрнийг уйтгарлан  харж  суухад нь ус урьд адил гялалзахгүй, нүдэнд хүйтэн бүдэг болчихсон шиг байлаа. Юм бүхэн уйтгартай, бүрхэг намрын шинж орсон ажээ. Эргийн тансаг сайхан ногоон зүлгэн  хивс, алмас эрдэнийн гялтганах шиг тунгалан цэнхэр өнгөтэй алсын бараа, үзэмжит сайхан байгалийн юм бүхнийг Ижил мөрнөөс хурааж аваад хойтон хавар болтол авдарт хийчихсэн юм шиг, тэр хавиар нисч яваа турлиах Ижил мөрнийг “Шалдаан! Шалдан! Гэж дооглож байгаа юм шиг санагдам ажээ. Рябовский турлиах гуаглахын чагнан би авьяас чадвараа алдаж гүйцжээ. Энэ ертөнцийн юм бүхэн хуурмаг, харьцангуй балай юм. Ер энэ хүүхэнтэй сүйд майд болохын хэрэггүй байсан юм гэж бодож байлаа… Ер нь Рябовский ууртай муухай ааштай байжээ.

Ольга Ивановна хаалтны  цаана орон дээр суугаад, сайхан шаргал үсээ хуруугаараа засах зур, гэртээ очоод зочлох тасалгаандаа ч унтах тасалгаандаа нөхрийнхөө ажлын өрөөнд ч байгаагаар бодсоор сэтгэл нь бэлчиж, театр, оёдолчин хүүхэн, танил нөхдөө бодоод тэд маань одоо  юу хийж байгаа бол? Намайг дурсаж байгаа болов уу? Улирал дуусаад одоо  үдэшлэгээ эхлэх цаг болчихож дээ. Дымов минь! Хөөрхий Дымов надад

захиа бичихдээ юутай ялдамхан, хүүхэд мэт, өр өрөвдмөөр, гэртээ ирээч гэж гуйдаг билээ. Дымов сар бүр Ольга Ивановнад далан таван рубль явуулдаг. Бас зураачаас мөнгө зээлдэж зуун рублийн өр тавьсан гэж бичихэд бас явуулсан. Юутай сайхан санаатай. Удам сэтгэлтэй хүн бэ! Жуулчин явахдаа Ольга Ивановна аяншин уйтгарлах болоод энэ харчуул, мөрөн голын ус чийгийн үнэрээс бушуухан зайлж тосгоноос тосгонд үргэлж нүүдэллэн тариачны байшинд сууж байхдаа биенд шингэсэн бузар булай бүхнээс салах юмсан гэж хүсч байлаа. Тэдэнтэй хамт есдүгээр сарын хорин хүртэл энд сууна гэж Рябовский зураачдад ам алдаагүйсэн бол өнөөдөр ч гэсэн явчихаж болохсонжээ. Тэгвэл юутай сайхан байх билээ! Гэж боджээ. Рябовский:

- Тэнгэр минь! Хэзээ нэг нар гарах юм бол? Нартай өдрийн зургийг наргүй байхад гүйцээж болохгүй шүү дээ! Гэж гасалж байлаа. Ольга Ивановна хаалтын цаанаас гарч ирээд:

- Чамд үүлтэй өдрийн зураг бий, санаж байгаа биз дээ .Баруун талдаа ой, зүүн талдаа хэдэн үнээ, галуун зурагтай. Чи одоо түүнийгээ гүйцээж болохсон гэжээ.

- Юу! Гүйцээх! Та намайг юу хийхийгээ мэдэхгүй тэнэг гэж боддог юм уу? гэж үрчилзэн хэлэв.

- Чи надад яасан ширүүн болчихоо вэ? Гэж Ольга Ивановнагийн шүүрс алдан хэлэхэд Рябовский:

- Яахав сайн л биз? Гэв.

Ольга Ивановнагийн нүүр таталдаж зуухны тэнд очоод уйлчихлаа.

- Мөн дөө, ганцхан нулимсаа гоожуулах л дутаад байсан юм. Болиоч, надад улйах мянган шалтаг байвч би уйлаагүй л байна. Ольга Ивановна мэгшин уйлагнан

- Мянган шалтаг гэнээ та! Хамгийн гол шалтаг нь та намайг тээршээх болжээ гэж хэлснээ орилж -Үнэний нь хэлэхэд чи бидний янаг сэтгэлээс минь ичих болжээ. Зураачид аль хэдийн биднийг мэдчихээд нуух аргагүй болсонатал та тэднээс нуух гэж ядаж байна гэлээ.

- Ольга, би танас ганцхан юм гуйя. Та намайг битгий тарчилгаач! Надад өөр юу ч хэрэггүй гэж гараа зүрхэн дээрээ тавьж Рябовский гуйв.

- Тэгвэл та надад хуучин хэвээр хайртай гэж тангарагла.

- Энэ чинь шаналгаатай хэргээ! Ингээд байх юм бол эсвэл би Ижил мөрөн рүү харайж үхнэ, эсвэл галзуурч дуусна шүү! Намайг орхиоч! Гэж Рябовский босон харайж шүдээ зуун хэлэхэд

- Тэгвэл намайг ал ал! Аль вэ, алаатах! Гэж Ольга Ивановна хашгирлаа.

Ольга Ивановна дахин орилсоор хаалтны цаагуур орлоо. Байшингийн сүрэл дээвэр дээр бороо шаагин дуслана. Рябовский толгойгоо барьж тасалгаан дотуур холхиж байснаа хэн нэг хүнд ямар нэг юм батлан үзүүлэх гэсэн шиг шийдсэн царай гарган саравчтай малгайгаа өмсч буу мөрлөөд байшингаас гарч одов.

Явснаас нь хойш Ольга Ивановна орон дээрээ хэвтэж уйллаа. Эхлээд хор идээд Рябовскийд буцаж ирэхэд үхчихсэн байвал зүгээрсэн гэж бодоод дараа бодол нь зочлох танхим нөхрийнхөө тасалгаа руу шилжиж Дымовтойгоо зэрэгцэн хөдөлгөөнгүй суугаад бие цэвэр, сэтгэл тайван жаргаж, орой нь театрт очирж Мазинийн 1 дуулахыг сонсох юмсан гэж бодлоо. Солё иргэншил, хотын шуугиан, нэрт хүмүүсийг хүсэн бодсоор түүний зүрх шимширчээ. Байшинд нэг авгай орж ирээд хоол хийхээр яаралгүй гал түлж хиншүү ханхлан утааны угаар цэнхэртлээ. Урт түрийтэй балиар гутал өмссөн, бороонд норсон нойтон царайтай зураачид хүрч ирээд зурсан юмаа үзэцгээж тэнгэр муухай байхад ч Ижил мөрөн гоо үзэсгэлэнтэйеэ гэж сэтгэлээ тайвшруулцгааж байлаа. Тууртанд байгаа хямдхан цаг, чаг- чаг-чаг гэж дуугарна.

*1 Анжело Мизини (1844е1926) Италийн авьяаслаг дуучин (Ред)*

Бээрсэн ялаа зурмал бурхны тэрүүгээр бөөгнөрөн хүнгэнэлдэж вандан доогуур, зузаан хавтасны дотор хорхой түчигнэх нь сонсдож байлаа…

Рябовский нар жаргаснаас хойш зүдэрсэн зэлхий царайтай орж ирээд ширээн дээр саравчтай малгайгаа чулуудан муухай гуталтайгаа вандан дээр ойчоод нүдээ анин:

- Би ядарлаа… гэж хэлээд зовхио сөхөн ядан хөмсгөө хөдөлгөв.

Ольга Ивановна түүнд уурлаагүйгээ үзүүлэн энхрийлэхээр ойртож очоод дуугүйхэн үнсээд үсий нь самнамаар санагдаж цайвар шар үсэнд нь сам хүргэв.

Рябовский биенд нь хүйтэн юм хүрсэн шиг цочин нүдээ нээж:

- Юу болов? Юу болов? Намайг зүгээр байлгаач, танаас гуйя гэж хэлээд Ольга Ивановнаг гараараа зайлуулан цааш болж царайд нь дур гутан эгдүүцэх байдал үзэгдэх шиг санагдлаа. Тэгтэл гэрийн эзэн авгай, хоёр гартаа ногоотой шөлтэй таваг, болгоомжтой барьсаар Рябовскийд авчирч өгөхдөө эрхий хуруугаа шөлөнд дүрсэн байхыг Ольга Ивановна харжээ. Тэгээд цүдгэр гэдэстэй балиар авгай, Рябовскийн ховдоглон идэж байгаа ногоотой шөл, тэр байшин, анхандаа жирийн болон урлагийн эмх замбараагүй байдалд нь дурладаг байснаа санахад Ольга Ивановнад аймшигтай санагджээ. Ольга Ивановна доромжлуулснаа гэнэт мэдэрч хүйтнээр:

- Бид нэг хэсэгтээ салах хэрэгтэй байна. Тэгэхүй бол уйтгар гунигаас болж сүрхий муудалцаж магадгүй. Би ч бүр залхлаа. Би өнөөдөр явна гэлээ.

- Юугаар вэ? Мод унаад давхих уу?

- Өнөөдөр пүрэв, тэгэхлээр есөн цаг хагаст галт онгоц ирнэ.

- Аа, тийм тийм… За яахав ялбал яв л даа, одоо энд хийх юм юу ч үгүй, уйтгарлах нь аргагүй. Чамайг хорьж тогтоохын тулд их хүч гаргах болно биз. Явдаа, хорьдоос хойш уулзамз гэж Рябовский алчуураар гараа арчин найрсаг хэлэв.

Ольга Ивановна сэтгэл хангалуун болж хацар нь хүртэл улайгаад юмаа зэхэв. Зочлох танхимдаа зураг зурж зөөлөн хөнжилд унтаж бүтээлэгтэй ширээн дээр хоол идэх цаг ойртож байгаа маань үнэн болов уу? гэж өөрөө өөрөөсөө асуун сэтгэл нь тайвширч Рябовскийд уурлахаа болиод:

- Рябуша, би чамд будаг, бийрээ орхиё. Үлдсэн юмы минь аваад очоорой… Чи намайг байхгүй хойгуур залхуурч лазанталгүй ажиллаарай. Рябуша, чи минь сайн хүн шүү дээ гэж хэлэв.

Арван цагт Рябовский салахынх гэж Ольга Ивановнаг үнссэн нь гагцхүү галт онгоцон дээр зураачдын дэргэд үнсэхгүйн тулд ингэсэн юм шиг санагджээ. Онгоцны зогсоол дээр хүргэж өгснөөс нь хойш удалгүй галт онгоц ирээд Ольга Ивановнаг аваад явчлаа.

Ольга Ивановна хоёр хоног гаруй яваад гэртээ ирж малгай, цуваа ч тайлалгүй сэтгэл хөдлөн аахилсаар зочлох танхимаар дамжин хоолны тасалгаанд ортол гадуур хувцасгүй, энгэр нь задгай хантаазтай Дымов, хутгаа сэрээнд хавирч байв. Урьд нь тавагтай ятууны мах байв. Ольга Ивановна байрандаа ирэхдээ юм бүхнийгнөхрөөсөө тас нуух хэрэгтэй, тэгэхэд чада хүчин ч хүрэлцэнэ гэж бат санаж байснаа нөхрийнхөө ялдам, тавиун инээд, баяртайяа гялалзагч нүдийг хараад энэ хүнээс нууна гэгч энэ хүнийг гүтгэх, юмы нь хулгай хийж алахтай адил жигшүүртэй шившигт, байж болзошгүй, ер хачин хүрэлцэшгүй хэрэг гэж мэдээд нөгөрсөн юм бүхнээ хэлэхээр агшин зуур шийдээд нөхөртөө үнсүүлж тэврүүлээд өмнө нь сөгдөн унаж нүүрээ таглажээ.

- Яав? Яагаав чи минь, намайгаа санаа юу? Гэж Дымовын энхрийлэн асуухад Ольга Ивановна ичиж улайсан нүүрээ дээш болгож гэмшин гуйсан байдлаар нөхрөө харсан боловч айж ичсэнээсээ болж үнэнийгээ хэлж чадсангүй.

- Зүгээрээ… Би тэгээд л… гэж хэлэв.

Дымов түүнийг өндийлгөж сандал дээр суулгаад:

- Сууцгаая. Ай даа, ингээд… ятууны мах ид. Хөөрхий чи минь өлсөө биз гэлээ.

Ольга Ивановна гэрийнхээ агаарыг шуналтай амьсгалаад ятууны мах идэв. Дымов сэтгэл уяран түүнийг харж баяртайяа инээж суулаа.

Өвлийн дунд үеэс Дымов хууртаж байгаагаа таамаглах болсон бололтой, өөрөө муу санаа гаргасан юм шиг эхнэрийнхээ нүдийг эгц харж чадахыг боббльж уулзахдаа баясгалантай инээдгээ байгаад эхнэртэйгээ хоёулхан үлдэхээс зовж Коростелев найзаа хоолондоо дагуулан авчирдаг болов. Тайрмал үстэй, овор ихтэй царайтай Коростелев гэгч намхан нуруутай хүн Ольга Ивановнатай ярихдаа бачимдсандаа цамцнхаа хамаг товчийг тайлаад дахин товчилж баруун гараараа сахлынха азүүн талаас зулгаадаг байжээ. Хоолон дээр сайхь хоёр эмч өрц дээгүүр болохоор заримдаа зүрх дэлсэх явдал байдаг гэх буюу мэдрэлийн өвчин сүүлийн үед их л олонт тохиолдох боллоо гэх шиг, эсвэл Дымов өчигдөр “цус хортойгоор багадсан” гэдэг шинжилгээ тогтоосон, хүүр задлахдаа ходоодны доохи булчирхай хорт үү байхыг үзлээ гэх шиг ярьдаг байжээ. Тэр

хоёр Ольга Ивановнаг дуугай байлгахын тулд буюу чухамдаа худал хэлүүлэхгүйн тулд анагаах ухааны тухай яриа дэлгэж байгаа юм шиг санагдсаар байлаа. Хоолноос хойш Коростелев төгөлдөр хуурын дэргэд сууж Дымов санаа алдан:

- Ээ дээ, өвгөн минь! За юу ч гэхэв ! Ямар нэг уйтгартай дуу дараа гэдэг байлаа.

Коростелев мөрөө өргөж хуруугаа арвайлгаад хөгжим дарж хэдэн аялгуу гаргаснаа нарийнхан хоолойгоор "Орос тариачны гашуудан ёолдоггүй тийм газрыг надад зааж өгөөч" гэж дуулж эхлэхэд Дымов дахин санаа алдаж нударгаар шанаагаа тулаад бодлого болно.

Сүүлийн үед Ольга Ивановна тун болгоомжтой авирлах болжээ. Өглөө болгон сэтгэл тавгүй босч өөрөө Рябовкийд нэгэнт дурлахын больсон, тэнгэрийн авралаар юм бүхэн өнгөрсөн гэж бодсоор кофе ууснаас хойш Рябовский түүнийг нөхрөөс нь салгаад одоо нөхөр ч үгүй. Рябовский ч үгүй хоцорлоо гэж шаналдаг боллоо. Тэгээд Үзэсгэлэнд Поленовыг 1 дууриан байгаль, хүн амьтны байдлын зураг тавих гэж Рябовский бэлтгэж байгаа түүнийг үзсэн хүн болгон бахдан магтаж байна гэж танилуудынхаа ярьсныг санаад Рябовский миний нөлөөгөөр түүнийг бүтээж шүү дээ, ерөөс миний нөлөөгөөр сайн болж байгаа юм, тэр нөлөө маш чухал, ер Рябовскийг орхичвол лав замаа алдах байхаа гэж боддог байжээ. Бас Рябовский хамгийн сүүлд гялтганасан саарал

*1 В.Д. Поленов (1844-1927) Оросын зураач, байгалийн байдлын тухай олон сайхан зураг зуржээ. (Ред)*

костюм өмсөж шинэ зангиа зүүж ирээд "Би гоё байна уу?" гэж асуусны нь санаж нээрэ ч урт бужгар үстэй, цэнхэр нүдтэй тэр хүн тун гоё, эсвэл тэгж гоё гэж санагдсан ч юм уу, тэгээд бас Ольга Ивановнад тун эелдэг байжээ.

Ольга, Ивановна олон юм эргэцүүлэн бодоод хувцаслаж сэтгэл догдолсоор Рябовский дээр очиж түүний тун хөгжилтэй байахд нь тааралджээ. Рябовский үнэхээр сайхан зургаа бахархан дэвхцэж, маяглан тэнэглэж чухал юм асуухад хошигнон хариулж байлаа. Ольга Ивановна Рябовскийг зурагтай нь хардаж зургий нь үзэн ядаж байсан боловч ёс бодож зургий нь өмнө таван минут хэртэй дуугүй зогсоод бурхны өмнө санаа алддаг шиг санаа алдаад:

- Нээрээ чи урьд нь ийм юм ер зурж байгаагүй шүү. Бүр аймар ч юм шиг гэж аяархан хэлээд "Надад дурлаач, битгий хаяач, хөөрхий азгүй наэмайг хайрлаач гэж уйл гуйн Рябовскийн гарыг үнсэж хайртай гэж тангараглахыг шаардан миний сайн нөлөөгүй бол замаа алдаж сөнөнө" гэж Рябовскийд батла хэлж нуршсаар уурыг нь хүргэж доромжлуулснаа ухааран оёдолчныдоо очих буюу билет хөөцөлдөхөөр танил жүжигчний рүү явдаг байв.

Ольга Ивановна, Рябовскийг эзгүйгээр дайралдвал өнөөдөр над дээр очихгүй бол би заавал хор идэж үхнэ гэж тангарагласан захиа бичээд орхидог байжээ. Тэгэхэд нь Рябовский айгаад тэднийд очиж хамт хоол иддэг байжээ. Рябовский нөхрөөс нь ер зовохгүй шазруунүг Ольга Ивановнад хэлэхэд тэр бүсгүй мөн тэрчлэн хариулдаг ажээ.

Тэр хоёр бие биенийгээ хүчээр холбож байгаа эвлэршгүй дайснууд болохоо мэдэд уурлацгаадаг, уурласнаасаа бол ханшгүй зан гаргацгааж байгаага ч хамаг учры нь тайрмал үстэй Коростелев хүртэл мэдэж байгааг ч анзаардаггүй байжээ. Хоолноос хойш Рябовский явах гэж яардаг билээ.

- Та хаа очих вэ? Гэж Ольга Ивановна үүдний өрөөнд ороод Рябовскийг жигшин харж суудаг байв.

Рябовский нүдээр анивалзан ярвайгаад Ольга Ивановнагийн таних ямар нэг хүүхнийд очно гэдэг байлаа. Рябовский Ольга Ивановнагийн хардлагыг шоолж эгдүүгий нь хүргэх гэсэн нь илт билээ. Тэгэхэд унтах тасалгаандаа орж орон дэрээ хэвтээд хардах тэчьяадах, доромжлуулсандаа гомдох, ичих сэтгэл зэрэгцэж дэрээ зулгаан чанга орилж эхэлдэг байлаа. Тэгэхэд Дымов Коростелевыг зочлох танхимд үлдээгээд унтаж тасалгаанд орж ичиж сандран:

- Битгий чанга уйл даа, эхнээр! Яах юм бэ? Энэ тухай дуугүй байх хэрэгтэй шүү.. Хүнд мэдэгдэхгүй байх хэрэгтэй.. .Нэгэнт хийсэн хэрэг баллах аргагүй шүү гэж аяархан хэлдэг байлаа.

Чамархайгий нь хүртэл өвтгөгч, жөтөөч сэтгэлээ яаж намжуулахыг тэр бүсгүй мэдэхгүй, хэрэг явдлаа засч болно гэж бодохдоо нүүр гараа угааж уйлсан нүүртээ оо тавиад танил хүүхнийдээ давхиж хүрдэг байлаа. Тэнд Рябовскийг байхгүй болохоор бас нэг хүүхнийд, тэндээс өөр хүүхнийд очдог байжээ.. Анахдаа тэгж явах нь Ольга Ивановнад ичгүүртэй байсан боловч сүүлдээ дасчихаад ганц оройн дотор Рябовскийг олох гэж танил хүүхнүүдээ шавтартал эргэх явдал ч тохиолдох болов. Түүнийг хүн бүгд мэддэг болжээ.

Ольга Ивановна нэг удаа Рябовскийд нөхрийнхөө тухай:

- Энэ хүний уужим сэтгэл намайг зовоож байна гэж хэлсэн билээ.

Тэдгээр үгс Ольга Ивановнад аятайхан санагдаж Рябовский тэр хоёрын явдлыг мэддэг зураачидтай уулзах болгондоо гараа сүртэй занган дохиж нөхрийнхөө тухай:

- Энэ хүний уужим сэтгэл намайг зовоож байан гэж хэлдэг болжээ.

Тэдний аж төрөх дэглэм ноднин жилийнхтэйгээ адил байлаа. Лхагва гариг болгонд тэднийд үдэшлэг болдог байв. Жүжигчин шүлэг уншиж, зураачид зурж, морин хийлтэй хөгжимчин хөгжимдөн, дуучин дуулж бас арван нэгэн цаг хагаст хоолны тасалгааны хаалга нээгдэн хэзээний Дымов гарч ирээд инээмсэглэн:

- Эрхмүүдээ, идээ зооглоцгоо! Гэж хэлдэг байв.

Ольга Ивановна мөн л урьд адил аугаа их хүмүүсийг эрж олоод сэтгэл ханахгүй дахин эрдэг, мөн л урьд адил өдөр бүр шөнө орйо болсон хойно ирдэг байлаа. Гэвч Дымов Ольга Ивановнаг ирэхэд ноднин жилийнх шигээ унтаж байдаггүй тасалгаандаа нэг юм хийж гурван цагт хэвтээд найман цагт босдог байжээ.

Нэг орой Ольга Ивановна толины өмнө зогсоод театрт очихоор зэхэж байтал унтах тасалгаад урт хормойтой хувцас өмсөн цагаан зангиа зүүсэн Дымов орж ирэв. Хуучин шигээ тэрээр ялдамхан инээмсэглэж эхнэрийнхээ нүдийг эгцлэн баясгалантайгяа хараад нүүр нь гялалзанх туяарч байв. Суугаад өвдгөө илбэн:

- Би сая диссертац хамгааллаа гэхэд нь:
- Оо хамгаалаа юу? Гэж Ольга Ивановна асуув.
- Тэгсээн гэж Дымов хэлэн цааш харж зогсоод үсээ зассаар байгаа эхнэрийнхээ нүүрийг толинд харахгэж хүзүүгээ сунган:
- Ай даа! Намайг ерөнхий өвчний приват- доцент болгож магадгүй байна. Иймэрхүү төлөвтэй байгаа шүү гэлэ.

Дымовын баясгалантай туяарсан царайг харвал Ольга Ивановна дага баясалцсан бол эгзэгтэй бүгдийг, одоо ирээдүйн юм бүхнийг уучилж өнгөрсөн юм бүхнийг мартах байсан ажээ. Гэтэл Ольга Ивановна ерөнхий өвчний приват-доцент гэгч ямар зэргийн, юу байдгийг мэдэхгүйн дээр шийнээс хожигдчихно гэж айж байсан учир юу ч хариулсангүй.

Дымов хоёр миунт сууж гэмшингүй инээмсэглээд гарч одлоо.

Тун түгшүүртэй өдөр байж билээ.

Дымовын толгой нь их өвдөж байлаа. Өглөө цайгаа ч уусангүй, ажилдаа ч очсонгүй, тасалгаандаа үргэлж л турк буйдан дээр хэвтээд байлаа. Ольга Ивановна хэзээний зангаараа нэг цагт амьгүй бодисын зураг зурснаа үзүүлж бас өчигдөр яагаад ирээгүйг асуухаар Рябовскийнд очихоор гарав. Судалбар зураг нь тун шальгүй мэт санагдана. Ольга Ивановна түүнийг Рябовский дээр очих шалтаг олох гэж зурсан юмсанж:

Ольга Ивановна Рябовский дээр зөвшөөрөлгүй ороод үүдний өрөнд галошоо тайлж байтал дотор тасалгаанд нэг юм гүйх шиг эмэгтэй хүний даашинз шүрчигнэх сонсдоход тасалгаа руу яаран өнгийв. Гэтэл шар шүргэсэн хар өнгийн хөвөн даавуу хөшигтэй том зургийн цаагуур хүрэн банзлын хормой жирсхийн далд орохыг харав. Нэг хүүхэн нуугдсан нь гарцаагүй ажээ. Ольга Ивановна өөрөө тэр зургийн цаагуур бас олон нуугддаг

*1 Хувьсгалын өмнөх Орос ба гадаадын зарим оронд их, дээд сургуульд багшилдаг орон тооны биш багшийн эрдмийн цол*

байж билээ! Рябовский тун их ичсэн бололтой Ольга Ивановнаг үзээд гайхсан дүр гарган хоёр гараа сунгаж нялуун инээмсэглээд:

- Пээ! Ирсэнд чинь их баярлалаа. Ямар сайхан юм дуулгах нь вэ? Гэжээ.

Ольга Ивановнагийн нүд нулимсаар дүүрээд тун ч ичгүүртэй, гомдолтой, гашуун болж одоо зургийн цаана зогсчихоод тавлан хөхөрч байга худалч, өөртэй нь өрсөлдөгч хүүхний дэргэд сая рубль өгье гэсэн ч яримааргүй байлаа.

- Би танд судалар зураг авчирлаа… Амьгүй бодис гэж Ольга Ивановна нарийн дугаар сэтгэл зовонгүй хэлэв.
- Юу… Судалбар зураг уу? гээд Рябовский зургийг авч үзэнгүүт хэнэггүй байдал гарган нөгөө тасалгаанд орлоо.

Ольга Ивановна хойноос нь хүлцэнгүйгээр даган оров. Рябовский: нэгдүгээр сорт…натюрморт…курорт…черт…порт… гэж сүүл холбох үг олж ядан бувтнав.

Зураг зурдаг тасалгаанд хүн яаран алхалах, хувцас ширчигнэх сонсодлоо. Нөгөө хүүхэн явчих нь энэ ажээ. Ольга Ивановна чанга чарлаж зураачны толгой дундуур ямар нэгэн хүнд юмаар цохичоод гараад явмаар санагдсан боловч нулимс дүүрсэн нүдэнд нь юу ч харагдсангүй, ичих сэтгэлдээ дарагдаад өөрийгөө Ольга Ивановна ч биш, зураачин ч биш, шавьж мэт амьтан гэж бодов.

Ребовский:

- Бид ядарлаа гэж шалангуй хэлээд үүрэглэхгүй гэж толгойгоо сэгсэрч судалбар зургийг харан:
- Энэ чинь зүгээр л юм даа, харин өнөөдөр ч судалбар, ноднин ч судалбар, нэг сарын дараа ч судалбар… Та яасан уйддаггүй юм бэ? Таны оронд би л бол зургийг хаячаад хөгжим ч юмуу, өөр нэг юмаар ноцтойхон оролдохсон. Та бол зураачин биш, хөгжимчин шүү! За би мөн их ядарлаа! Би одоо цай өг гэж хэлье Тэгэх үү? Гээд тасалгаанаас гараад зарцдаа нэг юм хэлж байхыг Ольга Ивановна сонслоо.

Тэгээд Рябовскийтай дахин уулзаж ярилцахгүйн тулд хамгийн гол нь орилохгүйн тулд түүнийг буцаж ирэхээс өмнө үүдний өрөөнд бушуухан гүйж ороод резинэн шаахайвчаа өмсөн гудамжинд гараад сая нэг санаа амарч Ребовскийгээс ч, зураг урлалаас ч зураг зурдаг тасалгаанд тэгтэл дарамт болж байсан айхавтар ичгүүрээс ч үүрд мултарснаа мэдлээ. Ингээд бүгд дуусах нь тэрээ!

Ольга Ивановна оёдолчныдоо очиж дараа нь өчигдөрхөн ирсэн Барнайнд очоод Барнайнхаас нотын дэлгүүрт очлоо. Ольга Ивановна ингэж явахдаа цаг үргэлж Рябовскийд нэр сүрээ бүрэн хадгалсан ширүүн хүйтэн үгтэй захиа бичнэ. Тэгээд хавар ч юм уу, зун Дымовтойгоо хамт Крымд очоод тэнд өнгөрсөн хэргээсээ бүрмөсөн ангижирч шинэ амьдралаа эхэлнэ гэж бодож явлаа.

Ольга Ивановна шөнө орой болсон хойно гэртээ ирээд хувцсаа ч солилгүй захиа бичихээр зочлон тасалгаандаа суув. Ольга Ивановнаг зураачин биш гэж Рябовскийн хэлсний нь өшөөнд чи жил болгон нэг л хэвийн юм зурдаг, өдөр болгон нэг хэвийн юм ярьдаг, чи одоо байрандаа царцсан учир бид урьд бүтээснээсээ илүү юм хийж заяа нь

чадахгүй  гэж бичих гэж байлаа. Бас Рябовский, чи миний сайн  нөлөөний ачийг санах хэрэгтэй. Хэрэв муу зан гаргахад хүртэл тэр чинь өнөөдөр зургийн цаана нуугддаг тиймэрхүү олон аашт хүүхний харгай шүү гэж бичмээр байлаа.

- Эхнээр! Эхнээр! Гэж Дымов ажлынхаа тасалгаанаас хаалга онгойлголгүй дуудав.
- Юу гээв?
- Эхнээр чи нааш битгий орж ир, зүгээр хаалганд ойртоод ир… Гурав хоногийн өмнө больниц дээр надад хоолойн сахуу халдсан юм. Тэгээд одоо… бие муу байна. Коростелевт даруйхан хүн явуул.

Ольга Ивановна нөхрийгөө алиаа танил эрэгтэйчүүдийнхээ адил дандаа овгоор нь дууддаг байлаа. Нөхрийн нь нэр Гоголийн зохиолд гардаг Осиптай адилшааж “Осип охрип, Архим Осип” гэж Осип Архип гэдэг нэрээр хошинон хэлдэг үг санаанд ордог тул нэрээр нь дууддаггүй байжээ. Харин одоо Ольга Ивановна:

- Осип минь, чи яачихав аа? Гэж дуу алдан хашгирав.
- Яв аа! Миний бие муу байна… гэж  хаалганы цаанаас Дымов хэлээд буйдан сандал руу очиж хэвтэх нь дуулдав. Тэгээд
- Яв аа! Гэж дуугарах нь сонсодлоо. Ольга Ивановна “Юу болох нь энэ вэ! Энэ чинь аюултай хэрэг боллоо” гэж бодоод айхдаа бие нь арзасхийв.

Онц хэрэггүй мөртлөө Ольга Ивановна лаа аваад унтах тасалгаанд орж  юу хийхээ санагалзан алмайрч өөрийгөө санамсаргүй толинд харчихав. Толинд айсан зэвхий цагаан царайтай, урт ханцуй бүхий  энгэр дээрээ эвгүй шар зурвастай цамц, ер бишийн хачин судалтай банзал өмссөн зэвүүн муухай амьтан харагдаж  байлаа. Тэгээд Ольга Ивановна гэнэт Дымовыгоо, өөрт нь хязгааргүй их дурладгий нь залуу насыг нь ойрдоо ер хэвтээгүй энэ ор дэвсгэрийг нь хүртэл тун их өрөвдлөө. Дымовын  жирийн ялдамхан ноомой инээмсэглэдэг түүний санаанд ороод уйлж Коростелевт ирэхийг гуйсан захиа бичлээ. Шөнийн хоёр цаг болж байлаа.

Ольга Ивановна өглөө найман цагт босохдоо нойр муугаас  толгой нь өвдөж байв. Тэгээд үсээ ч самналгүй эвгүй хэвээр унтах тасалгаанас  гэмшсэн царайтай огарч ирэхэд хажуугаар нь доктор бололтой, хар сахалтай хүн үүдний өрөө рүү явж өнгөрлөө. Эмийн үнэр ханхалж Дымовын ажлын тасалгааны үүдэнд Коростелев зогсоод брауун гараараа сахлынхаа зүүн талыг имэрч байв. Коростелев Ольга Ивановнад:

- Уучлаарай, би таныг түүн дээр оруулахгүй, халдаж, магадгүй. Чухамдаа та ороод ч яахав. Тэртээ тэргүй дэмийрээд байна гэж уруу царайлан хэллээ.
- Ёстой сахуу мөн үү? Гэж Ольга Ивановна шивнэн асуув.

Коростелев Ольга Ивановнагийн асуултад хариулахын оронд

- Үл бүтэх юм рүү тэмүүлэгчдийг ёстой шүүхэд өгвөл таарна. Дымов яагаад өвчин халдаасныг мэдэж байна уу? Хоёр дахь өдөр нэг хүүхдээс сахууны идээ хальс нарийнхан гуурсаар сорсон бйана. Яах гэж тэр вэ? Балай.. тэнэг юм… гэж үглэв.
- Амь насанд нь аюултай юу? Гэж Ольгай Ивановна асуулаа.
- Тийм ээ, хүнд хэлбэр гэж ярьж байна. Чухамдаа Шрект хүн явуулах юмсан гэж Коростелев хэлэв.

Эхлээд шаргал үстэй, унжуу урт хамартай, жүүд маягийн яриатай, жижигхэн хүн, дараа нь өндөр нуруутай бөгтөр лам шиг хүн, дараа нь тарган, улаан царайтай, нүдний шилтэй залуу хүн ирцгээлээ. Эмч нар нөхрийгөө сахихаар ирсэн нь тэр ажээ. Коростелев оногдсон цагтаа сахиад гэртээ харилгүй үлдэж тасалгаа бүхнээр сүүдэр шиг тэнэнэ. Зарц эмэгтэй өвчтөн сахиж буй докторуудад цай бэлтгэж бас байсхийгээд эмийн сан руу гүйж байсан учир тасалгаа цэвэрлэх хүнгүй нам гүм, уйтгартай байв.

Ольга Ивановна унтах тасалгаандаа суугаад нөхрөө хуурснаас болж тэнгэр намайг шийтгэж цээрлүүлж байна гэж бодов. Үг яриа цөөтэй, номхон даруу зантай, хэтэрхий гэнэн цагаан санаатай хөөрхий хүн өөрийнхөө буйдан сандал дээр дуу шуу ч үгүй чимээгүйхэн тарчилж байлаа. Гэтэл ядаж дэмийрч байхдаа ч гэсэн гомдлоо ярьсан бол уг хэрэгт ганц сахуу өвчин буруутай биш юм байна гэдгийг сахиж буй докторууд мэдэх байсан билээ. Коростелевоос асуусан болхамаг учрыг мэдэх байсан даа. Тэр хүн найзынхаа эхнэрийг энэ л гол хорлоочин, сахуу бол түүний дайвар юм гэсэн байртай харж байгаа нь учиртай юмаа. Ижил мөрөн дээрхи сартай шөнө, янагийн яриа, хөдөөний байшин дахь эгдүүтэй амьдралын аль нь ч Ольга Ивановнагийн санаанд үлдсэнгүй, гагцхүү хоосон тачаал, саваагүй зан гаргаснаас бол хөл, гар, бүх биед нь хэзээ ч угааж арилшгүй ямар нэгэн балиар муухай, заваарсан юм наалдсан шиг санагдаж байлаа.

“Ээ дээ би хичнээн муухай худал хэлсэн юм бэ? Тэр шившигт явдал бүү үзэгд…” гэж Рябовскийтэй түгшүүртай, янаг амрагийн явдал хийж байснаа санан боджээ.

Ольга Ивановна дөрвөн цагт Коростелевтой хамт хоол идэхэд Коростелев хоолонд бараг ам хүрэхгүй, ганцхан улаан дарс уугаад хөмсөг зангида сууна. Ольга Ивановна бас юу ч идсэнгүй, заримдаа Дымовоо идгэвэл нөхөртөө дахин дурлаж журамт эхнэр болно гэж тэнгэрт тангараглан залбирч, заримдаа зүүрмэглэн Коростелевыг хараад “Ямар ч нэр алдаргүй, ийм урвайсан царайтай, муухай ааштай хүн байх нь уйтгартайяа” гэж бодож байлаа. Бас заримдаа өвчин халдахаас айгаад нөхрийнхөө тасалгаанд одоо хүртэл ганц ч ороогүй тул тэнгэр намайг одоохон алах байх гэж бодно. Ердөө нэг л мэнэрсэн уйтгартай сэтгэл төрж энэ насны явдал нэгэнт гутаж юугаар ч засахын аргагүй болсон санагдана…

Хоолноос хойш бүрэнхий болж эхэллээ. Ольга Ивановна зочлох танхимд орж ирэхэд Коростелев алтдаж оёсон торгон жинтүү, толгой дороо тавиад сандал дээр унтчихаад” “Кхи-пүү…кхи пүү” гэж хурхирч балаа.

Өвчтөнийг сахихаар ирж явж байгаа докторууд ч гэсэн тэр эмх замбараагүй байдлыг ажиглахгүй байжээ. Зочлох тасалгаанд унтаад хурхирч байга гадныг хүн, тууrганд өлгөөстэй судалбар зураг, хачин жигтэй маягийн байдал, бас гэрийн эзэгтэй үсээ ч самнаагүй, эв хавгүй  муухай хувцастай байгаа тэр бүгдийг ер ажиглаж анзаарахаа ч тэр эмч нар байчихжээ. Нэг нь санамсаргүй инээд алдаж тэр инээд нэгл хачин, аймхай маягтай дуулдаж бүр аймаар жигтэйхэн боллоо.

Ольга Ивановнаг  зочлох тасалгаанд дахин орж ирэхэд Коростелев сэрчихээд тамхи татаж суув.

- Дымовт хамрын хөндийн сахуу тусжээ. Одоо зүрхний ажилагаа ч тааруухан байна. Чухамдаа хэрэг биш болж байна даа гэж Коростелев шивнэн хэлэв.

- Та Шрект хүн явуулаач гэж Ольга Ивановнагийн хэлэхэд:

- Ирээд явсан. Шрек харин сахууг хамрын хөндийд шилжсэний нь мэдсэн билээ. Тэгээд ер нь Шрек яах билээ. Чухамдаа Шрек ч хамаагүй. Тэр Шрек л биз, би Коростелев л биз гэжээ.

Цаг аймаар удаан өнгөрч байлаа. Ольга Ивановна өглөөнөөс хойш хураагаагүй орон дээрээ бүхлээрэ эхвтээд үүрэглэж бүх тасалгаа нь шалнаас адар хүртэл асар том төмрөөр дүүрчсэн юм шиг тэр төмөрийг л зайлуулчихвал хүн бүхэнд хөгжилэй чөлөөтэй болмоор юм шиг Ольга Ивановнад санагдлаа. Тэгснээ сэрэд тэр бол төмөрб иш Дымовын өвчин юм гэж мэдлээ. “Натюрморт порт…спорт…курорт… Шрек ямар бол? Шрек, грек, врек… крек, миний найз нар одоо хаана байгаа бол? Манайд галса зовлон тохиолдоод байгааг мэдэцгээсэн болов уу? Тэнгэр өршөө. Бурхан авар…Зайлуул Шрек, грек…” гэж дахиад л зүүрмэглэв.

Дахиад л төмөр харагдах шиг боллоо… Цаг аажуухан өгөрч доод давхарт байгаа цагб айсхийгээд цохиж байлаа. Хонх жингэнэн, докторууд ирсээр байв… Зарц хүүхэн хоосон аягатай тавиур барьж орж ирээд:

- Эзэгтэй, оры чинь засах уу? гэж асуув.

Тэгээд хариу үг хэлэхгүй болохоор гараад явжээ. Дор цаг цохиж Ижил мөрөн дээрх бороог зүүдэлж байтал тасалгаанд гадныг бололтой нэг хүн орж ирэв. Ольга Ивановна хэн бэ? Гэж босон харайтал Коростелев байлаа.

- Цаг хэд болж байна? Гэж Ольга Ивановнаа асуулаа.

- Гурав болж байх шив.

- За яаж байна?

- Яах юу байхав, өнгөрч байна гэж хэлэхээр ирлээ… гээд магшин уйлж Ольга Ивановнатай зэрэгцэн суугаад  ханцуйгаараа нулимсаа арчив. Ольга Ивановна анхандаа учры нь ойлгоогүй боловч хамаг бие нь арзасхийн хүйт оргиж аажуухан залбирч эхэллээ. Коростелев:

- Өнгөрч байна… гэж нарийхан дуугаар хэлээд дахин мэгшин уйл: -Амиа хайрлаагүйгээс өнгөрч байгаа юм… Шинжлэх ухаанд юутай их гарз болов! Гэж гашуун хэлэв.
- Бид бүхнийг түүнтэй жишихэд тэр бол ер бишийн аугаа их хүн байсан юмаа. Хичнээн авъяастай хүн байсан гээч! Тэнгэр минь, тэр маань гэгээн цагаан өдөр эрээд явсан ч олдохоргүй хорвоод ховорхон эрдэмтэн болох байсан билээ! Оська Дымов, Оська Дымов, чи даанч яв! Ээ, чааваас, ээ чааваас! Гэж гараа шажигнуулж гаслан цөхөрч хоёр гараараа нүүрээ дараад толгойгоо сэгсрэв. Тэгээд ямар нэг хүнд улам улам уурлан:
- Хичнээн сайхан зантай хүн байсан гээч! Ариун цагаан санатай, сайхан сэтгэлтэй, чухам уян зөөлөн амьтан юмсан! Шинжлэх ухаанд зүтгэж байгаад шинжлэх ухаанаас болж нас барж дээ. Өдөр шөнөгүй шар шиг ажиллаж байхад нь хэн ч түүнийг хайрласангүй. Тэгээд залуу эрдэмтэн хүн, ирээдүйн профессор, энэ муу сай новшийн даавуу шаавууны өөдөсний мөнгө олох гэж хөлсний ажил эрж шөнөдөө орчуулга хийдэг байж шүү!

Коростелев ингэж хэлээд Ольга Ивановнаг жигшин харж орны даавуугйи нь хоёр гараараа шүүрч аваад тэр даавуу л буруутай гэмтэй юм шигууртайгаар цуу татаад:

- Өөрөө өөрийгөө ч хайрласангүй, түүнийг хүн ч хайрласангүй дээ! Чухамдаа юу ч гэхэв дээ! Гэхэд зочлох тасалгаанд ямар нэг хүн:
- Тийм ээ ховорхон хүн байж дээ! Гэж бүдүүн дуугаар хэлэв.

Ольга Ивановна Дымовтой суусан хамаг явдлаа эхнээс нь аваад адгийг хүртэл юутай хээтэй нь саналаа. Тэгээд гэнэт Дымов бол өөрий нь мэдэх хүмүүстэй жишихэд үнэхээр ховорхон, ер бишийн аугаа их хүн байсныг мэдлээ. Ольга Ивановнагийн талийгаач эцэг, Дымовын нөхөд, эмч нар түүнтэй яаж харилцдаг байсныг санаад Дымов ирээдүйд алдартай хүн болно гэж тэдний мэдсэний учрыг Ольга Ивановна сая ухаарав. Туурга, адар, дэн шал дээрх хивс хүртэл Ольга Ивановнад “Алдчихжээ! Алдчихжээ!” гэж дооглон хэлэх гэсэн юм шиг эрээлжилж байв. Ольга Ивановна унтах тасалгаанаасаа уйлан ухасхийж зочлон отасалгаанаа нэг танихгүй хүний хажуугаар шуугин өнгөрөөд нөрийнхөө тасалгаанд уйлж оров. Нөхөр нь турк буйдан сандал дээр бүслэхээ хүртэл хөнжилд хучаастай хэвтэж байлаа. Царай нь аймар турж эцээд амьд хүнд хэзээ ч байдаггүй зэвхий цайвар шар өнгөтэй болжээ. Гагцхүү магнай, хар хөмсөг, танил инээмсэглэлээр нь энэ маань Дымов байна шүү гэж танидахуйц байв. Ольга Ивановна түүний цээж, магнай, гары нь хурдангэгч тэмтрэн үзэв. Цээж нь бүлээн байсан боловч магнай, гар нь эвгүй хүйтэн болчихжээ. Дутуу аниастай нүд нь Ольга Ивановнаг харалгүй хөнжлөө харж байлаа…

- Дымов! Дымов! Дымов! Гэж нөхрийнхөө дахин сэрэхгүй болсонд үл итгэн мөрөн дээрээс нь сэгсчин дуудаж байлаа.

Зочлох тасалгаанд Коростелев, зарц хүүхэнд:

Асуух юу байх билээ? Та сүмийн манаачийнд ороод тэжээврийн газрын эмэгтэйчүүлийг хаа суудгий нь асуугаарай. Тэд ирээд биеий нь угаах, засч цэвэрлэх ер нь хэрэгтэй бүхнийг гүйцэтгэнэ гэж хэлж байлаа.

## ХЭЛ БИЧГИЙН БАГШ

Морин туурай дүнзэн шалыг түчигнүүлэх нь сонсогдон жүчээнээс эхлээд Гүн Нулин хэмээх хар морь дараа нь цагаан зүсмийн Аварга, эцэст нь түүний дүү Майкийг гаргав. Эдгээр нь цөм сайхан, бас дээгүүр үнэтэй адуу юм. Өвгөн Шелестов Аваргыг эмээллэж охих Машадаа хандан:

- За, Мария Годфруа минь, унаад хөвж алдаарай гэв.

Маша Шелестова бол гэр дотроо насаар хамгийн дүү, арван найман настай боловч түүнийгб алчир бага гэж үзсээр байгаа учраас багын нэрээр Маня Манюся гэж дууддаг байсанаа хотод цирк ирж охин циркийн тоглолтыг алгасалгүй үздэг байснаас хойш охиныг Мария Годфруа гэх болжээ.

Тэрээр Аварга дээр мордонгоо:

- Хоб баа! Гэж дуу алдав.

Марияагийн эгч Варя Майкийг, Никитин-Гүн Нулинг, офицерууд өөрсдийн морийг унаж офицеруудын цагаан китель, хар өмд алагласан урт гоё морин цуваа халаагаар цувран гарчээ.

Морь унан гудамжаар гарахад Манюся яагаад ч юм бэ, ганцхан өөрий нь хараад байгааг Никитин ажиглажээ. Никитин, Гүн Нулин хоёрыг охин сэтгэл түгшсэн байртай эргэж хараад:

- Сергей Васильч та энэ морио дандаа амгайвчлан яваарай, айлгаж болохгүй, энэ чинь дандаа тийм дүр үзүүлдэг юм гэж хэллээ.

Гүн Нулинтай, Аварга их нөхөрсөг болоод ч тэрүү, тохиолын ч хэрэг үү Манюся яг өчигдрийнх шигээ гурав хоногийн турш Никитинтэй зэрэгцэн явсаар байгаа билээ. Ихэмсэг цагаан морь унасан Манюсягийн хэвлүүхэн жаахан бие, түүний хэлбэр галбир, жинхэнэ байдлаас арай оворжуу болгосон бортогон малгайг Никитин баяр хөөртэй, энхрийлэн хайрласан байдлаар бахдан харж түүний хэлэхийг сонсовч төдийлөн ойлгохгүй харин “Айж эмээхгүйгээр өнөөдөр л түүнд хайр сэтгэлийн үгэ эхэлэх болно гэдгийг бурхны нэр барьж өөртөө тангараглая.” Гэж бодно.

Оройн долоон цаг болж байсан нь цагаан хуйас мод, голт борын цэцгийн үнэр ханхийтэл сэнгэнэж тэр үнэрээс агаар, модод хөрч байгаа юм шиг санагддаг үе ажээ. Хотын цэцэрлэг дотор хөгжим уянгална. Морин төвөргөөн гудамжнаа улам тод сонсогдоно. Энд тэндгүй инээх, ярих, явган хаалга нээж хаах чимээ гарна. Зам тааралдах цэргүүд офицерүүдад гар өргөн оёсолж гимназийн 1 сурагчид Никитинд

мэхийн ёс гүйцэтгэнэ. Цэцэрлэгт дуугарч буй хөгжим рүү яарсан зугаалагчид морьт хүмүүсийн цуваат харахдаа их таатай байгаа бололтой. Тэнгэрт эмх замбараагүй тарсан үүлийг харвал их зөөлөн таатай үзэгдэж өргөн гудамжийг тэр чигээр нь бүрхэж гудамжны нөгөө талын байшингийн тагт, хоёрдугаар давхарт хүрсэн улиангар, хуайс моддын сүүдэр их аятай таатай ажээ.

Хотоос гарч их замаар хатируулан явахад тэнд хуйас мод, голт борын цэцэг үнэртэхгүй, хөгжмийн дуун сонсогдохгүй боловч тариалангийн газрын үнэр ханхална. Шинэхэн хөх тариа, улаан буудай ногоороод зурам хашгирч, турлиах гуаглана. Хаашаа ч харан эргэн тойрон ногоорч хаа нэгтэй тарвас тариалсан газар бараантан алс дорно зүгт оршуулгын газарт алимны гандсан модны зурвас цайрна.

Мал нядалгааны газар, шар айраг, исгэх үйлдвэрийн дэргэдүүр өнгөрч хотын захын цэцэрлэг рүү яарсан цэргийн хөгжмичдийг тэд гүйцэн түрүүллээ.

Варятай зэрэгцэн явсан офицерыг Манюся нүдээрээ зааж Никитинд- Полянскийн морийг их сайн гэдэгт би итгэвч даанч гологдмоор харагдах юм даа. Зүүн хөлний цагаан толбо илүүдэд толгой хаялж явахыг нь хараач. Үхэн үхтэл нь ингэж толгой хаялдгийг болиулж чадахгүй биз гэж хэлэв.

Эцэг шигээ Манюся моринд жигтэйхэн дуртай, тэгээд ч хэн нэгэн хүнд сайхан морь байхыг үзвэл хорхойтож бусдын адуунаас гэм согог олбол баярладаг ажээ. Никитин бол морь огт мэддэггүй, морийг цулбуураар юмуу жолоогоор залах хатируулах юмуу цогиулах нь түүнд огт ялгаагүй ажээ. Никитиний морь унаж яваа нь сурмаг биш, биеэ барьсан байдалтай болохоор

*1 хувьсгалын өмнөх Орос ба бусад зарим оронд XVI зууны үеэс нээгдсэн долоо буюу найман жилийн дунд сургуулийг гимнази гэдэг байсан. Орост эрэгтэйчүүдийн ийм сургууль 1804 онд, эмэгтэйчүүдийнх 1870 оноос нээгджээ. (Орч)*

морь сайн унадаг офицерууд Манюсад түүнээс илүү таалагдаж байгааг Никитин мэдэрч Манюсяг офицеруудтай хардана.

Хотын захын цэцэрлэгийн дэргэдүүр өнгөрөхөд тэнд бууж Сельтерийн рашаан 1 ууя гэж хэн нэгэн нь санал болговол бүгдтэнд орцгоожээ. Цэцэрлгт зөвхөн царс мод ургадаг, тэдгээр нь саяхан цэцэглэж байгаа болохоор шинэхэн ургаж байгаа навчны завсраар бүх цэцэрлэг, тайз, ширээ, дүүжингүүд нэвт харагдан хэрээний зассан үүр том малгайтай адил үзэгдэнэ. Морь унаж явсан хүмүүс, хамт яваа бүсгүйчүүл нэгэн ширээ рүү яаравчлан очиж рашаан авах боллоо. Цэцэрлгт зугаацан явсан таньдаг хүмүүс тэдэг дээр ирсний дотор урт түрийтэй гутал бүхий цэргийн эмч, хөгжимчдөө хүлээж байсан хөгжмийн удирдаач байжээ. Эмч Никитинийг оюутан гэж үзсэн бололтой.

- Та амралтаараа ирээ юү? гэж асуувал:
- Үгүй, би энд суурин суудаг, гимназид багшийн ажил хийдэг хүн гэж Никитин хариулав.
- Тийм гэж үү? Ийм залуу байж багшилдаг гэж үү? Хэмээн эмч гайхлаа.
- Юуны залуу гэж дээ? Би хорин зургаатай хүн шүү, бурхан өршөөг.

- Та сахал самбайтай мөртлөө хорин хоёр, хорин гурван наснаас хэтрээгүй юм шиг овор багатай байна.

"Ямар балай хэрэг вэ! Энэ чинь намайг амны салиа арилаагүй хүүхэд гэж хэлэх нь!" хэмээн Никитин бодлоо.

Түүнийг ялангуяа эмэгтэйчүүд, гимназийн сурагчдын дэргэд овор багатай гэж хэн нэгэн хүн яриа үүсгэхэд Никитин их дургүй байдаг юм. Энэ хотод ирж алба хаах болсноос хойш Никитин өөрийн овор багатайг үзэн яддаг болжээ. Гимназийн сурагчид түүнээс үл айн өвөгчүүл залуу хүн хэмээн ёсорхон дуудаж эмэгтэйчүүд урт сунжруу яриаг нь сонсохоосоо түүнтэй бүжиглэхийг эрхэмлэнэ. Түүнийг арваад насаар хижээл болговол юу ч хайрлахгүй байхсаан.

Тэд цэцэрлэгээс гарч цааш Шелестовынхны аж ахуйд ирж хаалганы дэргэд зогсоод хэрэгхөтлөгчийн авгай Прасъовьяг дуудан сая саасан халуун сүү нэхсэн боловч

*1 ХБНГУ-ын Зельтереа нутгийн рашааны нэр. Дээр үед Орост рашаан бүхнийг шахам ингэж нэрлэдэг байжээ (Орч)*

хэн ч уусангүй, бие биеэ харж инээлдсэнээ эргээд давхилджээ. Буцаад явж байхад хотын захын цэцэрлэгт хөгжим дуугарч байлаа. Оршуулгын газрын цаагуур нар далд орж тэнгэрийн хагаст үдшийн туяа улайрна.

Манюся дахиад л Никитинтэй зэрэгцэн явна. Манюсяд учиргүй их дурлаж байгаагаа хэлэхийг Никитиг хүсэвч офицерүүд бас Варяг сонсох биз гэж эмээн дуугүй явна. Манюсяг мөн дуугүй явахад чив чимээгүй атлаа яагаад өөртэй нь зэрэгцэн алхуулахын учрыг ухааран, газар тэнгэр, хотын гэрэл гэгээ, шар айраг исгэх үйлдвэрийн харанхуй хар бараа бүгд түүний нүдэн дээр энхрий сайхнаар нэгдэн нийлж Гүн Нулин нь агаараар хөвж% улайран байх тэнгэр өөд авирах гээд байгаа юм шиг санагдана.

Гэртээ буцаж ирэхэд цэцэрлэг дэх ширээн дээр халуун тогоо буцлан ширээний нэгэн буланд өвгөн Шелестов өөрийн найзууд, тойргийн шүүхийн түшмэдүүдтэй сууж бахь байдгаараа ямар нэгэн юм шүүмжлэн:

- Энэ чинь нэр нүүрээ барсан хэрэг. Нэр нүүрээ барсан хэргээс өөр юу ч биш! Гэж өгүүлж байв.

Никитин Манюсяд дурлаж эхэлснээс хойш Шелестовынхны байшин, байшингийн дэгэдэх цэцэрлэг, оройн цай, сүлжмэл сандал харуус эмээ тэр ч байтугай өвгөний байн байн хэлдэг "нэр нүүрээ барсан хэрэг" гэсэн үг хүртэл түүнд таатай санагддаг болжээ. Ганцхан өдий төдий нохой, муур саравчит тагтан дээр дургүй байжээ. Хашаанд, өрөө тасалгаанд өдий төдий нохой байдгаас Шелестовынхтай танилцса цагаас хойш Никитин зөвхөн Мушка, Сом нэрт хоёр нохойг таних төдий болсон билээ. Мушка бол үсэрхэг хошуутай зулман үстэй, ууртай, хэт эрхлүүлсэн жижиг хав, Никитинийг тэр үзэн ядна. Тэр хав Никитинийг үзэнгүүт хажуу тийш гилжийн шүдээ ярзайлган "ррр..хав-хав…" хэмээн архирч эхэлнэ.

Тэгээд сандал доогуур орчихно. Никитин түүнийг сандал дороос хөөх гэж оролдоход нь хав янгинасан дуугаар хуцаж эхэлнэ.

- Айсны хэрэггүй, манай хав сайн нохой, зуухгүй гэж гэрийн эзэгтэй хэлнэ.

Сом бол зэгзгэр хөлтэй, мод шиг хатуу сүүлтэй, мундаг том хар нохой билээ. Хоол цайны үеэр тэр ширээн доогуур чимээгүй тэнүүчлэн сүүлээрээ хүмүүсийн гутал, ширээний хөл савчиж явдаг юм. Сом бол номхон тэнэг нохой боловч хоол идэж байгаа хүмүүсийн өвдөг дээр хоншоороо наан шүлсээр өмдийг бохирдуулдагт нь Никитин түүнийг үзэн ядна. Түүний өргөн магнай дундуур хутганы ишээр, цохихн, хамрыг няслах, хараах, гомдол гаргах зэргээр нохойг залхаах гэж нэг биш удаа оролдсон боловч өмд бохирдуулахаас аврагдах арга байсангүй.

Морь унаж зугаалсны дара ацай, жимсний чанамал, жигнэсэн талх, цөцгийн тос тун амттай санагджээ. Анхны аяга цайг бүгдээрээ дуртай нь аргагүй чимээгүй уусан боловч дараагийн аяга цай уух үеэр маргалдаж эхэллээ. Цай хоолны үеийн маргааныг Варя дандаа үүсгэнэ. Варя хорин гурван настай Манюсяг бодовол црайлаг сайхан, гэр орондоо хамгийн ухаалаг боловсролтойд тооцогдон талийгаач ээжийн орыг залгасан том охины ёсоор гэр орондоо биеэ төлөв намбатай авч явдаг бүсгүй билээ. Зочдын дэргэд тэр гэрийн эзний ёсоор өргөн цамц өмсөн явж офицеруудыг овог нэрээр нэрлэх авч Манюсяг бяцхан охин мэт үзэн ихсийн хүрээлэнгийн хатагтай нарын өнгө аялгаар ярина. Өөрийгөө гэр зуур өтөлсөн хүүхэн гэж нэрлэдэг нь удахгүй хүнтэй сууна гэж итгэж байгаа хэрэг.

Ямар ч яриа, агаарын туахй яриа үүсэхэд ч Варя маргаан үүсгэж чадна. Хүнийг үг хэлэнгүүт Варя шүүрэн авч буруу зөрүүг илчлэн үгний өө сэв эрнэ. Хэрэв түүнтэй ямар нэгэн юмны туахй та ярьж эхэлбэл Варя таны нүүр царайг ширтэж байгаад гэнт үгий чинь тасалж “Петров та аль түрүүнээс хойш шал өөр юм яриад байна” гэх юм уу эсвэл “Та чинь гуравдугаар хэлтсийн зарчмыг1 сурталдаж байгааг хэлүүштэй байна гэж инээн хэлнэ.

Хэрэв та хошигнох юмуу инээдмийн үг хэлбэл дорхноо “Энэ чинь хуучирсан” гэх юм уу “Энэ чинь заваан юм” гэсэн хариу сонсоно. Офицеруудыг хошигноход Варя жигшин ярвайж “Цэргийн хошигнол юм байх даа хөөрхий! Гэж хэлнэ. Түүний энэ “ррр” авиа Мушкаг

*1 “Гуравдугаар хэлтсийн зарчим” гэдэг нь хувийн зургааны гуравдугаар хэлтэс нууц цагдаагийн болон улс төрийн хэргийг мөшгөн мөрдөх хэргийг эрхэлж байжээ.*

Ширээн дороос “ррр….гав-гав…” гэж хуцахад хүргэм бишрэм сонсогдоно.

Никитин гимназийн шалгалтын тухай ярьснаас болж одоогийн маргаан үүсч Варя түүний үгийг таслан:

- Сергей Василыч та уучлаарай. Сурагчдад хэцүү байна гэж та хэлж бйана. Үүнд хэн буруутай болохыг танаас асуугууштай байна. Наймдугаар ангийн сурагчдад та “Пушкин бол сэтгэл зүйч” гэсэн сэдвээр зохион бичлэг бичих даалгавар өгсөн байх

юм. Нэгдүгээрт ийм хэцүү сэдэв өгч болохгүй, хоёдугаарт Пушкин яагаад сэтгэл зүйч болдог билээ? Ядахдаа Шедрин юмуу, Достоевский бол өөр хэрэг, Пушкин бол зөвхөн л аугаа их яруу найрагч хүн гэж хэлэхэд:

- Шедрин, Пушкин хоёрын аль аль нь биеэ даасан улс гэж Никитин дүнсгэр царайлан хариулав.
- Танай гимназийнхан Шедринийг хүлээн зөвшөөрдөггүйг би мэднэ. Гэвч энэ бол өөр хэрэг. Пушкин ямар сэтгэл зүйч юм бэ гэдгийг та надад хэлж өгөөч.
- Сэтгэл зүйч биш гэж үү? Би танд жишээ дурдахыг зөвшөөрнө үү гэж Никитин хэлээд "Евгений Онегин", бас "Борис Годунов"-оос хэд хэдэн хэсгийг уншив.
- Сэтгэл зүйн ухаанаас энд юу ч алга. Хүний сэтгэл санааны гажуудлыг тодорхойлон гаргадаг хүнийг сэтгэл зүйч гэхээс биш энд бол сайхан шүлэг байгаагаас өөр юм алга гэж Варя шүүрс алдан хэлбэл Никитин гомдсон аялгаар:
- Танд ямар сэтгэл зүйн ухаан хэрэгтэйг би мэдэж байна. Хэн нэгэн хүн мохоо хөрөөгөөр миний хурууг хөрөөдөхөд би байдаг чадлаараа орилох танд хэрэгтэй. Энэ л таны бодож буй сэтгэл зүйн ухаан юм гэв.
- Заваан юм. Гэхдээ Пушкин, яагаад сэтгэл зүйч болохыг та надад нотлоогүй шүү дээ.
- Аливааг мухар сохроор дагасан юмуу явцуу хязгаарлагдмал гэж санагдсан зүйлтэй Никитин тулгаран маргахад хүрвэл суудлаас үсрэн босч хоёргараар толгойгоо барин нааш цааш гэнэгэнэн алхалдаг заншилтай. Энэ удаад ч ухасхийн босоод толгойгоо барин ширээ тойрон гэнгэнэн явснаа холхон очоод суучихлаа.

Офицерууд Никитиний талд оржээ. Штабс-ахмад Полянский Пушкинийг үнэхээр сэтгэл зүйч байсан гэж Варяд итгүүлэн нотолгоо болгон Лермонтовын шүлгээс хоёрыг уншихад бага дарга Гернет хэрэв Пушкин сэтгэл зүйч биш байсан бол Москвад түүний хөшөөг босгохгүй байсан юм гэж өгүүллээ.

Ширээний нөгөө үзүүрээс:

- Энэ чинь нэр нүүрээ барсан хэрэг! "Энэ чинь нэр нүүрээ барсан хэрэг!" гэж мужийн амбан захирагчид би шууд хэлдэг юм гэж хэлэх сонсогдов.
- Би дахиад мартахгүй. Түүний ноёрхолд хязгаар болохгүй. Боллоо! Гэж Никитин хашгирснаа өвдөг дээр нь толгой, савраа тавьсан Сомд:
- Бузар нохой зайл! Гэж зандарвал сандал дороос "Ррр…гав-гав…" гэх сонсогдов.
- Өөрийнхөө бурууг хүлээн зөвшөөрөгтүн! Гэж Варя бас ширүүн хэлжээ.

Гэвч зочин авгайчуул ирсэн учир маргаан аяндаа намдаж бүгд танхимд орон Вера баян хуурын дэргэд суугаад бүжгийн ая тоглож эхэллээ. Вальс, польк, Grandrono1 бүхий кадриль бүжиг бүжиглэхэд штабс-ахмад Полянский бүх өрөө дамжин бүжиглэснээ дахиад валь бүжиг хийлээ.

Бүжгийн үед хөгжчүүл танхимд тамхи татан сууж залуусыг харна.

Тэдний дунд утга зохиол, тайзны урлагт дуртайгаараа цууд гарсан хотын зээллэгийн нийгэмлэгийн захиарл Шебалдин сууж байлаа. Шебалдин нутгийн "Хөгжимд драмын дугуйлан" үүсгэн байгуулж яагаад ч юм бэ, зөвхөн инээдэмт зарц болж тоглох юм уу, "Нүгэлт бүсгүй" 2 гиншин уншиж дугуйлангийн тоглолтод оролцдог байжээ. Өндөр, туранхай, шөрмөслөг атлаа царай нь сүрлэг, нүд нь булингартай тэр хүнийг хот даяар хатингар гэж хочилно. Шебалдин тайзны урлагт энэхүү дуртай учир сахал үсээ хусч хаясан нь түүний хатингар хүнтэй улам адилхан болгожээ.

Grandrono-ын дараа тэр хүн Никитин рүү халдаж ядан ойртож ирснээ ханиалган:

- Цайны үеэр болсон маргаанд суулцах завшаан надад тохиолдсон юм. Би таны саналыг бүрэн дэмжиж байна. Та бид хоёр нэгэн санаатан болохоор би тантай ярьж хөөрөхөд их таатай байх сан билээ. Та Лессингийн "Гамбургийн драмын жүжгийг"3 уншсан уу? гэв.

*1 Том тойрог гэсэн нэртэй Францын эртний жүжиг*

*2 А.К. Толстойн (1817-1875) зохиолын нэгэн шүлэг*

*3 Готхольд Эфраим Лессинг (1729-1781) Германы драмын зохиолч, утга зохиол, урлагийн онолч, шүүмжлэгч, германы сонгодог утга зохиолыг үндэслэгч, "Гамбургийн драмын жүжиг" бол драмын онолын талаар түүний бичсэн зохиол*

-Үгүй, би уншаагүй,

Шебалдин балмагдан хэрдхийн хуруугаа хайруулсан юм шиг гараа татвалзуулан юу ч хэлсэнгүй Никитинээс ухран зайлав. Шебалдиний төрх байдал тавьсан асуулт, гайхаж байгаа нь Никитинд инээдэмтэй санагдсан боловч "Үнэндээ тааруухан юм боллоо. Би хэл бичгийн багш атлаа Лессингийн зохиолыг одоо болтол уншаагүй байгаа шүү дээ. Унших ёстой юм байна" гэж боджээ.

Оройн хоолны өмнө хөгшин залуугүй бүгдээрээ "хувь заяа" гэдэг тоглоомыг хөзрөөр тоглох ёстой боллоо. Хоёр багц хөзөр авч нэгийг хүн бүрд тэгш тоогоор хуваан өгч нөгөөг ширээн дээр тавьж цамцаар бүтээсний дараа ширээн дээрх хөзрийн өнгөн талынхыг өвгөн Шелестов сөхөөд:

- Энэ хөзөр хэнд байна вэ? Гэж сүр бадруулан эхлэв. Тэр хөзрийг атгаж байсан хүн хүүхдийн өрөөнд очиж харуус эмээтэй үнсэлцэх ёстой ажээ.

Харуус эмээтэй үнсэлцэх завшаан Шебалдинд тохиолдвол бүгд түүнийг хүрээлэн бичиж хүүхдийн өрөөнд аваачин алга ташин хөхрөлдсөөр харуус эмээтэй үнсэлцүүлж бөөн дуу шуугиан боллоо. Нулимсаа гоожтол инээсэн Шелестов:

- Тэгж шунаж болохгүй, тэгж шунаж болохгүй! Гэж бархирна.

Бүгдийг наминчлах хувь заяа Никитинд оногджээ. Түүнийг танхимын голд сандал дээр суулган хүзүүний хар ороолт авчран толгойг боолоо. Наминчлуулахаар хамгийн түрүүнд Варя түүн рүү очвол Никитин харанхуйд түүний зүг харж:

- Би таны нүглийг мэдэж байна. Хатагтай та ямар учраас өдөр болгон Полянскйтай зугаалдаг учраа хэлнэ үү. Хөнгөн морин цэргийнхэнтэй дэмий л юм даа гэж хэлбэл Варя:
- Энэ чинь заваан хээрг гэж хэлээд гарч одлоо.

Дараа нь хүзүүний ороолтон дор хөдөлгөөнгүй дүрлэгэр нүд гялалзан харанхуйд дотно төрх тодрон Манюсягийн өрөөг санагдуулсан аль хэзээний танил үнэр Никитинд ханхлахад:
- Мария Годфруа та ямар нүгэлтэй вэ? Гэж өөрөө ч танихын аргагүй эелдэг зөөлөн дуугаар хэлбэл Манюся нүдээ онийлгон Никитин рүү хэлээ гаргаснаа инээн гарч оджээ. Төдий удалгүй Манюся танхимын дунд зогсон алга ташаад:
- Оройн хоолонд ороорой, оройн хоолонд ороорой гэж хашгирлаа.

Оройн хоолон дээр бас л маргаан үүсч Варя энэ удаа эцэгтэйгээ маргажээ. Полянскийтай зугаалдаг учраа хэлнэ үү. Хөнгөн морин цэргийнхэнтэй дэми йл юм даа гэж хэлбэл Варя:
- энэ чинь заваан хэрэг гэж хэлээд гарч одлоо.

Дараа нь хүзүүний ороолтон дор хөдөлгөөнгүй дүрлэгэр нүд гялалзан харанхуйд дотно төрх тодрон Манюсягийн өрөөг санагдуулсан дотно төрх тодрон Манюсягийн өрөөг санагдуулсан аль хэзээний танил үнэр Никитинд ханхлахад:
- Мария Годфруа та ямар нүгэлтэй вэ? Гэж өөрөө ч танихын аргагүй эелдэг зөөлөн дуугаар хэлбэл Манюся нүдээ онийлгон Никитин рүү хэлээ гаргаснаа инээн гарч оджээ. Төдий удалгүй Манюся танхимын дунд зогсон алга ташаад:
- Оройн хоолонд ороорой, оройн хоолонд ороорой гэж хашгирлаа.

Оройн хоолон дээр бас л маргаан үүсч Варя энэ удаа эцэгтэйгээ маргажээ. Полянский төлөв байдлаар хоол идэн, улаан дарс ууж суухдаа өөрөө нэгэн удаа дайны үеэр өвлийн цагт шөнөжин өвдгөөр татсан намаг дотор зогссон тухайгаа ярина. Дайсан их ойрхон байсан болохоор юм ярих, тамхи татах аргагүй байсны дээр шөнө их хүйтэн, харанхуй, бас айхтар салхилж байсан гэнэ. Никитин түүний ярихыг сонсч байх завсар Манюся руу сэмхэн харвал тэр охин ямар нэгэн юм бодсон юмуу, биеэ барьж чадахгүй байгаа ч юм уу, нүд цавчилгүй өөр рүү нь харж байжээ. Энэ нь Никитинд таатай атлаа аягүй байлаа.

“Манюся яагаад ингэж надыг харнам бэ? Эвгүй шүү дээ. Бас хүн ажиглачихна. Ээ хөөрхий мөн ч залуу, мөн гэнэн байна даа” гэж тэр сэтгэл зовон бодно.

Шөнө дундын хэрд зочид тарлаа. Никитинийг хаалгаар гарахад байшингийн хоёрдугаар давхарт цонх нээгдэн Манюся үзэгдээд:
- Сергей Васильич аа! Гэж дуудлаа.

- Юу хэлэх сан бол?
- Ингэхэд… гэж Манюся юм бодсон бололтой байснаа –Ойрмогхон Полянский гэрэл зургийн хэрэглэлтэй ирж бидний зургийг авна гэсэн, бэлтгэх хэрэгтэй болно гэж хэлэв.
- Сайн байна.

Манюся далд орж цонхоо хаасны дараа байшинд хэн нэгэн хүн баян хуураар тоглож эхлэв.

Никитин гудамжинд гарч явахдаа "Ийм л нэг айл байх юм даа. Масир тагтаа дандаа дуугарч гингэнэж байдаг ийм нэгэн айл байх юм даа. Бусад нь ч гэсэндээ ингэж л хөгжилдөж байж баяр баясгалангаа илэрхийлэхээс өөр яах билээ!" гэж боджээ.

Гэвч ганц Шелестовынд ийм баяр хөөртэй байсангүй. Никитинийг хоёр зуу алхаагүй байтал өөр нэгэн байшингаас баян хуур хөгжмийн дуу сонсогдон бас жаахан явахад хаалганы дэргэд нэгэн эр баллайк хөгжмөөр тоглож суугаа үзэгджээ. Цэцэрлэгт орос ардын дууны түүврийг найрал хөгжмөөр хөгжимдөнө…

Никитин Шелестовынхаас хагас мод газар жилд гурван зуун рублиэр хөлсөлсөн найман өрөөтэй байранд өөрийн нөхөр, газар зүй, түүхийн багш Ипполит Ипполитычтэй хамт суудаг билээ. Ипполит Ипполитыч бол тийм ч хөгшин биш, шар сахалтай, шантгар хамартай, ажилчин хүнийх шиг бүдүүлэг, боловсон биш царайтай боловч сайхан санаатай хүн. Никитинийг буцаж ирэхэд өөрийн өрөөнд ширээндээ суун сурагчдын зурсан газрын зураг засч байлаа. Түүний бодлоор газар зүйн хичээлд газрын зураг зурах, түүхийн хичээлд бол он цагийн хүрдийг мэдэх нь хамгийн чухал ажээ. Тийм ч учраас тэр багш шөнөжин хөх харандаагаар өөрийн сурагчдын зурсан газрын зураг засах юмуу, он цагийн хүрд гарган суудаг ажээ. Никитин түүний өрөөнд орохдоо:

- Өнөөдөр хичнээн сайхан өдөр. Одоо тавдугаар сар, удахгүй ёстой зун болно. Зун бол өвөлтэй адилгүй. Өвөл пийшин галлах хэрэгтэй байхад зун бол пийшин галлахгүйгээр дулаахан байдаг юм. Зуны шөнө цонх онгойлгосон ч дулаахан, тэгэхэд өвөл давхар жаазтай байсан ч хүйтэн байдаг юм гэж хариулжээ.

Никитин ширээний дэргэд минут хүрэхгүй суугаад уйтгар төрөн босохдоо эвшээлгэн:

- Тайван нойрсоорой! Танд өөртэйгөө хамаатай сонин юм ярьмаар байвч та газар зүйч хүн. Дурлалын тухай танд ярьж эхэлбэл "Калка голын тулалдаан хэдэн онд боллоо?" гэх вий. Таныг тэр байлдаан тулалдаан, Чукотын хошуутай хамт чөтгөр аваасай! Гэж хэлэв.

- Та юунд уурлаа вэ?
- Чаваас даа!

Манюсяд хайртай дуртайгаа хэлж чадаагүй, бас өөрийн хайр дурлалын тухай одоо хэнд ч ярих аргагүйдээ Никитин харамсан өрөөндөө очиж буйдан сандал дээр хэвтжээ.

Түүний өрөө харанхуй, нам гүм ажээ. Харанхуйг ширтэн хэвтэхдээ Никитин хоёр гурван жилийн дараа яагаад ч юм бэ, Петербург руу явахад галт тэрэгний өртөөн дээр Манюся түүнийг уйлсаар үднэ. Петербург очсон хойно түүнийг түргэхэн шиг буцаж ирэхийг гуйсан урт захидал бичихдээ "Миний хонгор хайртай үхэр хулгана минь…" гэж эхэлнэ гэж яагаад ч юм бэ бодлоо.

Үнэхээр миний хонгор хайрт үхэр хулгана гэнэ хэмээн Никитин хэлээд инээлээ.

Түүний хэвтэр эвгүй байсан учир гараа толгой дороо хийж зүүн хөлөө буйдан сандлын түшлэг дээр тавивал аятайхан болжээ. Энэ зуур цонхонд мэдэгдэхүйц гэгээ орж хашаан дотор эр тахианы нойрмогоор донгодох сонсдов. Никитин үргэлжлүүлэн Петербургээс түүнийг буцаж ирэхэд Манюся өртөөн дээр угтан баярласандаа дуу алдан хүзүүгээр тэврэн авна, эсвэл шөнө чимээгүйхэн ирэхэд тогооч авгай үүд онголийлгон өгөхөд өлмий дээрээ аяархан явж унтлагын өрөөнд орон хувцсаа сэмхэн тайлангуут оронд орвол Манюся сэрж баяр хөөр болно. Ингэвэл дээр юм байна гэж бодлоо.

Тэнгэр бүр гэгээрчээ. Өрөө, цонх харагдахаа байв. Өнөөдөр дэргэдүүр нь өнгөрсөн шар айраг исгэх үйлдвэрийн үүдний довжоон дээр Манюся суугаад юм хэлж байна. Тэгээд тэр Никитингийг сугадан авч хотын захын цэцэрлэг рүү хамт явж байна. Тэнд царс мод, малгайтай адилхан хэрээний үүрийг Никитин үзэж нэгэн үүр ганхвал түүнээс Шабалдин шагайн харж "Лесингийн зохиолыг та уншаагүй байна" гэж чанга хашгирч байна.

Никитин бүх биеэрээ цочиж нүдээ инээвэл Ипполит Ипполитыч буйдан сандлын өмнө зогсон толгой гэдийлгэн зангиа зүүж байхдаа:

- Босоорой, ажилд явах цаг болж байна. Ингэж хувцастайгаа унтаж болохгүй, хувцас муудна. Хувцсаа тайлаад орондоо унтах хээргтэй… гэж хэлж байлаа.

Тэр ингээд аль хэзээний илэрхий болсон юмыг сунжруулан удаан ярьдаг билээ.

Никитиний эхний цаг нь хоёрдугаар ангийн орос хэлний хичээл байжээ. Яг есөн цагт түүнийг энэ ангид ороход хар самбар дээр цэрдээр М.Ш. гэсэн хоёр том үсэг бичээстай байсан нь Маша, Шелестова гэсэн бололтой.

"Өөдгүй новшнууд чинь бас мэдчихэж шүү. Хаанаас эд нар мэддэг байнаа?" хэмээн Никитин бодлоо.

Хэл бичгийн дараагийн хичээл тавдугаар ангид ороход самбар дээр бас л М.Ш. үсэг бичээстай байлаа. Түүнийг хичээл заагаад зангиас гарахад араас нь театрын тайзнаас сонсогддог шиг:

- Шелестова урай! Гэж хашгиралдах нь сонсогджээ.

Хувцастай унтсанаас түүний толгой мансууран бие нозойрно.

Шалгалтын өмнө амралт тавихыг өдөр болгон хүлээж буй сурагчид юу ч хийхгүй, уйдсанаас болж зүггүйтнэ. Никити ч ядран хүүхдүүдийн зүггүйтэхийг үл анзааран цонх руу очиход тунаглаг нар гэрэлтсэн гудамж нүднээ туслаа. Байшингийн дээгүүр цэлмэг цэнхэр тэнгэр, шувууд үзэгдэн ногоон цэцэрлэг, байшингуудын тэртээ

холын холд цэнхэртэх бут бүхий хязаар алс тал, бас утаа манаруулсан бух тэрэг давхин яваа харагдав.

Цагаан кительтэй, ташуураа гозолзуулсан хоёр офицер хуайс модны сүүдэр туссан гудамжаар явж өнгөрөв. Саравчтай малгай өмссөн буурал сахалтай жүүд нар зөөврийн задгай морин тэргээр явж өнгөрлөө. Хүүхэд хүмүүжүүлэгч захирлын ач охинтой зугаална… Сом хоёр нохой дагуулан давхина… Ердийн саарал даашинз, улаан оймс өмсч гартаа “Вестник Европы”1 барьсан Варя явж буй нь лав хотын номын санд очсон бололтой.

Хичээл гурван цагт дуусах тул яагаа ч үгүй ажээ. Хичээлийн дараа гэртээ ч очихгүй, Шелестовынд ч очихгүй Вольфынд очиж хичээл заана. Лютерийн шашинд 2 орсон Вольф гэгч энэ баян жүүд өөрийн хүүхдүүдээ гимназид өгдөггүй, харин гимназийн багш нарыг гэртээ урьж нэг хичээлд таван рублийн хөлс өгдөг ажээ.

“Юунаа уйтгартай, юунаа уйтгартай!

Гурван цагт Вольфынд очиж зөндөөн удаан суух шиг болжээ. Таван цагт тэднийхээс гарсан Никитин дөрөв, зурагдугаар ангийн аман шалгалтын хуваарь хэлэлцэхээр долоон цагт гимнази руу багш нарын зөвлөлгөөнд очиж ёстой ажээ.

Бүр орой болсон хойно Никитин гимназиас гарч Шелестовын руу явж байхад зүрх цохилон царай нь

*1 1866-1918 онд Петербургт нийтлэгдэж байсан хөрөнгөтний либерал чиглэл бүхий утга зохиол, улс төрийн жил тутмын сэтгүүл (Орч)*

*2 XVI зууны үед М.Лютерийн үүсгэсэн үнэн алдарт шашны нэг чиглэл, шүтэгсдийн тоогоор шашны том чиглэлийн нэг болжээ. (Орч)*

халуун оргиж байлаа. Долоо хоногийн өмнө, сарын өмнө хайр сэтгэлийн үгээ хэлнэ гэж оршил, төгсгөл бүхий урт үг бэлтгэсэн боловч одоо болоход нэг ч үг санаанд бууж ирэхгүй толгой эргээд харин өнөөдөр хайр сэтгэлээ илчлэх биз, дахиад хүлээх бололцоо алга гэдгийг л зөвхөн мэдэж байлаа.

“Би Манюсяг цэцэрлэгт урьж гарган жаахан зугаалаад хайр сэтгэлийн үгээ хэлнэ” гэж Никитин бодно.

Үүдний өрөөнд хэн ч байсангүй. Никитин танхимд дараа нь зочдын өрөөнд орсон боловч бас хүнтэй тааралдсангүй. Харин дээр хоёрдугаар давхарт Варя хэн нэгэн хүнтэй марган хүүхдийн өрөөнд хөлсний оёдолчин хайч тачигнуулах сонсогдоно.

Энэ байшинд жижиг, дамждаг, харанхуй гэсэн гурван нэртэй нэгэн жижиг өрөө байдаг билээ. Тэр өрөөнд элдэв эм тан, дарь, ангийн хэрэглэл бүхий хуучин том шүүгээ байдаг, дээр нь муур дандаа унтаж байдаг нарийхан модон шатаар тэр өрөөнөөс хоёрдугаар давхарт гардаг юм. Тэнд бас хүүхдийн өрөө рүү ордог, зочны өрөө рүү ордог үүд бий. Никитин дээш гарах санаатай энд орж ирвэл шат шүүгээ хоёр доргихоор хүүхдийн өрөөний үүд хүчтэй онгойн хаагдаж бараан даашинз өмссөн

Манюся гартаа цэнхэр даавууны өөдөс бариад Никитинийг ажсан ч үгүй шатаар дээш шурхийв. Никитин түүний зогсоон:

- Хүлээгээч…Годфруа сайн байна уу? гэсэн боловч юу хэлэхээ үл мэдэн нэг гараар бүсгүйн гарыг, нөгөөгөөр цэнхэр даавууг барин зогсоход Манюся айсан гайхсан хоёрын хоорондн дүрлэгэр нүдээр түүнийг ширтэнэ.

Манюсяг явчих вий гэж айсан Никитин:

- Би танд юм хэлмээр байна… Даанч энд эвгүй… Би чадахгүй нь… Намайг… чадахгүй байна гэж Годфруа тай олийгооч… гэж үргэлжлүүлэн өгүүлэв.

Цэнхэр даавуу шалан дээр унаж Никитин Манюсягийн нөгөө гарыг барьж авлаа. Бүсгүйн царай цайж уруулаа хөдөлгөн Никитинээс хойш ухарсан нь хана шүүгээ хоёрын хооронд оржээ.

- Үнэн шүү, би танд батлан хэлж байна гэж Никитин аяархан өгүүлэв.

Манюсяг толгой гэдийлгэвэл Никитин түүний уруулыг үнсэн улмаар удаан үсэн улмаар удаан үнсэхийн тулд хоёр хацрыг барьжээ. Гэтэл Никитин өөрөө шүүгээ, хана хоёрын хооронд булан руу түрэгдээд Манюся гараараа түүний хүзүүгээр тэвэрч эрүү рүү толгойгоороо туслан байлаа.

Дараа нь хоёулаа цэцэрлэгт орлоо.

Шелестовын цэцэрлэг дөрвөн десятин талбайтай нэлээд том, тэнд хориод хуайс мод, зэрэг туулайн бөөр, чидүүн жимсний мод ургана. Бас цэцэг ч их бий.

Никитин Манюся хоёр модот гудамжаар хөхрөлдөн үг үл ярин гүйж явахдаа хааяа бие биендээ тасалданги асуулт тавивч хэн нь ч үл хариулна. Цэцэрлэгийг тал саран гэрэлтүүлж энэ тал сарны гэрэлд ногоо бүдэг бадаг үзэгдэн өөрсөдтэй нь хайр сэтгэлийн үг хэлэлцэхийг хүсэх адил алтан зул, цахилдгана нойрмоглож бөхөлзөх бөлгөө.

Никитин, Манюся хоёрыг гэртээ эргэж орвол офицерууд, авхай нар цугларч бөөгнөрөөд мазур бүжиг бүжиглэж байв. Полянский дахиад л GRAN-RONO-ыг бүх өрөө дамжин бүжиглэж бүжгийн дараагаар дахиад л хөзрөөр хувь заяагаа сорьцгоолоо. Оройн хоолны өмнөхөн зочид танхимаас хоол идэх өрөө рүү орсон хойно Манюся Никитинтэй хоёулхнаа үлдэж түүнд наалдан байж:

- Чи өөрөө аав, Варя хоёртой ярь, би ичээд байна… гэжээ.

Оройн хоолны дараа Никитин өвгөнд учраа гаргавал Шелестов сонсч байснаа бодосхийж:

- Охин бид хоёрыг хүндэлж байгаад баярлавч би тантай нөхөрсөг ёсоор ярилцмаар байна. Би тантай эцгийн ёсоор биш, эр хүн, эр хүнтэйгээ ярьдаг жамаар яръя. Яагаад ийм эрт гэрлэхийг та хүссэн юм бэ гэдгийг та хэлээч. Нэр нүүрээ барсан, хөдөөний хүдэр эрчүүд эрт гэрлэдэг болохоос биш та ингэмээргүй санагдана. Ийм залуу байж өөртөө гав гинж зүүх ямар хэрэг байна вэ? Гэж хэллээ. Никитин гомдон:

- Би юундаа залуу байх билээ! Одоо хорин долоо хүрэх гэж байна. Гэж хэллээ.

- Аваа, адууны домч ирлээ гэж нөгөө өрөөнөөс Варя хашгирахад яриа завсарлаж Никитинийг Варя, Манюся, Полянский гурав үдэн гаргажээ. Тэднийг явган хашааны дэргэд очиход Варя:

- Танай тэр нуугдамхай митрополит Митрополитьич хаашаа ч гардаггүй юмуу? Ядахдаа манайд ирдэг болоосой гэж хэлжээ.

Нуугдамхай Ипполит Ипполитычийн өрөөнд Никитинийг ороход тэр орон дээрээ суугаад өмдөө тайлж байв.

- Хэвтэхдээ хүлээзнэ, битгий хэвтээрэй гэж Никитинийг амьсгаадан хэлбэл Ипполит Ипполитыч өмдөө түргэн өмсч:
- Юу болоов? Гэж сэтгэл түгшин асуув.
- Би гэрлэнэ!

Никитин нөхрийн дэргэд зэрэгцэн сууж өөрийгөө гайхаж байгаа юм шиг байдлаар харж:

- Маша Шелестоватай суух болсныг төсөөлж байна уу? Өнөөдөр энэ тухай хэлсэн гэв.
- Яахав, тэр чинь зүгээр бүсгүй шиг байн абилээ. Даанч хүүхдээрээ юм даа.
- Тийм ээ, их залуу, даанч залуу гэж Никитин шүүрс алдаад сэтгэл түгшиж мөрөө хавчин өгүүллээ.
- Тэр чинь гимназид миний шавь байсан юм. Би түүнийг мэднээ. Газар зүйн хичээлд зүгээр хэр нь түүхэнд тааруухан. Ангидаа анхаарал муутай байдаг байсан юм.

Никитин гэнэт нөхрөө өрөвдөж түүнд тайтгаруулахуйц ямар нэгэн юм хэлмээр санагдана.

- Эрхэм минь, та яагаад гэрлэдэггүй юм бэ? Ипполит Ипполитыч та Варятай сууж болох биш үү? Тэр чинь гайхалтай сайн бүсгүй байгаа юм. Үнэндээ тэр маргах баахан дуртай боловч их сайхан сэтгэлтэй хүн. Сая тэр таны туахй асууж байна билээ. Та түүнтэй суухгүй юу? Гэж асуулаа.

Уйтгартай, шантгар хамартай энэ хүнтэй Варя суухгүй гэдгийг Никитин сайн мэдэж байсан хэр нь түүнтэй суухыг ятгалаа. Яагаад тэр вэ?

- Авгай авах бол ноцтой ажил. Бүгдийг сайн ярилцаж цэгнэж үзэхгүй бол болохгүй. Хэрсүү ухаан ялагуяа авгай авахад хэззээ ч саад болохгүй. Хүн авгай авна гэдэг эхнэргүй хүний амьдралаас салж шинэ амьдралтай золгож байгаа хэрэг гэж Ипполит Ипоолитыч бодолхийлснээ хүн бүхэнд мэдээжийн юм урсгаж гарахад Никитин түүний ярихыг сонсохоо больж өрөөндөө орон өөрийн зол жаргалын тухай,

Манюсягийн тухай, ирээдүйнхээ тухай болохоор хувцсаа яаран тайлж орондоо түргэн оржээ. Лессингийн зохиолын уншаагүйгээ гэнэт санан “Унших хэрэгтэй… Үгүй, ер нь яах гэж түүнийг унших ёстой билээ? Чөтгөр алгадмар…” гэж инээмсэглэнэ.

Хувь заяаны тухай бодолдоо тэр мансууран дорхноо унтаж өглөө болтол инээжээ.

Морин туурай дүнзэн шалыг түчигнүүлэн жүчээнээс эхлээд хар хар зүсмийн Гүн Нулин, дараа нь цагаан Аварга, эцэст нь түүний дүү Майкийг гаргаж бйана гэж Никитин зүүдэлжээ.

“Сүмд зай завсаргүй, их шуугиантай, тэр ч байтугай хэн нэгэн хүн дуу алдахад Манюся бид хоёрын гэрлүүлэх ёс удирдаж байсан ахлах санваартан нүдний шилэн дээгүүрээ олны зүг харж:

- Сүмд шуугиж нааш цааш сэлгүүцэж болохгүй, нам тайван мөргөцгөө. Бурхнаас айх хэрэгтэй гэж ширүүн хэллээ.

Миний хоёр нөхөр намайг, штаб-с ахмад Полянский, бага дарга Гернет хоёр Маняг гэрчилсэн юм. Мяндагтны найрал дуучид гарамгай сайхан дуулж байлаа. Лааны час часхийх, хурц гэрэл, гоёл чимэглэл, офицерууд, сэтгэл ханамжтай баяр хөөртэй олны царай зүс, Манягийн ер бишийн тэнгэрлэг дүр, ер нь бүх байдал, ёс гүйцэтгэхэд хэлсэн үг энэ бүхэн нүднээс нулимс гартал намайг уяруулан баяр жавхлан төрүүлж байлаа. Сүүлийн үед миний амьдрал хэрхэн цэцэглэн, охэрхэн яруу сайхан болж байнам билээ! Огэж би бодож байлаа. Сүүлийн үед миний амьдрал хэрхэн цэцэглэн, хэрхэн яруу сайхан болж байнам билээ! Гэж би бодож байлаа. Хоёр жилийн өмнөхөн би оюутан байхдаа мөнгө төгрөг ч үгүй, төрөл садан ч үгүй. Неглиний мухар гудамжнаа хямдхан байранд ирээдүйгүй хүн шиг амь зууж байсан бол одоо мужийн шилдэг хотын гэнэд гимназийн багш болчихоод амьдралгатай, хүнд дурлаж, эрх танхи амьдарч байна. Миний төлөө л энэ хүмүүс цугларч, олон лаа суулгасан лааны энэ гурван тавуир гэрэлтэж, миний төлөө л энэ ахлах хувраг ном айлдан дучид дуулж байна, хэдхэн мөчийн хойно миний авгай гэж нэрлэгдэх энэ залуу бүсгүй миний төлөө л ингэж гангалж гоодно гэж би бодож байлаа. Бас бидний анхны уулзалт, хотын захруу зугаалсан зугаалга, хайр сэтгэлийн үгээ хэлсэн, зунжингаа гайхалтай сайхан байсан агаар тэнгэрийг дурсан санав. Неглиний мухар гудамжинд амь зууж байхад зөвхөн роман туужид төсөөлөгдөж болохоор санагдаж байсан аз жаргалыг би одоо гартаа авчээ.

Гэрлэх ёс гүйцэтгэсний дараа бүгдээрээ намайг, Маняг эмх замбараагүй тойрон бүчиж баяр хүргэн зол жаргалыг ерөөж байлаа. Дал гарсан насны бригадын генерал бүх сүм даяар дуулдахуйц өвгөн хүний хяхтнасан дуугаар ганцхан Манюсяд баяр хүргэн:

- Хуримын дараагаар мөн л сарнай цэцэг хэвээрээ байна гэдэгт итгэж гэж хэлсэн билээ.

Офицерууд, сургуулийн захирал, бүх багш нар ёсыг одон инээж байхад миний царайд ч аятайхан инээвхийлэл тодорч байсан билээ. Хүн бүхэнд илэрхий юм дандаа ярьж байдаг түүх, газар зүйн багш Ипполит Ипполитыч миний гарыг чангаар атган:

- Саяхан болтол та авгайгүй ганцаараа байсан бол одоо авгайтай болж хоёулаа амьдрах боллоо гэж хэлсэн билээ.

Надад инж болгон өгсөн шавардаагүй хоёр давхар байшин руу бид сүмээс очив. Энэ байшингаас гадна хориод мянган рубль харж хамгаалдаггүй болохоор зэрлэгшсэн өдий төдий тахиа, нугас бүхий ганц манаачтай Мелитоновская гэдэг газар Манюсяг дагаж ирсэн юм. Сүмээс ирэнгүүт би өөрийн шинэ тасалгаанд түрэг буйдан сандал дээр сунан унаад тамхи татав. Хэзээ ч ийм байгаагүй юм шиг их тавлаг аятайхан байв. Энэ үеэр зочид "Урай" хашгиралдан үүдний өрөөнд тааруухан хөгжим эсэн бусан ая тоглоно. Манягийн эгч Варя гартаа хундага барин ам дүүрэн ус балгасан юм шиг хачин царайтай орж ирлээ. Тэр цааш явмаар байсан боловч гэнэт хөхөрснөө эхэр татан уйлахад хундага жингэнэн шалан дээгүүр өнхөрлөө. Бид түүний гараас түшин гаргавал хамгийн захын өрөөнд очин асрагч эмэгтэйн хажууд хэвтээд:

- Хэн ч ойлгож чадахгүй, хэн ч шүү! Бурхан минь хэн ч ойлгож чадахгүй! Гэж үглэнэ.

Тэр бүсгүй өөрийн дүү Манягаас ах боловч хүнтэй суугаагүй нь атаархсанаас биш цаг өнгөрч байгаа, тэр ч байтугай өнгөрчихсөн байж магадгүй гэсэн уйтгарт бодлоос болж уйлсан гэдгийг хүн бүр сайн мэдсэн билээ. Харин кадриль бүжиг бүжих үед их уйлсан боловч энгэсэг зузаан түрхсэн нүүртэй Варя танхимд орж ирсэн байлаа. Штабс-ахмад Полянский түүний өмнө мөхөөлдөстэй таваг барьж зогсоход Варя халбагадан иднэ…

Өглөөний таван цаг өнгөрч байна. Өөрийн их аз жаргалын тухай бичихээр өдрийн тэмдэглэл эхэлж тав зургаан хуудас бичээд маргааш Маняд уншиж өгнө гэж бодсон хэр нь миний толгойд бүгд хутгалдан самуурч зүүд шиг бүдэг бадаг болоод зөвхөн варягийн энэ явдал тодхон санагдан хөөрхий Варя гэж бичмээр болсон юм.

Ер нь ингэж дандаа суугаад хөөрхий Варя! Гэж бичиж байх сан. Мод шуугиад бороо орох бололтой. Хэрээ гуагална. Саяхан унтсан Манягийн царай яагаад ч юм бэ уйтгартай харагдана".

Үүнээс хойш Никитин өдрийн тэмдэглэлдээ гар хүргэсэнгүй уджээ. Наймдугаар сарын шинэдээр Никитин дахин шалгаруулалт, элсэлтийн шалгалт өгч шашны баярын дара аердийн хичээл эхэлжээ. Никитин голцуу өглөөний найман цаг өнгөрч байхад ажилдаа очих боловч арван цаг болоход л шинэ байшиндаа байгаа Манюсяг санан цагаа харж эхэлнэ. Бага ангид хэн нэгэн хүүхдээр дуудуулан цээж бичиг хийлгэж хүүхдүүдийг бичиж дуусгах хүртэл цонхны тавцан дээр нүд анин мөрөөдөл болон сууна. Никитин ирээдүйгээ мөрөөдөн бодсон ч, өнгөрснөө дурсан санасан ч үлгэр шиг сайхан юм санаанд нь бууна. Никитин ахлах ангид Гоголийн зохиол юм уу, Пушкиний үргэлжилсэн зохиолыг уншиж байхад нойр сэргэж санаанд нь хүмүүс, мод, тариалангийн газар, унааны морьд дүрслэгдэн зохиолчийг бодох аятай:

- Хичнээн сайхан бэ! Гэж шүүрс алдан өгүүлнэ.

Их завсарлагаанаар Маня түүнд цас шиг  цагаан ачлуурт боосон зууш ирүүлэхэд удаанаар  амтархан иднэ. Харин Ипполит Ипполитыч зөвхөн талх идэн Никитин рүү атаархсан  маягтай хүндэтгэн хараад

- Хүн хоолгүй амьдарч  чадахгүй  гэж хэн бүхний мэдэх юм хэлнэ.

Никитин гимназиас гарч гадуур хичээл заагаад оройн  таван цаг өнгөрч байхад гэртээ ирж бүтэн жил  гэртээ байгаагүй юм шиг баяр хөөр, түгшүүрийг мэдэрнэ. Никитин амьсгаадан шатаар гүйж Маняг олоод тэврэн авч үнсэн их хайртай, түүнгүйгээр амьдарч чадахгүй, гайхалтай их саналаа  гэж итгүүлэн бие чинь зүгээрүү, яагаад уруу царайтай байна вэ гэж асууна. Дараа нь хоёулаа хоолоо иднэ. Хоолны дараа Никитин өрөөндөө орж буйдан сандал дээр  тамхи татан хэвтэхэд Маня түүний дэргэд  суун шивнэн ярина.

Түүний хамгийн зол жаргалтай өдөр нь өглөөнөөс орой хүртэл гэртээ өнждөг ням гариг юм уу, баярын өдрүүд юм. Ийм өдөр малчны амар жимэр амьдралыг санагдуулдаг гэнэн атлаа ер бишийн аятайхан амьдралд тэр гар бие оролцон түүний ухаалаг сайхан Маня нь үүрээ хэрхэн засч байгааг тасралгүй ажиглан өөрөө гэртээ илүү хүн гэдгээ үзүүлэхийн тулд ямар ч ашиггүй  юм хийн жишээ нь хоёр дугуйтай өнгөн тэргийг  саравчнаас түрэн гаргаж тал талаас нь харна. Манюся гурван үнээгээр жинхэнэ сүүний аж ахуй  байгуулж зоорь  сүүтэй домбо, цөцгийтэй ваараар дүүрэн байгаа нь цөцгийн тос хийхээр нөөцөлсөн ажээ. Заримдаа Никитин наргиа болгон түүнээс сүү гуйвал Манюся зохисгүй хэрэг хэмээн болгоомжлоход:

- Хонгор минь би тоглоом  хийсэн  юм гэж хэлнэ.

Жишээ нь, чулуу шиг болж хатсан хэсэг хиам юмуу, бяслагийг шүүгээнд байхад Манюся олоод:

- Үүнийг гал зууханд иддэг юм гэж сүрхий дүр үзүүлэн хэлэхэд түүний ёсорхог занг Никитин тохуурхан  ийм жижигхэн хэрчим хиам хулгаан барихад хэрэг болно гэж хэлбэл, эрэгтэйчүүд зарцыг  гурван цүү  зуушинд гал зуух руу явуулсан байхад ч гайхахын аргагүй аж ахуйн дөргүй хүмүүс байдаг юм гэж нотлон  хэлэхэд Никитин түүнийг зөвшөөрч Мөнюсяг тэврэн авна. Манюсягийн хэлсэн үнэн байдаг юм гэж нотлон  хэлэхэд Никитин түүнийг зөвшөөрч Манюсяг тэврэн авна. Манюсягийн хэлсэн үнэн байдаг нь ер бишийн гайхалтай, түүнтэй санаа зөрөх нь гэнэн, хайрлууштай юм шиг санагдана.

Заримдаа Никитиний санаанд гүн ухааны шүлэг бууж ямар нэгэн хийсвэр сэдвээр санаагаа илэрхийлэхэд Маня түүний царай өөд сониучирхан харна.

- Баяр баясгалан болсон хонгор минь, би чамтай хамт байхдаа хязгаар төгсгөлгүй  зол жаргалтай байх юм. Гэхдээ би энэ зол жаргалыг тэнгэрээс бууж  ирсэн ямарнэгэн юм гэж үздэггүй юм. Энэ зол жаргал бол жирийн, ёстой байгууштай, зүй тогтоолтой зүйл юм. Хүн өөрийн зол жаргалыг бүтээгч гэж би итгэдгийн хувьд өөрийн болгосон юмаа одоо авч байга хэрэг. Энэ зол жаргалыгө өөрөө бий болгож өөрөө эзэмшиж байна эгж хэлэх байна. Миний өнгөрсөн түүхийг чи мэднэ. Өнчрөл, ядуурал, зол жаргалгүй балчир нас, уйтгар гаслантай ид нас энэ бүхэн бол зол жаргалд  хөтөлсөн тэмцлийн зам

байсан юм… гэж Манюсягийн хуруug үзэн байж үсийг дахин дахин задалж сүлжин өгүүлнэ.

Ипполит Ипполитыч толгойн хавдар өвчнөөр өвдөж байгаад аравдугаар сард нас барж гимназид хүнд гарз тохиолдоно. Нас барахын өмнөх хёорхоногт тэр ухаангүй байхдаа дэмийрэхдээ хүртэл бүхэнд илэрхий.

- Ижил мөрөн, Каспийн тэнгист цутгадаг… Морь овъёос, өвс иддэг юм гэж хэлсээр байжээ.

Түүнийг оршуулах өдөр гимназид хичээл хийсэнгүй, нөхөд, шавь нар нь авс, бас тагийг аван явж гимназийн найрал дуу оршуулгын газар хүрэх замын утршид "Ариун бурхны" дуу дуулж явлаа. Оршуулганд гурван санваартан, хоёр банди, гимназийн бүх эрэгтэйчүүд, ёслолын хувцас өмссөн мяндагтны найрал дууныхан оролцжээ. Сүр жавхалнтай оршуулгатай тааралдсан хүн бүр:

- Ингэж өөд болохыг хүн бүрд бурхан заяагаасай гэлцэнэ.

Оршуулгын газраас сэтгэл хөдлөн буцаж ирсэн Никитин ширээнээс өдрийн тэмдэглэлээ олж ийнхүү бичжээ.

"Сая Ипполит Ипполитыч Рыжицкийг оршуулав.

Ажилч даруухан нөхөр минь, амгалан нойсоорой! Оршуулгад очсон, Маня, Варя, бусад бас эмэгтэйчүүд сонирхол татамгүй мартагдсан энэ хүнд ямар ч бүсгүй хэзээ ч дурлаж байгаагүйг мэдэж байсан болохоор үнэн санаанаасаа уйлцгаалаа. Би нөхрийнхөө оршуулга дээр халуун дотно үг хэлмээр байсан боловч талийгаачид захирал дургүй байсан учир түүнд эвгүй сэтгэгдэл төрүүлж магадгүй хэмээн урьдчилан сануулсан болохоор яая гэхэв. Хуримнаас хойш миний сэтгэл эвгүй болсон анхны өдөр энэ бололтой…"

Хичээлийн жилийн туршид ямар нэгэн онцгой явдал гарсангүй.

Хүйтрэхгүй үлбэгэр өвөл болж нойтон цас орон ариутгалын 1 үед намар цагийнх шиг шөнөжингөө салхи үлээж дээврээс ус гоожин өглөө усаар ариулах 2 үеэр мөс нимгэрэн харласан гэж үзэж цагдаа нар гол руу хэнийг ч үл явуулна. Агаар тэнгэр хичнээн муухай байсанч гэсэн Никитин зуных шигээ зол жаргалтай амьдарсаар авай. Түүгээр ч үл барам хөзрийн винт хэмээх тоглоомоор тоглон сурч шинэ нэгэн зугаатай болжээ. Харин инжинд дагаж ирсэн муур, нохойнууд түүний сэтгэлийн түгшээн уур хүргэж зол жаргалтай байхад саад болно. Өрөөнүүдэд ялангуяа өглөөгүүр эдгээр амьтдын үнэр дандаа ханхлан тэр үнэрийг яагаад ч арилгах аргагүй ажээ. Муур нохотой байн байн уралцана.Ууртай Мушкад өдөрт арваад удаа хоол өгнө. Урьдын адилаар тэр Никитинийг үзэн ядаж харангуут "Ррр…гав-гав…" гэж архирна.

Нэгэн удаа их мацгийн үеэр Никитин клубт хөзөр тоглож байгаад шөнө дундын үед гэртээ буцаж явжээ. Бороо орж шавар шавхай ихдэн харанхуй байжээ. Клубт тоглож хорин рубль алдсандаа ч тэр үү, алдсанаа төлж байхад хамт тоглож байсан нэгэн хүн түүний инжийг хэлж байгаа бололтойгоор Никитиний мөнгө барагдахгүй гэж хэлснээс ч юм уу сэтгэлд нь ойлгохын аргагүй эвгүй юм орж ирсээр байжээ. Хорин рубльд

харамсах юм байсангүй, хамт тоглож байсан хүний үг нэг их хоргүй атлаа яагаад ч юм эвгүй санагдсаар байжээ. Гудамжны гэрлийн дэргэд тэр зогсоод:

- Түй яасан эвгүй юм бэ! Гэж дуу алджээ.

Хорин рубль түүнд зүгээр олдсон болохоор харамсалтай биш гэсэн бодол толгойд нь буулаа. Хэрэв тэр өөрөө ажилчин байсан бол копейк бүрийн үнийг сайн мэдэж мөнгө алдах хожиход хайхрамжгүй байх ёсгүй. Ер нь бүх зол жаргал ч зүгээр олдсон, ингэхлээр үнэндээ эрүүл хүнд эм ямар байдаг вэ яг л тийм тансаг зүйл ажээ. Ихэнх хүмүүсийн адил хэрэв Никитин үмх

*1 Христосын шашны гол зан үйлийг эг. Хүнийг сүмд мөргүүлэхийн тул усан доруулах юмуу, усаар шүршиж ариутгадаг ёс бий (Орч.)*

*2 Шашны өөр нэгэн зан үйл. Христосын шашны ариутгалын баяраар шашны санваартан ид шидийн хүч өгнө гэж итгэж загалмайг усанд дүрдэг ёс бий (Орч)*

талхны төлөө санаа бодолд дарагдан амьдрахын төлөө тэмцэж явдаг бол, хэрэв ажлаас болж нуруу цээж нь өвддөг бол оройн хоол, дулаан тохитой байр, өрх гэрийн зол жаргал зайлшгүй хэрэгцээ болж амьдралыг шагнаж чимж байхсан билээ. Гэтэл одоо энэ бүхэн цөм аймшигтай, тодорхойгүй зүйл болжээ. Энэ бодол нь муу зөн гэдгийг тэр сайн мэдэж:

- Түй яасан эвгүй юм бэ! Гэж өгүүлжээ.

Никитинийг гэртээ ирэхэд Маня орондоо орсон байлаа. Тэр их л тааламжтай унтсан бололтой жигд амьсгалан инээмсэглэж байлаа. Түүний дэргэд цагаан муур атиран хэвтээд цээж хүрчигнүүлнэ. Никитинийг лаа асаан тамхи татаж байх зуур Маня сэрж нэг аяга ус ховдоглон уув. Тэгээд инээн:

- Буржмал чихэр дэндүү их идчихжээ. Чи манайханд очив уу? гэж асуугаад чимээгүй болов.

- Үгүй очоогүй.

Сүүлийн үед Варя их санаа тавьж байсан штабс-ахмад Полянский баруун мужийн нэгэнд шилжих болсон учир хотод салалтын айчлал хийж байсан учраас хадмынхны гэрт жаахан уйтгартай байсныг Никитин мэдэх билээ. Маня өндийн суугаад:

- Орой Варя ирсэн. Юу ч хэлэхгүй байсэн хэр нь царайны байдлаас ажвал хөөрхий минь хэцүү байгаа бололтой. Полянскийг харахаас дургүй хүрэх юм. Бүдүүн, шалхгар, явж байхдаа юм уу бүжиглэхдээ хацраа чичрүүлнэ… Надад ч ямар хамаатай биш дээ. Би түнийг бузгай хүн гэж бодож байсан юм гэв.

- Би одоо ч гэсэн түүнийг дориун хүн гэж үздэг юм.

- Тэгвэл яагаад Варятай эвгүй харьцав аа?
- Яагаад эвгүй гэж? Миний мэдэж байгаагаар Полянский суух тухай үг цухайлгаагүй, ямар нэгэн ам өчиг өгөөгүй шүү дээ гэж нуруугаа хотойлгон суниаж буй цагаан мууранд зэвүү хүрч хэлэв.
- Яагаад дандаа гар орноор орж гадаг байсан юм бэ? Хэрэв түүнтэй суухгүй юм бол тэгж явахын хэрэггүй.

Никитин лаа унтраан хэвтсэн боловч унтмааргүй, хэвтмээргүй санагдаж байлаа. Түүний толгой пин шиг хоосон том юм болж түүн дотуур урт сүүдэр шиг ямар нэгэн онцгой бодол тэнүүчлэн байгаа юм шиг санагдана. Өрх гэрийн нам тайван зол жаргал руу инээмсэглэн буй дэнгийн энэ зөөлөн гэрлэс гадна өөрөө болоод энэ муурны тайван сайхан амьдарч байгаа энэ хэсэг газраас гадна өөр ертөнц бий. Ямар нэгэн үйлдвэрт юмуу, эсвэл том засварын газарт өөрөө ажиллах, индэр дээрээс ярих, зохиол бичих, нийтлүүлэх, шуугьж ядрахыг… тэр гэнэт их хүсжээ. Өөрийгөө мартан нэгэн хэмийн хувийн зол жаргалдаа хайхрамжгүй хандах тийм байдалтай болмоор санагджээ. Гэтэл бас сахлаа хуссан Шебалдин түүний сэтгэлд амьдаар дүрслэгдэн:

- "Та чинь Лессингийн зохиолыг хүртэл уншаагүй, та мөн их хоцрогджээ! Та дэндүү дор орж дээ! Гэж гэнэт ширүүн хэлэх шиг болжээ.

Маня дахиад ус уув. Түүний хүзүү, тарган мөр цээжийг Никитин харж сүмд бригдаын генералын "Сарнай" гэж хэлж байсан үгийг санаад,

- Сарнай гэж хэлэн инээвэл нойрмог Мушка орон дороос "Ррр-гав-гав…" гэж архиран хариулав.

Хүйтэн алхархуу сүрхий уур гэнэт оволзож Маняд ямар нэгэн бүдүүлэг үг хэлмээр ч юм шиг, тэр ч байтугай харайж очоод дэлсээд авмаар болжээ. Зүрх хүчтэй цохилно.

- Хэрэв би танайхаар орж гардаг болбол заавал чамтай суух ёсгүй юм биз дээ? Гэж Никитин биеэ барин асуув.
- Мэдээжийн хэрэг, үүнийг чи сайн мэднэ.
- Аятайхан хэрэг байан гэснээ нэг минутын дараа давтан хэлэв.

Илүү дутуу юм ярихгүй, бас зүрхээ тайвшруулахаар Никитин өрөөндөө очиж буйдан сандал дээр дэргүй хэвтсэнээ шалан дээр хивсэн дээгүүр хэвтэв. Тэр өөрийгөө тайтгаруулан "Ямар балай хэрэг билээ! Чи чинь сурган хүмүүжүүлэгч, сайн ажил хийж байгаа… Чамд өөр ямар ертөнц хэрэгтэй билээ? Дэмий юм!" гэж бодно.

Тэгээд тэр дорхноо би бол сурган хүмүүжүүлэгч биш, грек хэлний багш чех хүн шиг авьяас билэггүй тийм нэгэн түшмэл, сурган хүмүүжүүлэх ухааныг огт мэдэхгүй, хэзээ ч сонирхож байгаагүй, хүүхэдтэй хэрхэн харилцахыг үл мэднэ, багшилж байгаа гэдэг чинь юу ч биш, магадгүй огт хэрэггүй юмыг хүртэл зааж байж мэднэ гэж Никитин өөртөө итгэлтэй өгүүлжээ. Талийгаач Ипполит Ипполитыч бол илэрхий

мундаг хүн басан, түүнийг хэн болох, тэр юу хийж чадахыг нөхөд, багш нар сайн мэднэ. Никитин бол чех хүн шиг өөрийн мунхаг зангаа далдалж чадна. Түүний бүх юм жинхэнэ ёсоороо байгаа юм шиг дүр үзүүлэн бүгдийг башир зангаар хуурна. Энэ санаа түүнийг айлтгаж тэдгээрийг тэнэг зүйл  гэж огоорч энэ бол мэдрэл муудаж байгаагийн шинж, тэгээд өөрийгөө шоолон инээж болно гэж бодов.

Үнэхээр өглөөгүүр Никитин өөрийнхөө ууртайг шоолон инээж өөрийгөө чавганц гэж нэрлэхэд хүрчээ. Гэвч түүний тайван байдал бүр үүрд арилж шавардлагагүй хоёр давхар энэ байшинд аз жаргалтай байх боломжгүй гэдгээ тод  ойлгожээ. Хий хоосон бодол арилж амар тайван ахуй, хувийн аз жаргалтай огт нийцэхгүй шинэ, ухамсартай амьдрал эхэллээ гэж таавартлажээ.

Маргаашийн нь ням гаригт Никитин гимназийн сүмд очиж тэнд захирал, нөхөдтэйгээ  уулзжээ. Тэр нар цөмөөрөө өөрсдийн мулгуу бүдүүлэг зан, сэтгэл  таатай биш байгаагаа, амьдралаараа сүрхий нууж халхлахад бүх ажлаа чиглүүлж байгаа шиг түүнд санагдан, өөрөө бол тайван биш байгаагаа тэндэд мэдүүлэхгүйн тулд аятайхан инээж аар саар юм ярина. Дараа нь Никитин галт  тэрэгний өртөөн дээр очиж шуудангийн галт тэрэг  ирж очирж байхыг харлаа. Никития ганцаараа, тэгээд хэнтэй ч ярих хэрэггүй байгаа нь өөрт нь таатай байжээ.

Никитинийг гэртээ ирэхэд үдийн хоол идэхээр Варя, хадам, эцэг хоёр ирсэн байлаа. Уйлсан нүдтэй Варя толгой өвдлөө гэнэ. Харин Шелестов маш их идэж одоогийн залуучууд итгэлгүй, боловсон байдал тэдэнд алга гэж ярин –Энэ чинь нэр нүүрээ барсан хэрэг! Энэ чинь үнэхээр нэр нүүрээ барсан хэрэг гэдгийг эрхэм дээдэст шууд хэлнэ гэж үглэнэ.

Никитин аятайхан инээмсэглэн зочдыг дайлахад Маняд туслалцана. Үдийн хоолны дараа Никитин өрөөндөө орж түгжжээ.

Гуравдугаар сарын наран тод гийж дулаан гэрэл цонх нэвтлэн ширээн дээр тусна. Дөнгөж хорьд гарч байсан хэр нь хүмүүс хөнгөн тэргээр давхилдан цэцэрлэг хар тодол жиргэнэ. Манюся одоо л орж ирээд өрөөсөн гараараа Никитиний хүзүүгээр тэврэн үүдний довжооны дэргэд унах морь юмуу хоёр дугуйт хөнгөн тэрэг авчруулсан гэж хэлэхийн хамт даарахгүйн тулд юу өмсвөл дээр вэ гэж асуух нь уу гэмээр санагдаан. Яг л өнгөрсөн жилийнх шиг гайхалтай сайхан хавар болж мөн л ноднингийнх шиг баяр хөөрийг билэгдэн байжээ. Гэвч Никитин одоо амралтаа авч Москвад очин Неглиний  мухар гудамжнаа таних өрөөндөө очих юмсан гэж бодож байлаа. Зэргэлдээ өрөөнд кофе ууж штабс-ахмад Полянский тухай ярилцаж байсан боловч Никитин тэр яриаг сонсохгүйг хичээн өдрийн тэмдэглэлээ ийн бичжээ. “Бурхан минь би хаана байна вэ? Олиггүй юм бүхэн  намайг хүрээлж байна. Уйтгартай  гунигтай өчүүхэн хүмүүс, цөцгий дүүргэсэн ваарнууд, сүүтэй  домбонууд, жоом, тэнэг бүсгүйчүүл л байна… Олиггүй юмнаас илүү аймшигтай, дур гутам, гуниг төрүүлэх юм байхгүй. Эндээс зугьтя, өнөөдөр л зугтъя, тэгэхгүй бол би галзуурах нь”.

## ЗУРААЧИЙН ӨГҮҮЛЛЭГ

### I

Зургаа долоон жилийн өмнө Т гэдэг мужийн нэг хошуунд байхад ийм нэг явдал тохиолдож билээ. Тэгэхэд би Белокуров гэгч газрын нэг эзний эдлэнгийн газар байсан юм. Белокуров өглөө эрт босож үргэлж нимгэн дээл давхар нөмрөн явдаг залуухан эр байсан ба орой болохоор л дандаа пиво уучихаад “Ээ дээ! Хаана ч байсан нэг л сэтгэлд тааламжгүй юм” гэж надад үглэдэгсэн. Тэр цэцэрлэгийн дотор жигүүрийн байшинд суудаг, би эзний хуучин байрны баганат том тасалгаанд суудаг байв. Манай байшинд унтдаг ганцхан буйдан сандал, хэдэн хөзрөө дэлгэдэг ширээ хоёроос өөр юу үгүй. Цаг агаар намуухан байсан ч гэсэн хуучин цагийн том пийшин үргэлж хүнгэнээд цахилгаантай үед бүр ч сүртэй, байшин маань тэр чигээрээ донсолж хэдэн хэсэг салчих гэж байгаа юм шиг санагдаад ялангуяа шөнө бол арван том цонхоор нь нэгэн зэрэг гялсхийн баахан аймшигтай байдаг сан. Би заяанаасаа зүгээр сууж сурчихсан болохоор даан их юм ороддоггүй, харин юм л бол цонхоороо тэнгэр огторгуй, жигүүртэн шувуу, модот гудамж руу бүхэл цагаар ширтэн тэгсхийгээд л унтаад өгдөг байж билээ. Заримдаа гэрээс гарч үдэш орой болтолй үүгээр түүгээр дэмий тэнэдэгсэн.

Нэг орой гэртээ харьж яваад ягаад ч юм, санамсаргүй нэг танихгүй айлын гадаад ирчжээ. Нар жаргаж цэцэглэж буй хар тарианд оройн сүүдэр тусжээ. Ойрхон ойрхон тарьсан маш өндөр гацуур мод хоёр эгнээ зэрэгцэх нь хоёр цул хэрэм шиг санагдаад сайхан боловч уйтгартай модот гудамж болж харагдана. Би намхан шургааган хашаан дээгүүр хөнгөхөн үсрэн гараад модот гудамжаар явахдаа газар шүүрэн алдсан модны мөчирт хатгуулж явлаа. Тэгэхэд чимэ эаниргүй, харанхуй, гагцхүү алс хязгаарт алтан шаргал өнгөтэй хурц гэрэл жирвэлзэн аалзын шүлсэн торонд солгорон харагдана. Модны мөчрийн анхилам үнэр хамар сэтлэх мэт ханхалж байлаа. Би хажуу тийш эргэж хоёр талаараа далдуу мод бүхий урт гэгчийн гудамжаар цааш явав. Тэнд ч хов хоосон, юм бүхэн нь хуучирсан агаад ноднин жилийн унасан навчис хөлийн дор уйтгартайяа сүржигнэн үдшийн бүрэнхийд модны хооронд сүүдэр буужээ. Баруун талын жимсний цэцэрлэгт нэг дууч болжмор турьгүй жиргэх нь лав л бас хөгширсөн бололтой. Тэгээд нөгөө далдуу мод тарьсан гудамж дуусч би саравчит тагт бүхий, дунд хэсэгтээ давхар цагаан байшингийн дэргэдүүр гарлаа. Нэг мэдэхнээ баян айлын том хашаа, бөөн бөөн ногоон уд ургасан, усанд ордог газартай том цөөрөм цэлийтэл харагдсанд нөгөө эрэгт нь байгаа тосгоны өндөр нарийхан хонхны загалмайд сая шингэсэн нарны бүдэг туяа тусаж байв. Гэнэт миний сэтгэлд нэг л тун сайн мэддэг юм орж би бага байхдаа яг ийм газар үзсэн шиг санагдана.

Хашаанаас тарианы газар руу харсан эрт цагийн чулуун арслантай бат бэх цагаан чулуун хаалганы дэргэд хоёр бүсгүй зогсож байв. Эгчмэд нь цайвар царайтай, гоолин биетэй тун царайлаг бүсгүй байв. Бөөгнөрсөн хүрэн үстэй, жимбийсэн уруултай тэр бүсгүй тоомсоргүй маягтай намайг арайхан харав. Нөгөө нь насаар бүр бага арван долоо, наймаас хэтрээгүй болов уу гэмээр, бас л гоолиг биетэй, цайвар царайтай, том нүдтэй охин намайг дэргэдүүрээ өнгөрөхөд ихэд гайхсан байдалатй хараад англиар нэг юм хэлснээ зовох шиг боллоо. Тэр хоёр хөөрхөн охиныг би хэдий нь үзсэн юм шиг санагдлаа. Тэгээд гэртээ харихдаа нэг л сайхан зүүд зүүдэлсэн юм шиг байв.

Хожим нь нэг өдөр Белокуров бид хоёр гэрийнхээ гадуур зугаалж явтал өвс ногоо сүр сар хийлгэсээр нэг нумтай тэрэг хашаанд орж ирэхийг харвал дотор нь нөгөө хоёр хүүхний нэг нь суужээ. Тэгсэн чинь нөгөө эгч нь байв. Түймэрт хэлмэгдэгсдэд

тусламж эрэх бичигтэй иржээ. Биднийг нэг их анхааран харалгүйгээр Сияново тосгонд түймэр гар чолон байшин  шатан хичнээн олон хүн, хүүхэд багачууд орох оронгүй болсон, түймэрт хэлмэгдсдийн хороо одоохондоо юу юу хийх гэж бйагааг тун сүрхий ярив. Өөрөө тэр хорооны нэг гишүүн юм байна. Бидээр үсэг зуруулсан хуудсаа далд хийж явахыг завдан Белокуровтай гар барьж:

- Петр Петрович гуай та биднийг бүр мартжээ дээ гээд миний нэрийг хэлж та ч гэсэн таны оюун билгийг хүндэтгэгч хүмүүс хэрхэн аж төрдгийг үзмээр бол манайхаар очоорой л доо. Тэгвэл ээжий бид хоёр их л баярлах билээ гэв.

Би толгой дохив.

Тэр хүний явснаа схойш Петр Петрович түүний  тухай ярилаа. Тэр хүүхэн сурвалжит гэрийн Лида  Валчнинова гэдэг бүсгүй юм гэнэ. Нөгөө цөөрмийн  цаад эрэгт эх дүү хоёртойгоо суудаг эдлэн газры нь Шелковка гэдэг юм байж. Эцэг нь дээр үед Москвад дээгүүр алба хааж нууц зөвлөх түшмэл байгаад нас баржээ. Волчакниновынхан хэдийгээр зэгсэн хөрөнгөтэй боловч  хөдөө тосгонд  өвөл зунгүй суудаг ажээ. Лидия нь Шелковка тосгондоо нутгийн захиргааны сургуульд багшижл сард авдаг хорин таван рублиэ зөвхөн өөртөө зарцулж  өөрийнхөө олсон юмаар амьдарч байна гэж омог бардам байдаг  юм байжээ.

- Сонин айл шүү! Яах вэ нэг очъё л доо. Таныг очиход тэд лав баяртай байх биз гэж Белокуров хэллээ.

Нэг баярын өдөр үдийн хоол идээд бид хоёр Волчаниновынхныг дурсан санаж очихоор Шелковка тосгон  оров. Хоёр хүүхэн эхтэйгээ  гурвуул гэртээ байлаа.  Эх Екатерина Петровна нь залуудаа цэвэрхэн  хүүхэн байсан бололтой, харин одоо харахад өтөлж аахилсан, амьсгаадсан, хөөрхийлөлтэй авгай болжээ.  Надтай уран зургийн тухай ярих гэж их оролдож байв. Намайг Шелковка тосгон орж магадгүй гэж охиноосоо сонсоод Москвагийн  үзэсгэлэнд миний зурсан байгалийн зургаас  юу ч гэсэн хоёр гурвыг санаж амжсан бололтой, тэгээд тэр зурагт юу дүрсэлж үзүүлэх гэсэн тухай асууж байлаа. Лидия (гэрийнхэн нь Лида гаж дууддаг байжээ) надтай ярихаасаа голдуу Белокуровтай ярьж, яагаад нутгийн захиргаанд амжилладаггүй, яагаад одоо хүртэл хуралд нэг ч удаа суугаагүй билээ гэж тоглоом тохуугүй чин үнэнээсээ асууж байв.

- Тун тусгүй  байна даа, Петр Петрович минь, ичгэвтэр хэрэг гэж хүүхний хэлэхэд:

- Лида нээрээ л хэлж байна. Тун тусгүй гэж эх нь зөвшөөрч байв. Тэгээд Лида над руу харж:

- Манай бүхэл бүтэн хошуу ганцхан Балагины мэдэлд байна шүү дээ. Балагин өөрөө захиргааны дарга болохоор хошуны бүхий л албан тушаалд хамаатан, хүргэнүүдээ суулгачихаад юу л хийе гэвэл дураараа хийж байна. Тэмцэх л хэрэгтэй. Залуучууд гэдэг чинь нэг лут хэсэг болж  нийлэх ётой байтал манай эндхийн залуучууд ямар шүү байна даа. Ичгэвтэр байна, Петр Петрович аа! Гэв.

Нутгийн  захиргааны тухай ярилцахад дүү Женя нь дув дуугүй л байлаа. Женя том хүний ярианд оролцдоггүй, гэрийнхэн нь ч бага хүүхэд гэж үздэг байжээ. Тэр

өөрөө багадаа өөрийн хүмүүжүүлэгч авгайг мисс гэж нэрлэж байснаар одоо өөрийн нь Мисюсь гэж дууддаг байж. Тэр намайг үргэлж шохоорхон харж байх шиг. Зургийн альбом үзэхэд минь "Энэ миний авга ах… Энэ намайг загалмайлсан эцэг" гэж хуруугаараа зааж байхдаа хүүхэд шиг миний мөрийг түшихэд түүний сая ургаж бйагаа жижигхэн хөх, нарийхан мөр, гэзгий нь бас тас бүсэлсэн туранхай биеий нь ойрхноос харж билээ.

Бид модон бөмбөг, лаун-теннис тоглож, цэцэрлэг дотуур зугаалаад цай ууж орой нь их л удаан сууж хоол идэцгээв. Надад нөгөө баганат том танхимаас, энэ ханандаа бугын зураггүй, бага шиг тохилог байшинд байхад нэг л аятай, зарц нар нь "Та" гэж ч байх шиг. Тэгээд ч бас Лида, Мисюсь хоёрыг байхад минь бүхэн залуухан цэвэрхэн санагдаад, эмх журамтай ажээ. Оройн хоолны дараа Лида бас л аанай Балагины тухай, нутгийн захиргааны тухай сургуулийн номын сангийн туха Белокуровтай ярив. Энэ сэтгэлийн итгэл төгс хөгжилтэй бүсгүйн яриа нь амьд сонирхолтой харин олон юм чанга чанга ярих нь сургуулийн газар байдгаас нь тогсон хэвшил байж болох юм. Харин миний нөхөр Петр Петрович оюутан байхаасаа аваад хүнтэй элдвийн юм маргаж сурсан зангаа бас орхиогүй болохоор олон юм их л уйтгартай нурших нь өөрийгөө хосгүй ухаантай хүн болгох гэсэн сана илэрхий ажээ. Тэгж ярихдаа тэр гараараа дохин заж байгаад сүмсийн савы нь татаад асгасан нь ширээний бүтээлэг дээр том толбо болон тунаж тогтоход надаас өөр хэн ч ажигласангүй бололтой.

Бид хоёрыг буцахад, харанхуй, намуухан байлаа.

- Сайн хүмүүжилтэй хүн гэдэг ширээний бүтээлэг дээр сүмс асгахгүй байх биш, харин аль нэг хүн тэгж асгачихыг анхаарахгүй өнгөрөхийг хэлдэг юм даа гэж Белокуров санаа алдаж, -Ёстой сэхээтний маягийн сайхан айл шүү! Би ч сайн сай хоцрогдож байна даа! Хүн бүхэн ажил ажил гэж болж дээ гэж ярив.

Хөдөө газар ажилтай үлгэр жишээч хүн болох гэвэл хичнээн их ажиллах хэрэгтэйг Белокуров ярив. Тэгэхэд нь би "Энэ яасан хүнд бөгстэй, залхуу залуу вэ" гэж бодов. Белокуров ажил хэргийн тухай ярих болбол э-э-э дээ гэж уянгалуулан ярьж ажил хийхдээ түүн шигээ удаан назгай, юмыг дандаа хождуулдаг хүн байв. Шууданд өгөөд орхиорой гэж захидал өгөхөд долоо хоногоор л хамаагүй халаасандаа хийж явдаг болохоор би түүнийг ажилд сүрхий хүн гэж нэг их итгэдэггүй билээ. Белокуров надтай зэрэгцэн явахдаа:

- За нэг ажил хийлээ гэхэд сэтгэлд таарахгүй байж л хамгийн хэцүү юм даа гэж аяархан дуугарч билээ.

Би Волчаниновынхоор очдог боллоо. Байшингийн саравчит тагтын хамгийн доод гишгүүр дээр сууж байхдаа амьдрал минь тун сонирхолгүй хурдан өнгөрч байгааг санахаас урамгүй болж, намайг ийм хүнд уйтгарт оруулан байгаа зүрхээ суга татаад хаячихвал яасан сайхансан бол гэж ямагт бодддогсон. Тэр үед тагт дээр хүн ярих, хувцас шүжигнэх, номын худас эргүүлэх чимээ сонсогддог билээ. Лида өдөр нь өвчтэй хүн үзэж ном тараагаад голцуу шүхэр барьж толгой нүцгэн тосгон орж ирээд үдэш нь

нутгийн захиргааны тухай сургуулийн тухай чанга чанга ярьж суудагт нь би удалгүй дасаж билээ. Жижигхэн амтай, гоолиг биетэй тун хатуухан энэ бүсгүй ажил төрлийн тухай ярьж эхлэх болгондоо:

- Энэ танд сонирхолгүй л дээ гэж дургүйхэн хэлдэгсэн.

Лида надад нэг л тааламжтай биш. Би байгалийн зураг зурдаг болохоор намайг тэр зурагтаа хүн ардын гачигдлыг дүрслэн гаргадаггүй, бас тэгээд түүний бат итгэдэг юмыг тоодоггүй гэж намайг санадаг бололтой. Урьд намайг Байгаль далайн эргээр аялан явахад хөх цууянбуу өмд цамц өмсөж морь унасан нэг буриад бүсгүй дайралдаад чи надад гансаа худалдахгүй юу гэхэд намайг европ хүн болохоор нэг л сонирхон ширтэж бүрх малгай, толгой руу гайгүй хялайн харж агшин зуурч надтай ярихаас төвөгшөөсөн бололтой байж билээ. Тэгснээ нэг хачин инээд алдчихаад давхин одсон билээ. Лида яг түүн шиг намайг харийн хүн гэж эвгүйхэн үздэг байлаа. Надад таарухан шиг байдгаа өнгөн дээрээ огт мэдэгддэггүй байсан боловч би түүний нь гадарлаж л байв. Би заримдаа башингийн гэгээвчийн тагтны доод гишгүүр дээр сууж байхдаа хор хөдлөн , ээ дээ эмч биш байж хүн эмнэх гэдэг тэднийг хуур ч л байгаа хэрэг. Хоёр мянган дясятин газартай бол хичнээн амар суух билээ гэж ярьдагсан.

Харин дүү нь бодох санах юмгүй амьдралдаа яг л над шиг зүгээр сууж өнгөрөөдөг байлаа. Өглөө босонгуутаа саравчит тагтандаа нэг хөх будагтай түшлэгтэй сандал дээр сууж ном уншиж байхад нь хөл нь дөнгөж газар шүүрч харагдах ба заримдаа номоо барьсаар далдуу модны цаана орж үзэгдэхгүй болно. Заримдаа тэр хашааны хаалгаар гадагшаа гарч тарианы газар руу явдаг байж билээ. Мисюсь ном руугаа тун шуналтай ширтэж өдөржингөө уншдаг байснаа нүд нь ядарч бөлцийж царай нь цонхийгоод ном уншсаа тархи нь ядарчээ гэдгийг тааж ядах юмгүй байдагсан. Намайг очиход жаахан улайсхийгээд номоо уншихаа больж сэргэлэн болоод бүлтгэр алаг нүдээрээ ширтэн зарц нарын байр хар нүүрс болон шатсан тухай юм уу эсхүл нэг зарц цөөрмөөс том гэгчийн загас барьжээ гэж ирээд энэ тэрийг ярьдаг байлаа. Энгийн өдөр тэрээр ердийн цагаан цамц, хар хөх банзалтай явдаг байв. Бид хоёр хамт салхинд гарч чанамал хийх лийр зулгааж бас завиар зугаалан явах үедээ ажиглахад лийр зулгаахаар ухасхийх юм уу, сэлүүрээр сэлэхэд түүний турьгүй туранхай гар халхгар өргөн ханцуйгаар нэвт шувт харагддагсан. Заримдаа намайг юм зуурахад хажууд зогсож их л сонирхон хардаг байв.

Долдугаар сарын сүүлчээр нэг сайн өдөр би өглөө арван цагийн үед Волчаниновынханд очлоо. Би байшингаас зайдуухан цэцэрлэг дотуур явахдаа тэр зун их элбэг гарсан цагаан мөөг хайж адраа Женятай хамт ирж түүхээр тэмдэг тавиад л явж байв. Намуухан салхилж байсан юм. Женя өнгөлөг гоё даашинзтайгаар эхийн хамт сүмээс харьж явахыг би харав. Женя бүрх малгайгаа салхинд хийсгэх бий гэж гараараа дарж явна. Тэгээд саравчит тагтанд тэднийг цай уухыг би харлаа.

Зүгээр суудгаа зөвтгөх гэж явдаг над шиг хүнд манай тэндэхийн зуны иим өдөр ямагт ер бусын сонирхолтой байдаг байлаа. Шүүдрийн чийг татсан ногоон цэцэрлэгт нар тусаж байшингийн дэргэдүүр явахад сайхан цэцгийн үнэр анхилж жаргалтай сайхан санагдаад саяхан сүмээс харьж ирсэн залуус цэцэрлэгтээ сууцгаан цайгаа ууж бас тун сайхан хувцаслаж сэргэлэн цовоо байдгийн дээр тэр эрүүл цатгалан өнгө үзэмжтэй улс өдрийн уртад юу ч хийхгүй өнгөрөөдөг болохоор дандаа л иим

байгаасай гэж боддог байлаа. Би ч гэсэн тэгж бодсоор цэцэрлэгийн дундуур явахдаа ямар ч хэрэггүй, ямар ч зорилгогүй бүхэл өдөр, бүхэл зуныг өнгөрөөхөд бэлхэн байлаа.

Женя нэг сагс барьсаар ирсэн нь намайг цэцэрлэгт байгаа гэж мэдсэн юм уу таасан бололтой байв. Бид хоёр юм ярьж мөөг түүж явахад Женя юм асуухдаа миний царайг харах гэж миний урьд гарч байлаа.

- Өчигдөр манай тосгонд нэг гайхамшигтай хэрэг боллоо. Хазгар Пелагея эмгэн бүтэн жил өвчтэй хэвтэж ямар ч эмч, ямар ч эм тус болсонгүй. Тэгээд зайлуул тэр эмгэн өчигдөр өнгөрчээ.
- Энэ ч чухал бишээ. Өвчтэй хүн, хөгшин чавганцуудын дотроос сонин юм эрэх хэрэггүй. Эрүүл саруул хүмүүсийн дотор, гайхамшигт юм байхгүй гэж үү? Амьдрал өөрөө сонин биш гэж үү? Ойлгогдохгүй юм болгон гайхамшигтай байдаг шүү дээ.
- Үл ойлгогдох зүйл танд аймшигтай биш үү?
- Үгүй. Би харин ойлгохгүй үзэгдэлдээ сэргэлэн цовоо хандаж түүнд захирагдахгүй гэж боддог юм. Би өөрөө тэдгээрээс дээгүүр ер нь хүн бол арслан барс, одноос бүх байгаль ертөнцөөс дээгүүр шүү дээ. Тэр үл ойлгогдох гайхамшигтай мэт санагдах зүйлээс ч дээгүүр гэдгээ ухамсарлах ёстой, тэгэхгүй бол хүн биш, юм бүхнээс айдаг хулгана шиг болно.

Зураач учраас намайг их юм мэддэг, мэдэхгүй юмаа бас тааж мэддэг айхтар хүн гэж Женя боддог байжээ. Миний байдаг тэр мөнхийн гоо сайхан ертөнцөд намайг оруулж аваасай гэж Женя хүсч бурхан шажны тухай, мөнх амьдралын тухай, гайхамшигт явдлын тухай ярьдаг байв. Би ч гэсэн намайг үхсэний хойно миний бие сэтгэл үүрд хэвээр байх болно гэж боддог учраас “Тиймээ хүн бол мөнх юм”, “Бид мөнх амьдрах болно” гэж хариулдаг байв. Тэгэхэд Женя үүнийг сонсож итгэдэг болохоор заавал нотол гэж албаддаггүй байлаа. Буцах замдаа Женя гэнэт зогсож:

- Манай Лида тун сайн хүн шүү! Тийм биз? Би түүнд даанч хайртай юм. Түүний төлөө амиа өгөхөөс хэзээ ч буцахгүй хүн. Харин та түүнтэй ямар учраас дандаа маргадаг юм бэ? Та яагаад түүнд зэвүүцдэг юм бэ? гЭж хэлэхэд миний ханцуйд түүни йгар хүрч байлаа.
- Яагаад гэвэл Лидагийн буруу.

Женя толгойгоо сэгсэрч нүдэнд нь нулимс гүйлгэнэн:

- Яагаад тэр вэ? Ойлгохгүй байна гэж хэлэв.

Энэ үед Лида дөнгөж сая ирсан бололтой ташуураа барьсаар шатны дэргэд зогсож байгаа нь нарны туяанд гоолиг бие нь үзэмжтэй харагдаж зарцдаа ямар нэг тушаал өгч байв. Лида яаран сандарч чанга чанга ярьсаар хоёр гурван өвчтөн үзээд тасалгаан дотуур ийш тийш явж шүүгээ шургуулга онгойлгон үзсээр байшингийн цамхагт гарч одлоо. Хоолоо ид гэж дуудсанаас тээр хойно биднийг шөлө ууж дуусаад байхад тэр сая ирлээ. Тэр аар саар юмыг дурсан санахад тэр нэг өдөр онц юм болоогүй ч гэсэн бүрэн санагддаг юм. Хоолны дараа Женя түшлэгтэй сандалд шигдэн гэдрэг налан

хэвтэж  номоо уншихад би тагтны хамгийн доод гишгүүр дээр сандайлан сууж байв. Бид юу ч ярицсангүй. Юу юугүй тэнгэр бүрхэж бороо дусаж эхлэв. Салхи хэдий нь намдаж бүгчим халуун байсан болохоор тэр өдөр хэзээ ч дуусахгүй юм шиг санагдаж байв. Екатерина Петровна унтаж босоод шүхэр барьсаар тагт дээр гарч ирэв. Женя ээжийнхээ гарыг үнсээд:

- Ээжээ! Өдөр унтах танд муу шүү! Гэв.

Тэр хоёр бие биедээ их налиглана. Нэг нь цэцэрлэг рүү явбал нөгөө  нь тагт дээр зогсон тосгон руу харах зуураа “Хүүе Женя” эсхүл “Ээжээ! Та хаа байна?” гэж бие биеэ дуудна. Тэр хоёр хоёулаа адил сүсэгтэй, сүмд очиж мөргөсөн ч хамт явдаг болохоор юм хум ярилцаагүй ч гэсэн бие биенийхээ сана бодлыг шууд ойлгодог  байв. Хүнд тэр хоёр ав адилхан хандана. Екатерина Петровна надад бас амархан дасаж хоёр гурав хоног үзэгдэхгүй бол хүн явуулж биеий минь асуулгадаг байлаа. Зураг зурахыг минь тэр хөгшин  бас их сонирхон харж Мисюсь шигээ дэвэн дэлхийн юм ярьж энд тэнд болсон юм байтугай, тэр зуурынхаа  нууцыг ч надад итгэн ярьдаг байв.

Екатерина Петровна бас их охиноо тун тооно. Лидаа хэзээ ч нэг их налигнаж сүйд болохгүй үргэлж ноцтой юм ярина. Ер нь тэр өөрийн санаснаар амьдардаг байв. Адмирал хөлөг онгоцныхоо тасалгаанд юу хийж суудгий нь цэрэг хүн  мэддэггүйтэй адил түүний  юу бодож санадгий нь ээжий, дүү хор нь мэддэггүй  тэдний хувьд  нэг л битүүлэг, ер бусын хүн санагддаг байлаа.

Манай Лида тун сайн хүн шүү? Тийм биз? Гэж эх нь байнга хэлнэ.

Бороо орж байх тэр зуур бид Лидагийн тухай ярьж байв.

- Лида тун сайн  хүн гэж эх нь хуйвалдагчийн дуртэй аяархан хэлээд ийш тийш сүрхий харснаа-Би одоо баахан сэтгэл зовдог болсон ч хорвоод ховор тохиох хүн шүү. Сургууль эмийн сан, ном цугаараа л хэрэгтэй  гэсэн ч түүний төлөө үхэн  зүтгэх хэрэг юу байна даа? Одоо хорин дөрөв хүрлээ, өөрийнхөө тухай бодох цаг болжээ. Ном, эмийн сан гэсээр байтал нь нэг мэдэхэд нь нас нь явчихна шүү… Хүнтэй суух л хэрэгтэй хүн дээ гэв.

Женя чилтлээ ном уншдагаас црай  цонхийчихоод үсээ янзалсан тэргүүнээ өргөж эхийгээ хараад.

- Ээж минь, бурхан  цөмийг мэднэ шүү дээ гэв.

Белокуров ирнэ. Тэрээр урт дээл, шин эоёсон цамц өмсжээ. Бид модон бөмбөг, лаун-теннис тоглож байгаад бүрэнхий болмогц оройн хоол идэх зуур Лида мөн л сургуулийн туахй ярив. Тэр орой би Волчаниовынхаас явахдаа уртаас урт баярын өдөр байсан шиг санагдан хорвоод ямар ч урт удаан юм дуусдаг жамтайг гунигтайгаар бодон явлаа. Бид хоёрыг Женя хаалган дээр гаргаж өгөв. Женя бид хоёр өглөөнөөс аваад  орой болтол хамт байснаас тэр зуны турш анх удаа  захидал бичмээр болсон юм.

Би Белокуровтай гэртээ харих замдаа:

- Та яагаад нэг л уйтгартай, нэг л хачин байан вэ? Би бол зураач, хачин зантай хүн, бас тэгээд багаасаа сэтгэл тэнэгэр байсан удаагүй, тэгээд ч ажил явдалдаа итгэлгүй

ядуу, тэнүүлч хүн болохоор уйтгартай нэг янзын бэрх байдлаар амьдардаг юм даа. Харин та бол газрын эзэн, баян эрүүл саруул хүн мөртөө юунд итгэж тусгүй амьдарч, амьдралаас яагаад юм авдаггүй хүн бэ? Жишээ нь одоо хүртэл яагаад Лида юм уу, Женяд дурладаггүй юм бэ? Гэхэд:

- Би өөр хүүхэнд дурладгийг чи мартаа юу гэж Белокуров хариулав.

Тэр нь түүний хамт жигүүрийн байшинд суудаг Любовь Ивановна гэгч үерхдэг хүүхнээ хэлжээ. Тэр бордмол галуу шиг тун бүдүүн, их зантай авгайг би өдөр болгон хардаг байлаа. Тэрээр сувдан шигтгээтэй орос маягийн костюмтай, дандаа шүхэр барьж цэцэрлэгээр явах тул үргэлж цайгаа уу, хоолоо ид гэж дуудуулдаг байлаа. Любовь Ивановна гурван жилийн өмнө зуслан болгон жигүүрийн нэг байшин хөлсөлж авснаас хойш тэнд үүрд суух болсон бололтой. Тэр Белокуровоос лав арав эгч байсан учраас түүнийг хатуухан барьж хэрэв Белокуров гадагш явах болбол түүнээс зөвшөөрөл эрдэг байжээ. Любовь Ивановна заримдаа эрэгтэй хүн шиг бүдүүн дуугаар уйлахад нь би хүн явуулж таныг уйлахаа зогсохгүй бол энэ байрнаасаа явлаа шүү гэж байж сая нэг зогсоодог байж билээ.

Бид хоёр харьж Белокуров маань буйдан сандал дээр суугаад хөмсөг зангидан юм бодож суухад би хүүхэнд өөрийн эрхгүй дурласан хүн шиг дотроо сэтгэл хөдлөн тасалгааны дотуур нааш цааш алхалж байв. Би Волчаниовынхны тухай юм ярихсан гэхээс

- Лида ч өөртэй нь адил эмнэлэг, сургуульд дуртай нутгийн захиргааны албаны хүнд л дурлах хүүхэндээ. Тийм хүүхэнтэй суух гэвэл нутгийн захиргааны гишүүн болохоор барахгүй үлгэрт гардаг шиг төмөр шаахай олох хэрэг болох биз. Харин Мисюсь уу? Тэр Мисюсь юутай хөөрхөн охин бэ! Гэв.

Белокуров аанай “э-э дээ” гэж аялгуулан тухайн цагийн өвчин болсон гутранги үзлийн тухай ярихдаа би түүнтэй маргаж байгаа юм шиг итгэл төгс ярьж байв. Хэдийд ч болихы нь мэдэхгүйгээр нэг хүний ганцаараа ярихыг чагнаж сууснаас эзгүй хээрийг уйтгарт цөлд олон мод газар уйтгарлаж явах ч дээр байх биз.

- Юманд гутранги үзлээр хандах уу, өөдрөг үзлээр хандах уу гэдэгт биш харин зуун хүн дотроо ерөн ес нь ухаан муутай байгаад хамаг хэрэг оршиж байгаа юм гэж би хэлэв.

Белокуров өөрийгөө муу хэлж байна гэж бодсон бололтой гомдонгуй босож явлаа.

- Малозёмовт гүн авгайтан зочлон ирлээ. Таны амрыг эрж байна гаж Лида нэг явж ирээд эхдээ хэлэнгээ бээлийгээ авах зуураа залгуулан ярьсан нь: Сонин юм их л байна. Малоземовт эмнэлгийн газар багуулах асуудлыг хошууны хуралд дахин тавих болсон гэнэ. Гэсэн ч найдваргүй юм байх аа! Гээд намайг харж өршөөгөөэй, танд ийм юм сонирхолгүйг би бүр таг мартсан байна шүү.

Миний эгдүү хүрч дал мөрө хавчаад:

- Яагаад сонирхдоггүй гэж? Миний юу гэж бодож байгааг мэдэхгүйг та хүсэхгүй болович энэ асуудлы чинь би тун сонирхдог юм гэдгээ хэлье гэлээ.
- Тийм үү?
- Тийм! Миний бодоход Малозёмовт эмнэлгийн газар байгуулахын огт хэрэггүй юм.

Лида миний нэг адил над руу харж нүдээ онийлгоод:

- Тэгээд юу хэрэгтэй гэж! Байгалийн зураг уу! гэж асуув.
- Байгалийн зурагч хэрэггүй. Ер нь юу ч хэрэггүй.

Лида гараасаа бээлийгээ сая авч шуудангаас авчирсан шинэ сонингоо дэлгэн харж дув дуугүй сууж байснаа биеэ их л барьж байгаа бололтой.

- Өнгөрсөн долоо хоногт Анна гэдэг хүүхэн хүүхэд төрүүлэхээс болж нас баржээ. Энд ойрхон эмнэлгийн газар байсан бол тэр бүсгүй амьд үлдэх билээ. Байгалийн эрхэм зураач гуай, та энэ талаар юу бодож байгаа бол гэв.
- Би энэ талаар тун тодорхой зүйл сэтгэж байан гэдгээ танд хэлье гэхэд Лида сониноороо нүүрээ халхалж сонсох ч дургүй байгаа бололтой. Одоогийн байдалд эмнэлгийн газар, сургууль, номын сан, эмийн сан гэдэг чинь ганцхан хүнийг боолчлохын тулд байгаа юм. Ард түмэн аварга том гинжээр хүлэгдчихээд байхад та тэр гинжийг таслах нь байтугай харин нэмж байгаа биш үү? Би ингэж л бодож байдаг юм даа гэхэд тэр бүсгүй над руу харж шоолонгуй инээмсэглэхэд би хэлэх гэснээ тод болгохыг хичээн:
- Анна гэдэг хүүхэн төрөхөөсөө болоод үхэх н бага хэрэг. Харин тэр Анна, Мавра, Пелагея нар чинь өглөөнөөс аваад үдэш харанхуй болтол нуруугаа тэнийлгэхгүй, хүч хүрэхгүй ажил хийж өвдөж тарчлан өлөн хоосон өвчтэй үр хүүхдийнхээ төлөө насаараа санаа зовж өвдөх хоёроос насаараа айн сэрдэж уйтгарлан хар багаасаа эмнүүлж, хар багаасаа өтлөж гундан бузар булай үмхий самхайн дотор үхэж үрэгдэн үр хүүхэд нь өсөхтэйгөө зэрэг бас л тийм замаар орж зовж, малаас дор амьдарч түг түмэн олон хүн гагцхүү үмх талхын төлөө ингэж зовж байна. Тэдний тэр байдлын хамгийн аймшигтай нь гэвэл тэд оюун сэтгэлийн тухай бодох санах чөлөөгүй, соёл боловсролынхоо тухай бодо ч завгүй үргэлж даарч хөрч, өлсөж цангаж, адусан мэт айн эмээж, үйл олноороо хөдөлмөрлөж байгаа нь хүнийг адуусан амьтнаас ялгаж ганцхан амьд явахы нь шижим болгосон оюун ухаан ажил хийх бүхий л замд нь хунгар шиг боож байдагт оршино. Та тэдэнд энэ эмнэлэг, сургуулиараа тусална гэх болович тэдний тэр төөрөгдлөөс чөлөөлөх нь байтугай харин тэдний амьдралд шинэ гай тарьж улам ч боолын байдалд оруулан тэр номын чинь гайнаас болж нтугийн захиргаанд татвар төлөхөөс аваад тэдний хэрэгцээг улам их болгож нуруугий нь улам бөхийлгөнө гэсэн хэрэг болох биш үү гэж үргэлжлүүлэн хэллээ.
- Би тантай маргахгүй гэж Лида сонингоо тавиад-Энэ үгийг би хэдий нь сонссон юм. Ганцхан ийм байдалд гар хумхин сууж болохгүй гэдгийг хэлье. Үнэндээ гэхэд бид хүн төрөлхтнийг аварч чадахгүй, магадгүй олон талаар алдаа эндэгдэл хийж байга ч гэсэн

чадах юмаа л хийж байгаа нь үнэн зөв юм. Боловсон хүний хамгийн эрхэм ариун зорилт бол ойр дотныхондоо үйлчлэх явдал болохоор бид чадах чинээгээрээ л хийх гэж оролдож байгаа юм даа. Танд тааламжгүй ч гэсэн юм болгоныг санаандаа тааруулж болохгүй шүү дээ гэв.

- Лидагийн хэлдэг зөв гэж эх нь хэлэв.

Лидаг байхад эх нь ямагт зүрхгүй мятархай байдалтай юм ярихдаа буруу зөрүү юм хэлчих вйи гэж зовон Лида руу байн байн харж хэзээ ч зөрөхгүй дандаа Лидагийн хэлдэг зөв зөв гэж зөвшөөрдөг байж билээ.

- Хөдөөний хүмүүсийн гэгээрэл боловсрол, тэр хөөрхийлөлтэй ядуухан бичсэн ном, эмнэлгийн газар гэдэг чинь танай цонхоор туссан өчүүхэн гэгээ энэ их цэцэрлэгийг гэрэлтүүлж чадахгүйн адил харанхуй дорой байдал, үхэл зовлонг багасгаж чадахгүй шүү дээ. Та юу ч хийж чадахгүй, харин хүмүүсийн амьдралд хөндлөнгөөс оролцсоноороо шинэ хэрэгцээ, хөдөлмөрийн шинэ дарамт л бий болгоно.

- Бурхан минь! Ямар нэг юм хийх л хэрэгтэй шүү дээ! Гэж Лидагийн гомдон хэлсэн үгийн янзнаас үзэхэд миний шүүмжлэн хэлснийг ялихгүй зүйлгэж жигшиж байгаа бололтой байв.

- Хүмүүсийг хүнд хар ажлаас чөлөөлөх хэрэгтэй байна. Тэдний талхыг хөнгөрүүлж тэд бүх л насаараа зуухны дэргэд, тэвшний ёроолд, тарианы газар суухгүй бас амьсгаа авч оюун сэтгэлийн тухай, бурхан шашны тухай бодох чөлөөтэй байж оюун ухааныхаа чадлыг арай өргөн гаргаж байх хэрэгтэй байна шүү дээ. Оюун ухааны үйлсэд аливаа хүнийг оруулах нь амьдралын үнэн, утга санааг байнга сүвэгчлэх гэсэн ү. Харин өөрөө тэдний тулд адуусны гүжир хөдөлмөр хийж өөрийгөө чөлөөтэй сэтгэх бололцоо тэднэд олговол сая тэр ном, эмийн сан чинь чухамдаа инээдэмтэй зүйл болохыг мэдэх болно. Хүн юуны тул байгаагаа ухамсарлавал энэ шал дэмий зүйлээр биш харин машин, ном, шинжлэх ухаан, урлаг тэдний оюун санааны хэрэгцээг хангаж чадах юм гэж би хэлэв.

- Хөдөлмөрөөс чөлөөлөх гэнээ! Тэгж болдог юм уу?

- Болноо, Тэдний ажлаас хийлцэхгүй юу. Хэрэв хот, хөдөөгийн бид мэтийн хүн цөм ялгаагүй биеийн хэрэгцээг хангачихаад нийт хүний хийж байгаа хөдөлмөрийг адил хуваaж авъя гэж бодвол хүн болгон өдөрт хоёр гурван цагаас илүүгүй ажиллаж болно. Баян ядуу ялгаагүй бид цөм өдөрт хоёр гурван цаг ажиллавал үлдсэн цаг нь сул чөлөөтэй болно гэж бод л доо. Биеэсээ багш шалтгаалж бага хөдөлмөрлөхийн тулд бид бас хөдөлмөрийн оронд оньсон машин зохиож манай хэрэгцээг хамгийн бага хэмжээнд хүртэл хорогдуулахыг хичээх болно гэж бод л доо. Өлсөх даарахаас айхгүй болохын тул бид өөрсдөө үр хүүхдээ хатуужуулж Анна, Мавра, Пелагея нар шиг үр хүүхдийнхээ эрүүл энхийн төлөө дандаа сэтгэл зовж байхгүй болно шүү дээ. Хэрэв зовохгүй бол эмийн сан, тамхи, дарсны үйлдвэр авч байх хэрэггүй болохоор яваа яваандаа бидэнд хичнээн цаг гарахыг бод л доо. Бид тэр зав чөлөөгөө цөм нэг адил шинжлэх ухаан, урлагт зориулах болно. Заримдаа тариачин хүн хамтаараа нэгдэн зам засдаг шиг бид ч цөм хамт амьдралын үнэн зөв утга санааг сүвэгчилдэгсэн болбол үнэн мөнөө тун түргэн олж, хүн үнэнхүү үхлээс үргэлж айн сэрдэхийн зовлонгоос юмуу, ер нь үхлээс ангижрах болно гэдэгт би итгэж байна.

- Та чинь өөрийнхөө хэлснийг өөрөө няцаагаад байга юм биш үү! Та шинжлэх ухаан, шинжлэх ухаан гэж яриад байгаа мөртөө соёл боловсрол хэрэггү йгээд байн ашүү дээ гэж Лида хэлэв.
- Тэр болосрол чинь зөвхөн архины мухлагийн хаягийг унших төдий юм уу заримдаа ном уншаад ч ойлгохгүй байна шүү дээ. Рюрикийн1 үеэс хойш тийм л боловсролтой байгаа юм даа. Гоголийн Петрушка хэдийнээс ном уншдаг байсан боловч тосгон маань Рюрикийн үед байсан шигээ одоо хүртэл тийм л байна. Бичиг үсэгтэй болох хэрэггүй, харин оюун ухааныхаа чадлыг өргөн ихээр гаргах зав чөлөө л хэрэгтэй байна. Тэгэхлээр зөвхөн сургууль ч хэрэггүй, харин их сургууль хэрэгтэй байна даа.
- Та эмнэлэг хэрэггүй гэж байх шив дээ.
- Тийм ээ. Анагаах ухаан бол байгалийн үзэгдлийн хувьд өвчнийг зөвхөн судлахад хэрэгтэйгээс биш түүнийг эмчлэхэд хэрэгтэй биш байх ёстой. Хэрэв эмчлэвч уг өвчний нь биш, түүний шалтгааныг эмнэх хэрэгтэй байна. Түүний гол шатгаан болсон биеийн хөдөлмөрийг арилгачихвал өвчин байхгүй болно. Эмчилдэг шинжлэх ухааныг би зөвшөөрөхгүй, жинхэнэ шинжлэх ухаан, урлаг бол түр зуурын зарим зорилгод хүргэхийг эрмэлзэхгүй үүрдийн ерөнхий зорилготой, амьдралын үнэн мөн утга санаа, бурхан шашин, сэтгэл санааг эрэх учраас харин түүнийг өдөр тутмын аар саар зүйл болсон эмийн сан, номын санд аваачвал амьдралыг улам ч нарийн төвөгтэй болгоно. Манайд эмч, жорч, хуульч бичиг үсэгтэй хүн болон боловч амин судлал ба тоо, гүн ухааны эрдэмтэн, яруу найрагчид огт алга. Хүний ухаан сэтгэлийн бүх хүч түр зуурын үгүй болох хэрэгцээг хангахад зарцуулагдаж байна. Эрдэмтэн, зураачин, зохиолчдын ажил буцалж

*IX-XVI зууны Оросын Рюрикийн угсааны ванчлалыг үндэслэгч (Ред)*

Тэдний амьдралын хангамж өдөр тутам өсөж, биеийн хэрэгцээ их болж байгаа боловч үнэн мөнөнд хүрэх яагаа ч үгүй, хүн, мөн л аанай хамгийн хэрцгий ариун биш адгуусан хэвээр байж юм болгон хүн төрөлхтний олонхид улам доройтон амьдрах аливаа чадлаа үүрд алдах тийш тэмүүлж байх юм. Ийм байхад зураачийн амьдрал ямар ч утгагүй, тэр хэдийчинээ авьяас билэгтэй байх тутам тэдний үүрэг төдийчинээ авьяас билэгтэй байх тутам тэдний үүрэг төдийчинээ хачин ойлгомжгүй болж чухамдаа одоогийн ёс дэглэмийг дэмжиж бузар, хэрцгий адуусныг эрхлүүлэхийн тул ажиллах болж байна. Би бол ажиллахыг хүсэхгүй, ажил хийх ч үгүй… Юу ч хэрэггүй, галав юүлсэн ч яадаг юм гэж миний ярихад:

- Мисюсь аа! Гарч бай гэж Лида дүүдээ хэлэх нь миний ярьсан яриа тийм бага хүүхдэд хор болж магадгүй гэсэн бололтой байж билээ.

Женя эгч, ээж хоёроо уйтгартай харсаар гарав.

- Өөрийнхөө тоомсоргүй байдлыг зөвтгөхийн тулд хүн ийм гэнэн хонгор яриа ярьдаг юм даа. Эмнэлэг сургууль хэрэггүй гэж хэлэх нь эмчлэх сургахаас амархан л даа гэж Лида хэлэв.

- Зөв Лида минь, зүйтэй гэж эх нь зөвшөөрөв. Лида үргэлжлүүлэн:
- Та ажил хийхгүй гэж айлгаж байх шив дээ. Та өөрийнхөө эрхэлдэг ажлыг их үнэлдэг шиг байна. Маргаха больё. Таны саяны жигшин ярьж юм бүхнээс дор үздэг тэр номын сан, эмийн сангий чинь би байгалийн хамгийн үзэсгэлэнт зургаас дээр гэж үзэх учраас бид хэзээ ч нийлэхгүй юм байна гээд эх рүүгээ хандаж тун өөр дуугаар Гүн авгайтан манай энд байснаасаа их эцэс тун өөр болчихжээ. Одоо Вишид 1 явах байх гэж ярив.

Лида надтай ярихгүй гэхдээ эхтэйгээ гүнгийн тухай ярьж эхлэв. Түүний царай час улайсан боловч уурласнаа мэдэхгүйг хичээн ихэмсэг авгайн дүр үзүүлж ойрын хараа муутай хүн шиг ширээ рүү тонгойн наалдаад сонин уншиж байгаа дүр үзүүлнэ. Намайг байхад их эвгүй байхаар би уучлал эрээд харихаар явлаа.

*1 Төв францад байдаг сувиллын газар (Ред)*

Хашаанд нам гүм, цөөрмийн цаад тосгоныхон хэдий нь унтаж ганц ч гал гэрэл үл үзэгдэн гагцхүү цөөрмийн усанд оддын цайвар гэрэл үл мэдэг тусаж байлаа. Арслантай хаалганы дэргэд Женя намайг гаргаж өгөх гэж хүлээж байв.

- Тосгоныхон цөм унтжээ. Архины мухлаг хэсэгчид, морины хулгайчид унтсан байхад бидэн шиг эгэл томоотой хүмүүс бие биеэ уурлуулан маргаж байх юм даа гээд би харанхуйд түүний нүүр рүү харахад уйтгартай хар нүд яг өөдөөс минь ширтэж байв.

Наймдугаар сарын гунигт шөнө байлаа. Яагаад гэвэл намрын амьсгаа орж зузаан үүл бүрхээд хоёр талаараа өвөлжих тарианы харгазар бүхийзамыг сая мандсан сар арай ядан гийгүүлж байв. Од үе үе харвана. Миний хажууд явсан Женя од харвахыг харахаас зэвүүцсэн юмуу өөдөө харахгүйсэн гэсэн бололтой явж байв. Тэгээд:

- Таны зөв юм шиг санагдах юм. Хэрэв хүмүүс хамтран оюун санааны үйл ажиллагаандаа хүчээ зориулбал бүх юмыг удахгүй мэдэх болно шүү дээ гэж тэр бүсгүй шөнийн чийгэнд чичрэн өгүүлэхэд:
- Аргагүй шүү дээ бид дээд зэргийн амьтан, үнэндээ хүний суут ухааны бүх хүчийг ухамсарлаж ганцхан дээд зэргийн зорилго тавибал эцэстээ бид яг л бурхан шиг… улс болно шүү дээ. Гэвч энэ хэзээ ч бүтэхгүй юм. Хүн төрөлхтөн улам доройтон муудаж, суут ухаанаас нь мөр ч үлдэхгүй гэж би хэлэв.

Хашааны хаалга харагдахгүй болоход Женя зогсож ядан миний гарыг яаран барьж:

- Амгалан нойрсоорой, маргааш ирээрэй гэв. Женя дан ганц цамц мөрөн дээгүүрээ эгэлдэргэлсэн учир даарч чичрэн байдгаараа бэгцийжээ.

Ингээд ганцаараа үлдэнэ гэхээс аймшигтай санагдаж өөрөө ч тийнхүү од харвахыг харахаас зэвүүцэв.

- Хоёулаа жаахан хамт байя. Би танаас гуйж байна гэж би хэлэв.

Би Женяд дурлаж байв. Тэр намайг угтан, үдэж өгдгийн дээр намайг их шохоорохон эелдэг зөөлнөөр хардагт нь би дурладаг байсан биз. Түүний цайвар царай, нарийхан хүзүү, нарийнхан гарыг харахад ч нэг л уярмаар хөөрхөн байдаг билээ. Харин тэр ухаан хаанаас нь гардаг юм бэ? Би түүнийг тийм ч их ухаантай биш гэж бодож байсан бол тэр нь их юм мэддэгээрээ намайг гайхуулж байлаа. Надад дургүй мөнөөхөн ширүүн зантай, цэвэрхэн царайтай Лида хүүхнээс энэ бүсгүйг арай л өөрөөр сэтгэдэг бололтой. Би зураач болохоор Женяд аятайхан харагдан оюун авьяасаараа түүний сэтгэлийг булааж би гагцхүү түүнд л юм зурж өгөхийг туйлын их хүсэн түүнийхээ тухай санах мөрөөдөхдөө надтай хамт эдгээр сайахн ой мод, тарианы газар, мана будан, үүрийн гэгээ, энэ онц гайхамшигтай байгаль ертөнцийг эзэмдэх миний бяцхан хатан гэж санадаг байв. Харин би одоо хүртэл энэ бүхний дунд цорын ганцаараа хоцорсон арчаагүй амьтан ажээ.

- Та дахиад нэг минут хэртэй байгаач, би гуйя гэв. Би пальтогоо тайлж түүний даарсан биенд нөмөргөхөд тэр эрэгтэй хүний пальтой өмсөж инээдтэй эвгүй харагдахаас зовсон бололтой хаяж орхиод над руу инээв. Тэгэхэд нь би түүнийг тэвэрч аваад хацар, мөр, гарыг нь үнслээ.

- Маргааш болтол баяртай! Гэж Женя шөнийн нам гүмийг эвдэхээс айсан мэт аяархан шивнэн хэлээд намайг тэврэн авч бид бие биенээсээ нуух юм байхгүй, би ээж-эгч хоёртоо цөмий нь хэлэх ёстой…гэвч энэ аймшигтай байна! Эжий ч яахвэ чамд хайртай юм. Харин Лида л байна гээд хашааныхаа хаалга руу гүйн одох зуураа – Баяртай! Гэж чанга хэлэв.

Түүний хөлийн чимээг чагнан би хэсэг зуур зогсов. Харихаас дургүй хүрч байв. Ер нь юу ч гэж харих билээ дээ. Би элдвийг бодон хэсэг зогсож байгаад Женягийн суудаг нүдэнд дулаахан, нөгөө хуучин байшингий нь дахин нэг харах гэж буцаж алгуурхан гэлдрэв. Тэр байшингийн цамхгийн цонх хүний нүд шиг намайг ширтэж бүгдийг ойлгож байгаа юм шиг байлаа. Би саравчит тагтны дэргэдүүр өнгөрч харанхуйд, өндөр хус модны ёроолд лаун-теннис тоглодог талбайн хавьцаа урт вандан дээр сууж тэдний байшинг ширтэв. Мисюийн суудаг цамхгийн цонхоор хурц гэрэл харагдаж байснаа зөөлөн ногоон гэрэл болон хувирсан нь дэнгийн бүрхүүлээ хийсэн байжээ. Тэгээд хүний сүүдэр сүүдэгнэв. Би тийнхүү нам гүмийн дунд сэтгэл тэнийн дурлал минь сайхан санагдаж байсан боловч хэдхэн алхмын цааан ээн байшингийн нэг тасалгаанд надад дургүй намайг занан жигшдэг ч байж магадгүй Лида суудаг гэж бодохоос хачин санагдаж байв. Би чимээ чагнан Женяг гараад ирдэг болов уу гэж бодон хүлээж удаан суухад байшингийн цамхагт хүн ярилцаж байгаа юм шиг санагдаж байв.

Цаг хэртэй болоод нөгөө ногоон гэрэл унтарч харанхуйд юу ч үзэгдэхгүй болов. Сар дээр хөөрч нойрсож байгаа цэцэрлэг, түүний дундуур сүлжсэн зам, байгшингийн өмнөх цэцэрлэгийн мандирваа сарнай цэцгийг тов тодхон гэрэлтүүлж

юм бүхэн адилхан өнгөтэй юм шиг үзэгдэнэ. Гадаа хүйтэн болов. Би цэцэрлэгээс гарч зам дээрээс пальтогоо аваад гэрийн зүг яаралгүй алхав.

Маргааш нь үдийн хоолны дараа би Волчаниновынханд очиход цэцэрлэгийн шилэн хаалга цэлийтэл нэгдсэн байв. Цэцэрлэгийн цаанаас Женя талбайд буюу аль нэг модот гудамжаар гараад ирдэг болов уу, тасалгаанаас нь дуу дуулддаг болов уу гэж би хүлээж тагтан дээр сууж байгаад зочдыг хүлээж авах тасалгаанд орж цааш хоолны өрөөнд орлоо. Тэнд нэг ч хүн байсангүй. Хоолны тасалгаанаас урт гудамжаар хойш урагш явахад хэд хэдэн хаалга байсан ба нэг хаалганы цаана Лидагийн дуу сонсогдох нь:

- Нэг хэрээнд…бурхан… нэг хэрээнд бурхан үмх бяслаг илгээжээ гэж цээж бичиг бичүүлж байгаа бололтой чанга, удаан унших нь сонсогдоно. Тэгээд миний хөлийн чимээг сонсож:
- Хэн бэ? Гэхэд нь:
- Би байна гэв.
- Тийм үү? Уулчлаарай. Би Дашад ном заагаад гарч уулзах зав алга.
- Екатерина Павловна цэцэрлэгтээ бий юү?
- Байхгүй, ээж, дүү хоёр өнөө өглөө Пенза мужид эгчийнд очихоор явсан. Өвөл тэндээсээ гадаадад явах байх гээд -Нэг хэрээнд бурхан, үмх бяслаг илгээжээ.. Бичив үү? Гэх нь сонсогдлоо.

Би байшингийн үүдний өрөөнд гарч дэмий л тэртээ тосгон цөөрөм рүү харахад:

- Үмх бяслаг… нэг хэрээнд бурхан үмх бяслаг илгээжээ гэх нь сонсогдсоор байлаа.

Би тэдний хашаанаа стэднийд анх ирсэн замаараа цэцэрлэгийн хашааг дайрч байшингийн дэргэдүүр гараад далуду мод тарьсан гудамжаар буцаж явлаа. Тэр үед нэг бяцхан хүү гүйцэн ирж нэгэн зурвас өгснийг задлан үзвэл: “Би цөмий нь эгчид ярьсанд чамаас салах хэрэгтэй гэж шаардлаа. Би гэгэн явдлаараа эгчийнхээ сэтгэлийг гомдоож чадахгүй юм. Танд бурхан зол жаргал хайрлатугай! Намайг өршөөгөөрэй! Ээж бид хоёр хэрхэн гашуудан уйлж байгааг та мэддэг болоосой” гэсэн байлаа.

Тэндээс би тарималь гацуур модот гудамжаар явав. Хар тариа цэцэглэж, бөднө шувуу шуугилдаж байсан газарт одоо олон үхэр, чөдөртэй адуу бэлчиж байв. Тэртээ намхан толгодыг өвөлжих тарианы нов ногоон өнгө бүрхжээ. Надад хачин сэтгэл төрж Волчаниновынханд ярьж байснызаа санахад ичих мэт болж урьдын хэвээр уйтгарлан суух болов. Гэртээ харьж хэвтэж байгаад би тэр оройгоо Петербург явсан билээ.

Түүнээс хойш би Волчаниновынхантай уулзсангүй. Харин саявтархан Крым орж яваад вагон дотор Белокуровтай уулзав. Белокуров мөн л дан дээлтэй, хатгамал цамцтай явсан ба намайг амар мэндий нь асуухад “Таны өршөөлөөр сайн л байан” гэж хариулав. Бид нэлээд хууч хөөрөв. Бедокуров хуучин газар эдлэнгээ зарж Любовь Ивановнагийн нэр дээр өөр арай жижиг газар авчээ. Волчаниновынхны тухай тун бага юм ярив. Түүний ярих нь: Лида хуучин Шелковка тосгондоо мөн л сургуулийн

хүүхдүүдэд хичээл зааж байх зуураа өөртөө аятай санагдсан хүмүүсийг хэд гурваар нь цуглуулж нэлээд хүчтэй хэсэг болгоод бүх л хошууг гартаа захирч байсан Балагиныг нутгийн захиргааны сүүлийн сонгуулиар “авч хаясан” гэнэ. Бас Женя гэртээ байхгүй хаана байгаагий нь мэдэхгүй гэж цухасхан ярив.

Би тэдний цамхагт байшингийн тухай мартаж эхлээд харин хаяа юм бичих буюу уншихад түүний цонхоор тусаж байсан ногоон гэрэл шөнийн харанхуйд тариалангийн талаар явж байсан минь санагдаж тэгэхэд би дурлалын сэтгэлд автагдаж гэртээ ирээд даарсан гараа үрж байсан минь санагдана. Хааяа гав ганцаарай сууж байхад тэр бас л миний тухай дурсаж намайг хүлээж байгаа байлгүй. Бид уулзах биз гэж яагаад ч юм бодогддог байлаа. Мисюсь минь чи хаа байна?

## ПЕЧЕНЕГ

## I

Урьд өмнө Кавказад алба хааж байгаад огцорсон, хасаг цэргийн оцицер, одоо өөрийн сууринд сууж байгаа Иван Абрамыч Жмухин зуны нэгэн халуун өдөр хотоос суурин руугаа буцаж явжээ. Тэрээр залуу цагтаа эрүүл саруул, бүл тэнхээтэй эр байсан бол одоо өтлөөд өтгөн хөмсөгтэй, ногоовтор туяа бүхий цагаан сахалтай, хатаж хорчийн бөгтийсөн өвгөн болжээ. Жмухин хот орж мацаг барин мөргөл хийгээд бичиг баримт батлагчид гэрэс бичиж өгөөд (хоёр долоо хоногийн өмнө тэр муужирч унасан байжээ) одоо вагонд явж байхдаа удахгүй үзэх тухай, үймээн сандрааны тухай, хорвоо ертөнцийн мөнх бусын тухай уйтгартай эвгүй бодолд дарагджээ. Донецын замд байдаг Провалье өртөөн дээр түүний сууж явсан вагонд дунд хэрийн насны мантгар тарган, цайвар үстэй, хуучирсан цүнх барьсан ноён орж ирээд Жмухины өөдөөс харж суужээ. Яриа эхэллээ.

Жмухин цонх руу бодлогошронгуй харж ийн өгүүлэв.

- Авгай авахад хэзээ ч оройтдоггүй юм. Би дөчин наймтай байхдаа авгай авахад оройтлоо гэж байсан боловч оройтоо ч үгүй, эртдээ ч үгүй юм. Ер нь тэгээд авгай авахгүй байх нь хамгийн зүгээр юм даа. Удаж төдөлгүй авгай гэдэг маань юм бүхнээс уйдаж үнэнээ ч хэлэхээ байчихна. Учир нь зол жаргалгүй өрх гэрийн амьдралаас тэр ичиж, нууж хаах бодог юмаа. Зарим нь авгайнхаа дэргэд “Маня минь, Маня минь” гэх авч өөрийнх нь дураар болдог бол мөнөөхөн Манягаа тулманд чихээд ус руу чулуудчихмаар болдгийг мэдэж байна уу. Авгайтай байна гэдэг чинь бөөн уйтгар, ер тэнэг хэрэг байгаа юм. Хүүхэдтэй бол бүр

1 *VIII, IX зууны үед Баруун Өмнөд Европын хэсгээр, IX зууны үед Өмнөд Оросын тал нутгаар нутаглаж байсантүрэг, сармат гарлын нүүдэлчин овог, Орос газар руу үе үе уулгалан дайрдаг байсан учраас зэрлэгүүд гэсэн нэртэй болжээ (Орч.)*

Дор гэдэгт та итгэнэ байх. Надад хоёр тэрсүүд гайхал бий. Энэ тал нутагт тэднийг хаана сургуульд оруулах билээ. Новочеркаскад сургуульд оруулна гэхлээр мөнгө байдаггүй, тэгээд л тэд энд чоны бэлтрэг шиг байж байна. Яваандаа зам тосч тонох юм байгаа биз.

Цайвар үст ноён анхааралтай сонсон асуусан асуултад товчхоноор аяархан хариулах нь даруу, дөлгөөн зантай хүн бололтой. Тэрээр өөрийгөө хувийн итгэмжлэгдэгч1 гэх ба Дюевка тосгон руу ажлаар яваа гэнэ.

Жмухин өөртэй н маргаж байгаа юм шиг байдлаар:

- Үгүй тэр чинь манайхаас арваад мод хол шүү дээ. Одоо та өртөөн дээр морь хөлсөлж чадахгүй. Та манайд очиж унтаад, өглөө мөиний мориор явбал дээр юм шиг санагдаж байна, мэдэж байна уу гэхэд хувийн итгэмжлэгдэгч бодолхийлснээ зөвшөөрлөө.

Тэднийг өртөөн дээр ирэхэд нар жаргах дөхсөн байлаа. Замын донсолгоо саад болж байсан болохоор өртөөнөөс суурин хүртэл тэд юм ярилцсангүй. Бүхээгт мориг тэрэг дэвхцэж алдан донслох бүрдээ биеэ өвтгөв үү гэлтэй цурхиран уйлж байгаа юм шиг чахран, суудал нь их эвгүй байсан хүвийн итгэмжлэгдэгч суурин үзэгдэхгүй нь үү гэж уйтгартай урагшаа харж явлаа. Найман мод хэртэй явтал алсад хар өнгийн хавтгай чулуун хороо бүхий намхан хашаа байшин үзэгджээ. Байшин нь ногоон дээвэртэй боловч шавар нь ховхорсон, цонхнууд нь онигор нүд шиг дэндүү явцуу, жижигхэн ажээ. Суурин ээвэр газар байх ба эргэн тойрон ус, модны аль нь ч үзэгдсэнгүй. Зэргэлдээх газрын эзэд, хөдөөний эрчүүд түүнийг “Печенегийн гацаа” гэж нэрлэжээ. Олон жилийн өмнө энэ гацаанд хоносон явуулын газар хэмжигч, Иван Абрамычтай шөнөжин ярилцаад сэтгэл гонсойхдоо өглө явах үедээ “Та чинь Печенег юмаа!” гэж хэлсэнээс “Печенегийн гацаа” нэр дэлгэрээд Жмухины хүүхдүүд том болж хөрш цэцэрлэг, амтат гуаны тариалан руу довтолдог болсноос хойш энэ хоё бүр зуршжээ. Иван Абрамыч дэндүү нуршин ярьдаг, ярих бүрдээ

*1 хууль цаазны боловсрол заавал эзэмшсэн байх шаардлагагүй, өмгөөлөгч, хүмүүсийн хувийн хэргээр хөөцөлдөх үүрэгтэн (Орч)*

“ Та мэдэж байна уу” гэж их хэлдэг болохоор тэр “Та мэдэж байна уу” хочтой болжээ.

Хашаан дотор саравчны дэргэд нэг нь араван ес орчим настай хүү, нөгөө нь түүнээс дүү, хөл, толгой нүцгэн хоёр хүү зогсч байсан нь Жмухины хөвгүүд ажээ. Морин тэрэг хашаа руу орох яг тэр үеэр бага хүү нь бархирч буй эм тахиаг дээш нь шидэхэд тэр нь нисэн агаар дугуйрахад ах нь буудвал үхсэн тахиа газарт унажээ.

- Манай хоёр гайхал нисэлт дунд буудах сургууль хийж байан гэж Жмухин өгүүлнэ.

Үүдний пинд цонхигор царайтай, туранхай боловч залуу, сайхан эмэгтэй ирсэн хүмүүсийг угтлаа. Даашинзаар нь бол түүнийг зарц гэмээр ажээ.

- Танилцуулахыг зөвшөөрнө үү, манай мөнөөхөн шаарнуудын эх Лыбовь Осиповна гэж Жмухин хэлээд бүсгүйд хандаж:

- Эргээд яв, зочдыг дайл! Оройн хоол түргэн өгөөд орхи! Гэв.

Байшин хоёр хэсэгтэй ажээ. “Танхим” нэртэй хажуугийн намхан адартай, ялаа, шар зөгийгөөр дүүрсэн бөгчим нь өвгөн Жмухины унталгын өрөө, нөгөө нь гал зуух ажээ. Тэнд хоол унд хийж эм галуу, эм цацагт хяруул өндгөө даран хэвтэж мөн Любовь Осиповна, хоёр хүүхдийн ор байдаг ажээ. “Танхимын” тавилгыг будаагүй, мужаан энд тэндээс нь хөрөөджээ. Хананд нь буу зэвсэг, ангийн богц, ташуур өлгөөстэй байх боловч аль эрт зэвэнд идэгдсэн, тоосонд даруулж сааралтсан байх ажээ. Ганц ч зураг байсангүй, урьд өмнө зурмал бурхан байсан хар самбар буланд байна.

Залуу украин хүүхэн ширээ бүтээж гахайн утсан мах, ногоотой шөл өглөө. Зочин архи уухаас татгалзан зөвхөн талх өргөст хэмх идвэл:

- Гахайн утсан мах идэхгүй яав? Гэж Жмухиныг асуухад:
- Баярлалаа, бид иддэггүй юм. Би ер нь мах иддэггүй л дээ гэж зочин хариулав.
- Яагаад тэр билээ?
- Би цагаан хоол иддэг хүн. Амьтан алах нь миний үзэлд үл тохирно.

Жмухин хоромхон зуур бодолхийлснээ шүүрс алдан удаанаар

- За тийм байж… Мах идэггүй нэг хүнийг би бас хотод үзсэн юм. Одоо ийм ёс дэлгэрчээ. За яая гэхэв. Энэ чинь сайн л хэрэг. Бүгд алаад буудаад байхгүй, та мэдэж байна уу, хэзээ нэгэн цагт аяа татаж амьтан адгуусыг тайван болгох ёстой л доо. Алах хядах чинь ч нүгэл, хэлж ярих чинь ч нүгэл байгаа юм. Заримдаа туулайг буудаад хөлийг шархдуулахад хүүхэд шиг орилдог шүү дээ. Өвдөж байгаа хэрэг гэж хэлэв.
- Өвдөлгүй яахав. Амьтан адгуус чинь хүн шиг тарчилна.
- Тэр үнээн гэж Жмухин зөвшөөрөөд үргэлжлүүлэн –Би энэ бүхнийг сайн мэднэ. Харин ганц юм ойлгогдохгүй юм. Та мэдэж байна уу, хүмүүс бүгдээрээ мах идэхгүй болчихвол гэрийн амьтад жишээ нь тахиа галууг яах вэ? Гэв.
- Тахиа, галуу зэрлэг юм шиг чөлөөтэй болно.
- Одоо л ойлгож байна. Үнэндээ хэрээ, алагтуу гээд л байж байхад тэдгүгйээр болж л байна. Тиймээ, тахиа, галу, туулай, хонь цөм л чөлөөтэй амьдарч баярлах болно. Та мэдэж байна уу, бурхан тэднийг ивээгээд тэд биднээс айхгүй болно. Тэгээд энх тунх, амар жимэр байх болно. Тэгэхдээ, та мэдэж байна уу, би нэг юм ухаарахгүй байна гэж гахайн утсан мах руу Жмухин харж:
- Гахайг яах билээ? Гэж асуув.
- Тэд бусадтайгаа адилхан чөлөөтэй байх болно.
- За, тийм байна. Үгүй тэгэхдээ, та мэдэж байна уу, тэднийг алахгүй болохоор үржээд ирэхээр өвс, ногооноос хагацах болно шүү дээ. Гахайг хэрэв харж хандахгүй дураар нь тавьчихвал бүх юмыг ганц өдөр л сүйтгэчихнэ шүү дээ. Гахай бол гахай, түүнийг тэгж нэрлэсэн нь санаандгүй хэрэг бишээ…

Оройн хоолоо идэцгээлээ. Жмухин ширээнээс босч тасалгаан дундуур нааш цааш яван ярьсаа байлаа… Тэр хүн ямар нэг ноцтой чухал юмны тухай ярих, болдох дуртай ажээ. Тэрээр өтлөөд ирэхээрээ үхэхдээ аймшиггүй байхын тул ямар нэг юмыг гоцлон үзэж тайвшрахыг хүсч байжээ. Өргөст хэмх, талханд цадаад үүднээ хангалуун болж уйтгарлан авдар дээр юм ярилгүй тэсвэртэйгээр сууж буй, эрүүл саруул, манцгар тарган энэ зочин шиг номхон, сэтгэл санаа нь амар амгалан, өөртөө итгэлтэй байгуулштай байжээ. Үүдний пингээс түүнийг харвал байрнаас нь хөдөлгөхийн аргагүй бул хар чулуутай адилхан ажээ. Хүн амьдралдаа барьж авах юмтай тулгууртай байна гэдэг өөрт нь сайн хэрэг ажээ.

Жмухин үүдний пингээр дамжин шатан дээр гарснаас хойш шүүрс алдан бодлогошронгуйгаар өөртөө “За, тийм байдаг байж” гэж хэлэх нь сонсогдоно. Нэгэнт харанхуй болж тэнгэрт энд тэндгүй од түглээ. Өрөөнд гэрэл асаагаагүй байлаа. Хэн нэгэн хүн танхимд сүүдэр шиг чимээгүй орж ирээд үүдний дэргэд зогссон нь Жмухины авгай Любовь Осиповна ажээ. Тэрээр зочны өөдөөс харалгүй аймхай дуугаар:

- Та хотоос яваа юу? Гэж асуулаа.
- Тийм ээ, би хотод суудаг.
- Ноёнтон минь, та ном эрдмийн талын хүн байх. Бидэнд сургаж туслаач. Бид өргөдөл өгмөөр байна.
- Хаана? Гэж зочин асуув.
- Сайн хүн гуай, бид хоёр хүүхэдтэй юм. Тэднийг аль хэдийнээ сургуульд өгөх болсон боловч манайд хэн ч ирдэггүй болохоор хэнтэй ч зөвлөж ярьж чадахгүй юм. Би өөрөө юу ч мэддэггүй хүн. Хэрэв тэднийг сургуульд оруулахгүй ерийн хасаг цэргийн албанд авчихна. Тэгвэл муу болно, ноёнтон гуай! Бичиг үсэггүй хүн хөдөөний эрчүүлээс дор. Иван Абрамыч тэднээс сэжиглэж өрөөндөө ч оруулдаггүй юм. Тэр хүүхдүүдийн буруу гэж үү? Ядахдаа багы нь сургуульд оруулах юмсан. Үнэндээ мөн хөөрхийлөлтэй байна, мөн хөөрхийлөлтэй байна! Гэж тэр бүсгүй сунжруулан хэлэхэд нь дуу нь чичирхийлж байлаа. Ийм намхан, залуу эмэгтэй том болсон хүүхдүүдтэй гэхэд итгэмээргүй санагдана. Жмухин үүдэн дээр үзэгдэн:
- Эх чи, юу ч мэдэхгүй, энэ чинь чиний ажил биш. Чи зэрлэг үгээр зочныг битгий хоргоо. Яв! Гэв.

Любовь Осиповна гарсан боловч үүдний пинд шингэн дуугаар.

- Мөн хөөрхийлөлтэй байнаа! Гэж давтан хэлнэ.

Танхимд буйдан сандал дээр ор засаад түүнийг харанхуй байлгахүйн тул дэнлүү асаалаа. Жмухин унтлагын тасалгаандаа хэвтэв. Тэрээр хэвтэж байхдаа өөрийн ухаан санаа өтөлсөн тухай, үхлийг сүрхий санагдуулан айлгаж сандраасан, саяхан муужирч унасан тухай боджээ. Жмухин ганцаараа байхдаа нам гүмийн дунд юм эргэцүүлэн бодох дуртай, тэгэхэд өөрийнгөө их сүрхий гүн бодолтой хүн, энэ хорвоод түүнийг зөвхөн чухал асуудал эзэгнэж байгаа юм шиг санагдана. Одоо юм бүхнийг бодож

байхад бусдынхтай адилгүй, тун сүрхий, амьдралдаа удирдлага болохуйц тийм ганц бодол санаан дээр тогтмоор түүнд санагдан яг өөр шигээ амьдралаа их сүрхий, гүн агуулгатай болохуйц тийм ямар нэгэн дүрэм бодож олохыг тэр хүн хүсч байлаа. Тэр өвгөн мах, ер бүх тансаг юм хэрэглэхээ боливол мөн сайхнаа. Хүн бие биеэ, адгуусан амьтныг алж хөнөөхгүй цаг эрт орой хэзээ ч гэсэн ирнэ, тэгэхгүй ч байж болохгүй гэж бодоод тийм цагийг төсөөлөн үзэж бүх адгуусан амьтдын ертөнцөд өөрийгөө байгаа гэж дүрслэн санангуут гэнэт гахайны тухай дахин бодмогц түүний толгойд бүх юм хутгалдаж орхилоо. Тэрээр гүнээр шүүрс алдан:

- Түүх, бурхан өршөөх болтугай! Гэж бувтнаад
- Та унтаж байна уу гэж асуулаа.
- Үгүй.

Жмухин орноос босч ганц дотуур цамцтай үүдний босгон дээр хатангир шөрмөслөг хөлөө зочинд харуулан зогсоод ийн өгүүллээ.

- Одоо янз бүрийн утас цахилгаан, та мэдэж байна уу, ер янз бүрийн гайхамшигтай юм гараад ирсэн байхад хүнд дээрдсэн юм алга. Гуч, дөчин жилийн өмнө бидний үед хүмүүс бүдүүлэг, хэрцгий байсан гэлцдэг, одоо тиймгүй гэж үү? Үнэхээр бидний үед ёсорхож нэрэлхдэггүй байсан нь үнэн. Кавказад бид нэг удаа жижиг горхины эрэг дээр хийх юмгүй бүтэн дөрвөн сар болсныг би санаж байна. Би тэгэхэд цагдаагийн бааг дарга байсан юм. Нэг сонин явдал болж билээ. Манай зуутын байрлаж байсан горхины эрэг дээр, та мэдэж байна уу, шөнө болгон ноёныг оршуулсан юм. Та мэдэж байна уу, шөнө болгон ноёны бэлэвсэн хатан булшин дээр ирж уйлдаг, тэр хатан уйлан хайлж, гиншин орилоход биднийг бас уйтгарт оруулж үл унтуулна. Нэг, хоёр шөнө унтахгүй байлаа. Дахиад бас, бид бүр залхаж гүйцлээ. Зөвөөр бодож үзэхэд үнэндээ унтахгүй байж яаж болох билээ чөтгөр алгадмар гэж. Ийм хараал хэлсэнд өршөөгөөрэй. Бид тэр хатныг барьж аваад жанчиж орхисон чинь ирэхээ больсон юм. Ийм л байгаа юм. Одоо мэдээжийн тийм хүмүүс байхгүй, жанчих ч үгүй. Хүмүүсийн амьдрал дээрджээ. Эрдэм ухаан ч илүү болж, Гэвч, та мэдэж байна уу, оюун ухаанд ямар өөрчлөлт гарсангүй. Бас манай энд нэг газрын эзэн байдаг юм. Та мэдэж байан уу, тэр хүн уурхайтай юм. Хаашаа ч явахын аргагүй, иргэний үнэмлэхгүй тэнүүлчид тэнд ажилладаг юм. Хагас сайн өдөр бүр ажилчдад хөлс төлөх ёстой боловч мөнгө хайран болохоор хөлс төлмөөргүй болдог. Тэгээд тэр газрын эзэн бүрх өмсч явдаг болохоос мөн л нэг тэнүүлчийг олж хэрэг хөтлөгч болгоод “Чи битгий мөнгө төл, ганц ч мөнгө өгч болохгүй. Тэд чамайг зодно биз. Зодоход нь чи тэсч үз. Үүний чинь төлөө хагас сай өдөр болгон би чамд арван рубль өгч байя” гэж хэлжээ. Тэгээд хагас сайн өдрийн орой ажилчид хөлсөө авах гэж ирэхэд хэрэг хөтлөгч “Байхгүй”! гээд хэрүүл марган, зодоон нүдээн болно… Өнөө хүнийг хөл, гараар ээлжлэн балбана. Та мэдэж байна уу, өлссөнөөс болж зэрлэг болсон хүмүүс хэрэг хөтлөгчийг ухаангүй болтол зодож орхиод хандсан зүгтээ арилж өгнө. Хараг хөтлөгч рүү ус цутгахыг эзэн тушаагаад дараа нь арван рубль шүдэнд нь зуулгаж орхиход цаадах нь аваад баярлана. Чухамдаа арван рубль төдийгүй гуравтын дэвсгэрийн төлөө ч боймлуулахад бэлэн байдаг ажээ… Тэгээд даваа гаригт хэзээ ч, хашаа ч явах аргагүй болсон шинэ ажилчид ирнэ… Хагас сайн өдөр өнөө явдал давтагдана.

Зочин эргэж буйдан сандлын түшлэг рүү харж нөгөө талаараа хэвтээд нэг юм бувтналаа. Жмухин үргэлжлүүлэн:

- Өөр нэг жишээ байна. Нэг удаа энд боом гарсан юм. Та мэдэж байна уу, мал адгуус, ялаа шиг хиарлаа. Малын эмч нарч ирсэн. Үхсэн малыг зайтайхан газаргүн булж шохой мохой дээгүүр нь асгаж байх хатуу тушаал гарсан юм. Та мэдэж байна уу, шинжлэх ухааны үүднээс тэр. Миний нэг морь үхлээ. Би ёс журмаар нь булж орхиод арваад пүү цэрд асгалаа. Тэгээд юу болсон гэж санана? Та мэдэж байна уу, манай гайхлууд, миний өнөө хүүхдүүд маань шөнө очиж морийг ухаж гаргаад арьсыг өвчиж гурван рублиэр зарсан байхгүй юу. Ийм л байгаа юм. Тэгэхээр хүний яс сайжирсангүй, харин өх идэвч өөриймсөхгүй гэдэг л болж байна гэсэн үг. Бодууштай юм их байнаа. Та юу гэж бодож байна вэ? Гэв.

Цонхны нэг талаар хаалганы завсраар цахилгаан манасхийлээ. Ширүүн борооны өмнө бүгчим болж шумуул хазна. Жмухин өрөөндөө хэвтээд юм бодно дуу алдаж өөртөө “За, тийм байдаг байж” гэж үглэсээр байхад унтах аргагүй байлаа. Хаа нэг газар алсад аянга нижигнэнэ.

- Та унтаж байна уу?
- Үгүй гэж зочин хариулав.

Жмухин босч өсгийгөөр дэвслэн явж танхимаар өнгөрөн үүдний пинд орсноо ус уухаар гал тогоонд орлоо. Жаахан байзнаснаа домботой ус барьсаар орж ирнэ:

- Та мэдэж байна уу, хорвоод хамгийн муухай юм бол тэнэг мулгуу зан байгаа юм. Миний Любовь Осиповна өвдөг дээрээ сөхөрч суугаад бурханд мөргөдөг юм. Шөнө болгон мөргөнө. Тэрээр эхлээд хүүхдүүдээ сургуульд өгөх, тэгээд хүүхдүүд нь ерийн хасаг болж цэргийн албанд яван тэнд нуруугий нь сэлмээр балбахаас айж мөргөнө. Гэтэл суругульд сургахын тулд мөнгө хэрэгтэй, түүнийг хаанаас олох билээ? Духаараа шал балбасан ч хэрэв байхгүй бол байхгүй л хэвээрээ шүү дээ. Цаашилбал эмэгтэй хүн бүр түүнээс илүү хувь заяагүй хүн хорвоод байхгүй гэж боддог юм, та мэдэж байна уу, Тэгээд л мөргөл хийдэг юм. Би илэн далангүй хүн болохоор танаас юу ч нуухыг үл хүснэ. Любовь Осиповна ядуу айлын охин, хонхчны хүүхэд. Би түүнийг арван долоотой байхад нь авгайгаа болгосон юм. Идэх уух юмгүй, гачигдсан дутагдсан, дандаа хэрүүл уруултай айл болохоор намайг газартай, аж ахуйтай, ямар ч гэсэн офицер болохоор, түүнийг надтай суулгасан юм. Надтай суухад түүнд тааламжтай байсан юм. Надтай суусан анхны өдрөөс аваад хорин жилийн турш уйлсан юм. Нүд нь дандаа нойтон байдаг юм. Любовь Осиповна юм бодоод суугаад байдаг юм. Юун тухай боддогийг асуу л даа? Эмэгтэйчүүд юун тухай бодож болох вэ? Юун тухай ч биш. Эмэгтэйчүүдийг, би хүн гэж боддоггүй гэж ярилаа.

Хувийн итгэмжлэгдэгч түргэн гэгч өндийн суугад:

- Уучлаарай, би их бүгчимдээд байна, гаръя гэж хэлэв.

Эмэгтэйчүүдийн тухай Жмухин үргэлжлүүлэн ярьсаар үүдний пингийн түгжээг мулталж хоёул гадагш гарлаа. Тэнгэрт арван тавны сар гийж сарны гэрэлд байшин, саравч өдрийнхөөс цайруу болсон мэт үзэгдэнэ. Бараан сүүдрийн хоорондуур өвсөн дээгүүр хурц гэрэл туссан нь мөн л цайрч байлаа. Баруун талд алсад тал нутаг үзэгдэн түүний дээгүүр одод чимээгүйхэн жирэлзэнэ. Тэдгээр одод гүн ангал руу ширтэж байгаа юм шиг хязгааргүй алсад, их нууцлаг юм шиг үзэгдэнэ. Зүү нталд тал нутгийн дээгүүр ширүүн борооны хөө ши хүнд хүнд үүл нэг нь нөгөө дээрээ давхарлаад тэдгээрийн сэжүүрт сарны гэрэл туссан нь цагаан цасан оргилтой уулс, харанхуй, ой, тэнгис байгаа юм шиг үзэгдэнэ. Цахилгаан жирсхийж аянгын намуухан дуу сонсогдох нь ууланд тулалдаан болж байна уу гэлтэй.

Гацааны хажууханд шөнийн бяцхан шар шувуу “Унтаж байна! Унтаж байна! Гэж нэгэн хэмээр дуугарна.

- Одоо хэдэн цаг болж байна? Гэж зочин асуув.
- Хоёр цаг өнгөрч байна.
- Үүр цайтал бас л өдий байнаа даа.

Тэд байшинд орж дахин хэвтлээ. Унтмаар байлаа. Борооны өмнө унтахад мөн таатай байдаг шүү дээ. Гэвч өвгөн сүрхий чухал зүйл бодмоор, бодох төдийгүй тунгаан бодмоор санагдана. Тэгээд Жмухин үхэх ойртож байхад оюун санаагаа бодож өдрөөс өдөрт, жилээс жилд ажиглагдамгүйгээр, ур мөргүйгээр газар авсаар буй алмай энэ байдлыг зогсоовол сайн сан гэж тэрээр тунгаан боджээ. Бас алсын алс газар явган явах жишээний ямар нэгэн гавьяа байгуулах юмуу, энэ залуу шиг мах идэхгүй байх юмсан гэж боджээ. Тэгээд Жмухин амьтан адгуусыг алахгүй бол тэр цагийг тодын тодоор дахин төсөөлөн бодож байснаа гэнэт түүний толгойд бүх юм хутгалдаж орхиод учир утга нь ойлгогдохгүй болчихлоо.

Ширүүн бороо хажуугаар өнгөрсөн боловч үүлний сэжүүр дайрч бороо байшингийн дээвэр дээр дуслан өнгөрлөө. Жмухин босч хөгширснөөс болж аахилан суниагаад танхим руу харлаа. Зочин унтаагүй байгааг тэрээр ажиглан:

- Манай Кавказд, та мэдэж байна, уу цагаан хоол иддэ нэг хурандаа байсан юм. Тэр хүн мах идэхгүй, хэзээ ч ан хийдэггүй, хүмүүсээ загас бариулдаггүй байсан юм. Үнэндээ би учры нь мэднээ. Бүх адгуусан амьтан чөлөөтэй амьдрах ёстой л доо. Ганцхан гахайг харж хандахгүйгээр дураар нь явуулж болно гэдгийг л би ойлгохгүй байна…

Зочин өндийн суулаа. Түүний цонхийж үрчийсэн царайнд харамсал, ядралын шинж илэрнэ. Тэр хүн хэдийгээр туйлдан ядарсан нь илэрхий авч номхон эелдэг зан нь өөрийн харамслыг хэлүүлсэнгүй.

- Үүр нэгэнт цайжээ. Та морь бэлтгэ гэж тушаагаач гэж тэр даруухнаар хэлэв.
- Яаж байгаа нь тэр билээ? Бороо өнгөртөл хүлээгээч.

- Үгүй, үгүй би одоо л явмаар байна гэж зочин гуйсан янзаар хэлээд хувцсаа яаарн өмсөв.

Морь бэлэн болох үед нар гарчээ. Бороо саяхан зогсоод үүл хурдан нүүж тэнгэрт цэнхэр туяа улам нэмэгдлээ. Шалбааганд анхны гэрэл туслаа. Хувийн итгэмжлэгдэгчдийг цүнхээ аван морин тэргэнд суухаар үүдний пингээр гарахад цонхийж цайсан, өчигдрөөсөө ч илүү цонхийсон, улайсан царайтай Жмухины авгай бяцхан охиных шиг гэнэн байдлаар нүдээ үл цавчин түүнийг харах нь "Эндээс би явбал ямар их бахтай байх бол!" гэсэн гунигт царай гарган залуу эрд атаархсан байдал илт үзэгдэнэ. Бас хүүхдүүдийнхээ тухай зөвлөлгөө авах ёстой юмсан гэж хэлэхийг хүссэн нь илт байлаа. Хичнээн харамсалтай билээ! Энэ хүн бол эхнэр, эзэгтэй, зарцын аль аль нь ч биш ядарсан толгой хоргодогч, хэнд ч хэрэггүй хамаатан нь ажээ… Түүний нөхөр тасралтгүй үглэж нааш цааш гүйн зочныг үдэж байхад тэр бүсгүй буруутан мэт айж үг хэлэх боломжийн мөчийг хүлээн хана налан зогсч байлаа.

- Дахин манайхаар ирж хайрлаарай. Байгаа нь энэ, бүү голоорой! Гэж өвгөн зогсоо зайгүй давтан өгүүлнэ.

Зочин түүнийг саатуулах вий гэж айсан юм шиг, их сэтгэл ханамжтай тэргэнд яаран суулаа. Морин тэрэг өчигдрийнх шигээ дэвхцэж донсолж чахрах ба тэрэгний ард уясан хувин зогсолтгүй жингэнэнэ. Хувийн итгэмжлэгдэгч Жмухиныг сүрхий царайгаар эргэж харсан нь мөнөөхөн газар хэмжигч шиг түүнийг печенег юмуу, өөр үгээр хочлох юмсан гэсэнтэй адил харагдавч түүний номхон зан даруулга болж амаа барин юу ч хэлсэнгүй. Гэвч хаалган дээр очоод тэссэнгүй өндийж:

- Та намайг залхааж гүйцлээ! Гэж уууртайгаар чанга хашгираад хаалгаар гарч далд оржээ.

Саравчны дэргэд Жмухины том хүү буу, бага нь хурц улаан залаатай саарал эр тахиаг барин зогсч байлаа. Бага хүү эр тахиаг байдаг чадлаараа дээш шидэхэд тахиа байшингаас дээр хөөрснөө тагтаа шиг агаар эргэлдэхэд том хүү буудвал тахиа чулуу шиг газарт уналаа.

Зочны энэ санамсаргүй жигтэйхэн хашгирсныг яаж хэрхэн тайлбарлахаа өвгөн үл мэдэн эвгүйрхэж байшин руугаа яаралгүй явжээ. Тэгээд тэрээр ширээний дэргэд сууж одоогийн оюун ухааны чиглэл, бүх нийтийн зан суртахуун доройтсон тухай, цахилгаан утас, энэ бүхэн огт хэрэггүй болох тухай удаан эргэцүүлэн бодоод жаахан тайвширч яаралгүйгээр юм идээд таван аяга цай ууж унтахаар хэвтжээ.

## ДУГТУЙТАЙ ХҮН

Өгүүлэх нь: Мироносицкий хэмээх тосгоны хамгийн захад байх Прокофий ахлагчийн саравчин дор үдэш оройтсон ангуучид хонохоор ирэв. Тэдгээр нь малын

эмч Иван Иваныч, гимназийн багш Буркин хоёр ажээ. Малын эмч бол Чимша-Гимлайский хэмээх хачин хос нэртэй болович мужийн олон хүмүүс түүнийг зөвхөн Иван Иваныч гэж дуудна. Тэр өөрөө хотод морины заводын орчим суух ба цэвэр агаараар амьсгалахаар одоо энд хүрч иржээ. Гимназийн багш Буркин нь П… гүнгийнд зун цаг бүр айлчлах учир хэдүй нь эндхийн хүн мэт болжээ.

Эд унталгүй сууцгаана. Өндөр биетэй, урт сахалтай өвгөн Иван Иваныч үүдний гадна сууж тамхи татна. Сарны гэрэл түүнийг гэрэлтүүлнэ. Буркин саравчин дотор өвсөн дээр хэвтэж харанхуйд түүний бие үл харагдана. Тэр хоёр элдвийн түүх ярихын сацуу ахлагчийн эхнэр Мавра гэгч ухаантай, эрүүл чийрэг эм болович өөрийн тосгоноос хол гараагүй, хот, төмөр зам зэргийг үзээгүй, сүүлийн арваад жилд гэртээ пийшингийн дэргэд сууж, гагцхүү шөнө болоход гудамнаа гадаг гэнэ хэмээн хэлэлцэж байсанаа Буркин өгүүлрүүн:

- Энэ хэрэг гайхалтай биш. Дун хохой мэт хальсанд ороод суудаг ганцаар байдалтай хүмүүс энэ ертөнц дээр цөөнгүй. Энэ нь хүн эрт балар үед олоор явах дургүй ганцаараа агуй нүхэндээ хоргодож байсан өвөг эцгийнхээ заншилд эргэн орж буй хэрэг үү, эсвэл хүний олон янз зан авирын нэг нь үү? Үүнийг хэн мэдэх билээ. Би байгалийн шинжлэгч биш. Түүнчлэн энэ мэт зүйлд оролцох нь миний хэрэг биш. Хэдүй тийм болович Мавра мэт хүмүүс ховор биш гэдгийг хэлэхийг хүсч байна. Хоёр сарын өмнөхөн хотод миний нөхөр, грек хэлний багш Беликов гэгч нас барсан билээ. Та түүний тухай лав сонссон биз дээ. Тэр ямар ч сайхан цэлмэг өдөр ч галош1 өмсөж нарны халхавч барин бас заавал хөвөнтэй хувцастай явдгаараа алдаршжээ. Түүний нарны халхавч, цаг, тонгорог нь цөм дугтуй дотор хийлттэй байх ба нүүр царай нь ч дээлийн дах дор халхлагдан мөн л дугтуй дотор байгаа мэт үзэгдэнэ. Бас нүдэндээ бараан өнгийн шил зүүж, чихээ хөвөнгөөр бөглөж, хөлсний тэргэнд суухдаа тэрэгний бүхээгийг босгохыг тушаадаг аж. Нэг үгээр хэлэхэд тэр хүн өөрийн биеийг хальсан бүрхүүлд хийж гадны нөлөөнөөс тусгаарлаж салах гэсэн бодолтой байсан билээ. Бодит байдал түүнийг айлган жигшүүлэх тул тэр өөрийн аймхай ба одоогийн юмыг жигшин үздэгийг гэрчлэн буй мэт ямагт өнгөрсөн буюу ер байгаагүй юмыг магтана. Бас түүний зааж байсан эртний хэл нь үнэндээ жинхэнэ амьдралаас нуугдахад нь халхавч болох галош, нарны халхавчтай адил зүйл ажээ.

*1 Гутлын резинэн дугтуй*

- Аяа грек хэл ямар сайхан аялгуутай, ямар сайхан сонсогдоно вэ! Хэмээн амттай дуугаар өгүүлж, үүнийгээ гэрчлэх мэт өрөөсөн нүдээ аньж ганц хуруугаар заан антропос1 гэнэ.

Беликов өөрийн санал бодлоо ч гэсэн мөн дугтуй дотор далдлахыг оролдоно. Тэр гагцхүү хорьж цаазалсан зүйл, бичгийг их ойшоон үзнэ. Хориглон цаазлах бичгүүдэд сургуулийн сурагчид есөн цагаас хойш гудамжнаа явахыг хориглосон буюу ямар нэгэн сонины дотор тачаангуй дурлалыг хориглох ахул тэр нь Беликовт маш ойлгомжтой, тааламжтай байдаг ажээ. Харин зөвшөөрөх, үл хорих зүйлүүд бол түүнд нэг л бүдэг, татгалзаатай, хэлж төгсөөгүй зүйл мэт санагдах аж. Хотод жүжгийн бүлгэм буюу

уншлагын газар,  цайны газрыг байгуулахыг  зөвшөөрсөн бичгийг үзвэл Беликов толгой сэгсрэн намуухан дуугаар:

- Тэр ч тийм, энэ цөм сайхан. Гэвч  ямар нэгэн явдал гаруузай гэнэ.

Үүнчлэн алиава нэгэн хууль дүрмийг зөрчсөн явдал гарвал хэдүй түүнд  үл хамаарагдах авч тэрээр их л гуниглан гутрах мэт билээ. Хэрвээ нөхдийн нэг мөргөлд хожимдож ирсэн буюу эсвэл ямар нэгэн сурагчдын тухай яриа цуурхал гарах, эсвэл сургуулийн хянагч бүсгүйчүүд орой үдэш офицертай хамт явах нь  үзэгдвэл Беликовын сэтгэл ихэд түгшин ямар нэгэн явдал гаруузай хэмээн өгүүлнэ. Багш нарын зөвлөлгөөн дээр бол өөрийн сэрэмж болгоомжлол, өөрийн дугтуй доторх зангаараа биднийг шаналгадаг билээ. Бас тэрээр эмэгтэйчүүд  ба эрэгтэйчүүдийн сургуулийн залуус ингэж  сахилгагүйтэж байна.  Анги дотор  шуугиан үймээнтэй, энэ зохих байдал эрхлэх газар хүрэх болуузай, ямар нэг явдал гаруузай гээд эсвэл ер нь хоёрдугаар ангиас Петровыг, дөрөвдүгээр ангиас Егоровыг хөөвөл ямар вэ? Ингэвэл сайн сайхан болох юм гэнэ. Түүний гаслан ёолох  үмхий хүрний адил бяцхан зэвхий царай бараан өнгийн нүдний шил нь биднийг шаналгаж дарсаар байгад Петров, Егоров хоёрын сахилга батын үнэллээс нь хасуулж шоронд суулгаад бүр сүүд нь Петров, Егоров хоёуланг  нь хөөсөн билээ. Бас тэр нь манайхны гэрээр явах нэг хачин заншилтай байж билээ. Багшийн гэрт ирээд

*1 Антропос гэдэг нь грекээр хүн  гэсэн үг.*

Юм бүхнийг ажиглаж байга мэт дуугүй сууна . Ийнхүү  нэг, хоёр цаг сууж байгаад явчихдаг байв. Үүнийг тэр “нөхөдтэй сайхан танилын холбоотой байх” хэмээн нэрлэх ба манайханд ирж суух нь түүнд хэцүү байсан болвч гагцхүү  нөхөр журмын үүрэг биелүүлж байгаа хэрэг ажээ. Багш нар бид, захирал ч түүнээс  айна. Манай багш нар бол ухаан   бодолтой, гүн журмыг барьсан Шедрин, Тургеневийн  зохиолоор хүмүүжсэн  хүмүүс билээ. Гэтэл ямагт галош өмсөн, нарны  халхавч барьж явах тэр хүн бүх сургуулийг бүтэн арван таван жил гартаа атгаж  байв! Манай авгай, хятад түүнийг үзэж мэдэх вий  гэж хагас сайн өдөр гэрийн үдэшлэг хийхгүй, шашны хүн бол мах, тостой юм идэх, хөзөр тоглохоосоо эмээдэг билээ. Беликов мэтийн хүмүүсийн нөлөөгөөр сүүлийн  арав, арван таван жилд манай хотноо юм бүхнээс айж болжэ. Ер чанга ярих, хүнд захидал явуулах,  харилцан танилцах, бичиг ном унших, ядууст туслах, бичиг үсэг сурахаас ч айцгаана…

Иван Иваныч нэг юм хэлэх гэснээ  ханиалгаж, урьдаа тамхиа сорон сарыг ажиглаад үгээ тэслан байж өгүүлрүүн:

- Тийм ээ, бодол ухаантай, эрхэм журамтай хүмүүс Щедрин, Тургенев, Бокль 1 зэргийн элдэв зохиолыг уншдаг атал түүнийг дагаж дууриах нь бараг үгүй. Тэр ч тийм шүү дээ.

Беликов бид хоёр нэгэн байшингийн нэгэн давхарт хамт суудаг түүний тасалгааны үүд манайхтай өөд өөдөөсөө  харсан тул бид бие биетэйгээ  дайралддаг.

Мөн түүний аж  байдлыг ч би мэдэх билээ. Гэртээ ч бас л дээрхийн адил хаалга цонх нь хаалттай, оньс түгжээтэй, цөм хориглолт цаазлалтай, бас ля мар нэг юм гаруузай гэнэ. Мацгийн идээ муу, бас Беликов бацаг барихгүй байна  хэмээн хэлэх магадгүй тул мөн муу хоол идэж болохгүй. Иймийн тул үнээний шар тосонд чанасан загас идэх ба энэ нь бацгийн идээ ч биш, тийм муу хоол ч биш аж. Түүний тухай гадуур муу юм ярихаас Беликов болгоомжлон эмэгтэй

*1 Бокль Генри Бюмас (18212 1862) Английн либерал хөрөнгөтний түүхч, XIX зууны жараад оны үед түүний зохиосон "Англи дахь соёл иргэншлийн түүх" гэдэг ном Оростой их дэлгэрч байжээ. (Орч)*

зарц авдаггүй, харин Афанасий гэдэг жараад насны согтуувтар, хагас дутуу ухаантай, урьд нь хүний дагалт явсан, бага сага хоол хийж чаддаг өвгөнийг тогооч болгон зарж байв. Энэхүү Афанасий нь үүдний дэргэд зогсон гараа зөрүүлэн гүн санаа алдаж:

- Эдүгээ эд их болжээ хэмээн  дахин дахин өгүүлнэ.

Беликовын  унтах тасалгаа нь, хайрцаг мэт жижиг хэвтэх  ор нь хөшигтэй, унтахдаа толгой дээгүүрээ хөнжлөө нөмрөх тул дотор нь халуун бүгчим, хаасан хаалгы нь салхин балбаж зуух хяхнан дуугарч тогооны газраас аюумшигтайгаар санаа алдах мэт  ду сонсогдоно…

Тэрээр хөнжлийнхөө дотор ч айн ямар нэгэн явдал гаруузай. Афанансий ирээд алчих болов уу, хулгайч ороод ирэх болов уу гэж эмээн шөнө  турш аюумшигт зүүд зүүдэлж хонодог байв. Өглөө бид хамт сургуульд очих замд түүний царай уйтагртай зэвхийрэн цайж, түүний очиж яваа  олон хүн бүхий сургууль нь эртхэн бүхэнд нь жигшүүртэй байсан нь илтэд үзэгдэж миний дэргэд явахад тийм ганцаар байдалтай хүнд их л хэцүү байдаг сан… Өөрийн зовлонт сэтгэлдээ тайлбар эрэх мэт:

- Манай ангиуд их шуугих юм. Ер юутай адил болж байнаа гэдэгсэн.

Энэ грек хэлний багш, дугтуй доторхи хүн маань золтой л эхнэр авах шахсаныг бодооч! Гэхэд Иван Иваныч саравчин  дотогш хурдан эргэж хараад: "Тоглож байан уу?" гэж асуув.

- Нээрээ шүү. Эхнэр авах шахсан билээ. Энэ их гайхмаар хэрэг биш байх. Манай сургуульд түүх, газар зүй заах украин үндэсний Михаил Саввич Коваленко гэгчийг томилсон тул тэр өөрийн эгч Варенькатайгаа хамт иржээ. Энэ багш болбол өндөр биетэй бор царайтай, залуувтар хүн, лут том гартай ба бүдүүн дуугаар ярих нь түүний нүүрийн байдлаар мэдэгдэнэ. Эгч нь их залуу биш гучаад насны, хар хөмсөг, улаан хацартай нь ер хүүхэн биш, харин амтат жимс билээ. Бас их үймээн шуугиантай ба бага украин дуу дуулж сав л хийвэл ха-ха-ха гэж чанга гэгчээр инээнэ. Коваленкотай сайн танилцсан нь бодоход манай захирал авгайн төрсөн өдрийн найр дээр билээ. Төрсөн өдөр найр дээр ч үүргийн ёсоор явж байх томоотой, уйтгартай багш нарын

дунд тэр Варенька гэнэт Афродита! Бурхан дахин шинээр бий болсон мэт ташаа тулан бүжиглэж байв. Тэрээр бидэнд "Салхин шуугина" хэмээх украин дуу ба бас бус олон дуу хөгжим тоглосон нь бид бүхнийг, Белковыг ч гайхуулж чадав.

Беликов түүний дэргэд ойртон суугаад амттайхан инээмсэглэн:

- Украин хэл нь өөрийн зөөлөн, аятай аялгуугаар эртний грек хэлийг санагдуулна хэмээн өгүүлэхэд тэр эхнэр Беликовыг тааламжтайгаар харж түүнд Гадя хошуун дахь нэгэн тосгонд өөрийн эхийг суудаг, тэнд лийр жимс, амтат алим, кабаки ургадаг ба бага украинууд бол гуаг кабака хэмээн кабакийн дэлгүүрийг шинкаа хэмээдгийг хүртэл ярьж тэнд украинууд шөл чанахдаа улаан, хөх өнгөтэй болгосныг нь ихэд "Амт шимт гэдэг нь гайхам сайхан гэдэг нь" хэмээн их л сонин сайхнаар хэлж өглө.

Сонсон сонссоор гэнэт бидэнд нэгэн адил бодол төрөв. Гэтэл захирал авгай надад шивнэн өгүүлрүүн:

- Энэ хоёрыг суулгавал сайнсанж гэлээ.

Ингэтэл бид цөм Беликовын эхнэргүй гэдгийг санаж түүний аж байдалд тйим чухал зүйлийг өдий хүртэл анхаарсангүй маань нэн гайхалтай байв. Ер нь Беликов эмэгтэй хүнтэй хэрхэн харилцдаг бол, өөрийн энэ чухал асуудлаа яаж шийддэг бол? Гэж асуумаар байна. Урьд энэ асуудал бидэнд сонирхолгүй байв. Энэ нь бид ийм нарны халхавч галошаас салдаггүй, хүүдий дотор унтдаг хүнд янаглах сэтгэл байдгийг зүүдлээ ч үгүй байж магадгүй.

Захирлын авгай өөрийн саналыг илтгэн:

- Беликов дөч гаруй настай, Варенька гучаад настай юм. Бид бодоход Варенька Беликовтай суух байх гэнэ. Манай мужид уйтгар гунигаас болж ямар муухай жигшүүрт% бузар үзэгдэл гарч байсан билээ! Энэ нь хэрэгтэйн улмаас биш юм. Бас эхнэртэй ч гэж сэтгэж болмооргүй.

Беликовыг гэрлүүлэх хэрэг юу байна. Одоо манай захирал авгай, хянагч бүсгүй, бүх гимназын бүсгүйчүүл сая нэг аж байдлын ганц зорилго чигий нь олон шиг яриа хөөрөөн болоод бүр сайхан хөөрөөн болцгоов. Захирал авгай театрт төв суудал

-

- *1 Афродита – эртний Грекийн домогт гардаг дурлалын бурхан хөөснөөс гарсан гэдэг (Ред)*

авсны дотор харвал Варенька дэвүүр барьчихсан баяртай гэгчийн сууж түүний хажууд гэрээс нь хавчуураар суга татаж авчирсан шиг хорчийн эвхрэлдсэн бяцхан Беликов маань байдаг болов оо. Намайг нэг багахан үдэшлэг хийлгэх гэсэн чинь авгай эхнэрүүд Варенька, Беликов хоёрыг заавал урих хэрэгтэй гэж шаардав. Ер нь тэр хоёрыг суулгах зам нээгдэв. Варенька ч эрд гарахаас буцахгүй байна. Дүүтэйгээ хамт суухад Коваленка өдөр турш маргалдан хэрүүл хийсээр тийм ч хөгжилтэй баяртай бус байжээ.

Жишээ нь, энэ байна. Гудамжинд өндөр цэлгэр цээжтэй, нэхмэл цамцтай Коваленко нэг гартаа ном барин нөгөө гартаа бүдүүн мод тулан явна. Хойноос нь бас л ном барьсаар  эгч нь явна.

- Михиал чи түүнийг уншаагүй шүү дээ. Ердөө чи түүнийг уншаагүйгб и баталнa гэж Варенька чангаар маргана.
- Тэгвэл би уншсан гэж чамд хэлж байна гэж Коваленко гудамжинд тулуур модоо түжигнүүлэн хашгирна.
- Ай бурхан минь, Михаил чи юунд уурлана. Бид зарчмын яриа ярьж байна шүү дээ гэхэд:
- Тэгсэн ч би уншсан гэж чамд хэлж байна гэж улам өндөр  дуугаар Коваленко хашгирна.

Гэртээ гадны хүн байвал бас л хэрүүл магалдаан гарна. Иймэрхүү аж байдлаас Варенька магад уйдаж эртхэн өөрийн хоргодох оронг олох, бас ч насаа бодох  хэрэгтэй болсон биз. Иймд шилж сонгох ч завгүй, грек хэлний багштай ч суухад бэлхэн байв. Зарц, манай авгай хүүхнүүд хэнд ч хамаагүй, гагцхүү эрд л гарвал бараа хэмээх аж. Юу ч гэсэн Варенька маань Беликовт илтээр ивээл энэрлийг үзүүлэх болов.

Ингэхэд Беликов яваа гэвэл манайд ирдэгтэйгээ адил Коваленкогийнд очиж дув дуугүй сууна. Варенька түүнд “Салхин шуугина”  хэмээх дуугаа дуулах буюу эсвэл хар нүдээрээ бодолтойяа түүнийгээ ширтэх, үгүй бол гэнэтэд “ха ха ха” хөхөрнө.

Дурлалын хэрэгб а ялангуяа гэрлэхэд сургаал ухуулга туйлын их хэрэгтэй билээ. Нөхөд нь ч,  эхнэрүүд ч Беликовт сургацгааж түүний аж байдалд  эхнэртэй суухаас өөр юм үлдээгүй хэмээн ятгана. Бид цөм гэрлэх гэдэг  чухал алхам гэх зэргээр элдвийн дэмий юмыг ихэмсэг царай гарган хэлцгээдэг байв. Үүний хамт Варенька бол нүүр царай цэвэр, стат зөвлөхийн1 охин, өөртөө хөдөө тосгонтой, хамгийн гол нь Беликовыг анх удаа янаг халамжтай, үнэн зүрхнээсээ хайрласан эхнэр тул Беликовын толгой эргэж нээрээ гэрлэх хэрэгтэй гэж шийдэв.

- Ай одоо л нарны халхавч, галош хоёры нь салгачихсан  гэж Иван Иваныч хэлэхэд Буркин үгээ үргэлжлүүлэн хэлрүүн:
- Болохгүй байсан билээ. Беликов нь Варенькагийн зургийг ширээн дээрээ тавьж манайд ирж Варенька ба гэр бүл, гэрлэлт бол чухал алхам гэх зэргийн тухай ярьж Коваленкогийнд хаая орох боловч аж байдал нь ер хувирсангүй, харин ч гэрлэх гэсэн шийдвэр н түүнийг нэлээд хэлмэгдүүлэв. Тэр улам эцэж тураад зэвхий царайлан улам ч дуугүй  дотроо шигдсэн мэт болов. Варвара Саввшика миний сэтгэлд тааламжтай юм гэж Беликов надад мишээн хэлж- Бас хүн бүхэн эрх биш гэрлэдэг  гэдгийг би мэднэ. Гэвч…Энэ хэрэг гэнэт болсон байна… Үүнийг бодох хэрэгтэй гэхэд нь би:
- Энд бодох юун? Гэрлэвэл л барав гэж хариулахад:
- Үгүй! Гэрлэх гэдэг чухал алхам, Хожим ямар нэг юм  үл гаргахын тулд урьдаар өмнөө байх үүрэг хариуцлагаа цэгнэх хэрэгтэй. Энэ бодол намайг шөнө унтах  нойргүй болгов. Бас л Варенька ба түүний дүүгийн адил бодол нь хачин жигтэй, ярих хэлэлцэх

нь сүрхий зоримог байна. Энэ нь намайг айлгана. Ер нь гэрлэсний хойно ямар нэг муу хэл аманд өртвөл ямар сайн билээ? Гэнэ.

Беликов саналаа Варенькад хэлэхгүй, харин манай захирлын авгай, хатдыг гомдтол нь хойшлуулна. Беликов маань ирээдүйн үүрэг хариуцлагыг харьцуулан цэгнэсээр өдөр бүр шахам ёс шиг Варенькатай зугаална. Энэ сацуу тэрээр мөн манайд ирж гэр бүлийн тухай ярина. Яривч сүүл сүүлдээ маанй эндхийнхэн дэмий, хийх юмгүйдээ олон мянгаараа харилцан суудагтай адил мань Беликов бас л гэрлэх билээ. Гэтэл гэнэтэд нэгэн аюул тохиолдов. Үүнд Варенькагийн дүү Коваленко Беликовыг танилцсан цагаасаа эхлэн үзэн яддаг болсныг хэлүүштэй билээ.

Коваленко мөрөө хвчисхийн хэлэх нь:

*1 Оросын 5-р зэргийн албан тушаалтан (Ред)*

- Та нар энэ ховч хоншоорыг хэрхэн тэсвэрлэдэг юм бэ? Бүү мэд. Аяа эрхмүүдээ, та нар яаж ийм газар аж төрнө. Танай эндэх агаар муудаж бүгчим ялзармал болжээ. Та нар багш сургагч нар биш болжээ. Зэрэг тушаалыг хөөцөлдөгчид минь, танай энд эрдэм соёлын ордон биш, харин журам гуримыг чандлан барих газар болж, цагдаа цэргийн байшин доторхи шиг гашилсан үнэр ханхалж байан. Ай ах дүү нараа энд би бага зэрэг суугаад хөдөө тийшээ гарч загас агнан украин хүүхдүүдийг сургана. Та нар эндээ муу ховчтой хоцорцгоо гэнэ.

Эсвэл бүдүүн хүнгэнүүр буюу нарийн жингэнүүр дуугаар нулимс гартлаа хөхрөн байж гараа занган надаас ийн асууна.

- Тэр манайд яагаад сууна вэ? Түүнд юу хэрэгтэй юм? Суугаад л хараад л байна.

Харин Беликовт бүр “Цус шүүс сорогч аалз” гэж хоч өгчээ. Иймд бид түүний эгч Варенька “Аалзтай” суух гэж байгааг түүнтэй ярилцахаас зайлсхийдэг нь мэдээжээр хэрэг. Нэгэн өдөр захирлын авгай түүнд эгчийгээ ийм томоотой олонд хүндтэй Беликов мэтийн хүнтэй нийлүүлбэл их л сайнсан гэж дурдсанд Коваленко хөмсөг зангидан ууртайгаар:

- Энэ миний хэрэг биш, Варенька хорт могойтой ч сууж байг, надад хүртээлгүй би ер хүний хэрэгт оролцох дургүй! Гэсэн билээ.

За одоо яасныг сонсогтун. Нэгэн шогч хүн Беликовыг галош өмсөн нарны халхавч бариад Варенькаг сугадан явж байгаагаар инээдэмтэй зураад дор нь “Дурласа Антропос” гэж бичжээ. Энэ үгийг маш сайнаар олсон юм шүү дээ. Ер нь энэ зургийг зурсан хүн ганц шөнө ажиллаагүй байх, учир нь гэвэл, эрэгтэй эмэгтэйчүүдийн сургуулийн багш нар, семинарын сургуулийн багш түшмэд цөм тус тус нэгэн хувийг хүлээж авчээ. Энэ зураг нь түүнийг туйлын хүнд санаашралд оруулав.

Таван сарын шинийн нэгний бүтэн сайн өдөр багш сурагчид сургууль дээр цуглараад цааш ой мод руу явган явахаар хэлэлцсэн тул энэ өдөр бид гэрээсээ гарч явахад Беликовын нүүр үүлнээс бараан өнгөтэй байв.

- Ямар муу, хорт хүмүүс байдаг юм бэ! Хэмээн хэлэхдээ уруул нь чичрэхэд түүнийг өрөвдөв. Ийнхүү явж байтал гэнэт Коваленко дугуй унан, түүний хойноос Варенька мөн дугуй унаж явна. Царай нь улайран зүдэрсэн болович баяр цэнгэлтэй байв.
- Бид урагш явж байна! Өнөөдөр маш сайхан өдөр байна. Сайхан гэдэг нь яана гэж Варенька хашгиран хоёулаа алга болов.

Беликов маань сүрдэн айсан мэт болон ногоон царай нь хувхай цайран над руу харж асууруун:

- Байзаарай. Юу болов оо? Миний хараа намайг хуурч байна уу? Сургуулийн багш ба эмэгтэй хүн дугуй унаж явах нь зохистой хэрэг үү? Гэхэд би:
- Зохисгүй юм юу байгаа юм бэ? Унаж л байг гэсэнд тэр миний тайван байдлыг харж гайхан хашгиран:
- Яаж болох юм бэ? Та юу хэлж байна ? гээд хэлмэгдсэндээ цааш явахаа больж гэртээ буцав.

Маргааш өдөр нь Беликов гараа савсхийн арчих ба бие нь арзасхийж муу байгааг нь нүүр царайгаар нь бид танив. Ингэж байгаад хичээлээсээ явчихсан нь анх удаагийн хэрэг бөлгөө. Бас хоолоо ч идсэнгүй, орой нь гадаа зуны цаг байсан болович дулаан хувцаслаж Коваленкогийн руу майжрав. Варенька гэртээ байгаагүй тул дүүтэй нь учирчээ.

- Суухыг гуйя гэж Коваленко хөмсгөө зангидан хүйтнээр өгүүлэв.

Царай нь нойрмог, сайхан хоолноос хойш амарч байгаад одоо муухай ааштай болжээ. Великов арваад минут дуугүй сууж байгаад:

- Би танадй сэтгэлээ тайвшруулахаар ирлээ. Надад туйлын хүнд байна.

Нэгэн шог зохиогч хүн миний ба та бид хоёрт ойрхон хүний зургийг инээдэм бүхий байдлаар зуржээ. Үүнд би ямар ч хамаагүй гэх хэлэхийг өөрийн үүэрг гэж бодно. Ийнхүү шоглолтод би ямар ч шалтгааныг гаргаагүй, харин журамтай хүн шиг байхыг хичээж байсан билээ.

Коваленко амаараа хий дүүргэн дуугүй суух ба Беликов бяцхан хүлээж байгаад уйтгартай дуугаар цааш үргэлжлүүлэв.

- Би бас танд хэлэх зүйл хэд хэд байна. Миний бие бол удаан жил алба хааж байгаа харин та алба сая эхэлж буй тул хуучин нөхрийн хувиар таныг сэргийлэх нь миний үүрэг гэж бодно. Та дугуй унана, энэ бол залуусыг хүмүүжүүлэгчид ер зохисгүй хэрэг.
- Яагаад тэр вэ? Гэж Коваленко бүдүүн дуугаар асуув.

- Михаил Саввич минь үүнд тайлбарлах хэрэг юу байна? Энэ нь ойлгомжгүй байна гэж үү? Хэрэв багшнь дугтуйтай явбал сурагчид толгойгоороо явж болно. Үүнийг болно гэсэн хууль үгүй учраас болохгүй шүү. Би таны эгчийг дугуй унаж явахыг үзмэгц нүд бүрхсэн ба эмэгтэй хүн дугуй унах гэдэг чинь аймшигтай хэрэг.

- Ер танд юу хэрэгтэй юм бэ?

- Надад таныг сэргийлэх л хэрэгтэй байна. Та бол залуу хүн. Ирээдүй бол өмнө чинь байна. Та ер юмыг үл ойшоох маягтай байна шүү. Та зүү ороосон цамц өмсөж гудамжнаа янз бүрийн ном тэврэн явах ба одоо харин бас унадаг дугуй гэнэ. Та ба таны эгч дугуй унаж байгаагийн тухай захирал мэдэж цаашид сайд мэдвэл яах билээ. Ямар сайн байх вэ?

- Эгч бид хоёрын дугуй унаж байгаа нь хэнд ч хүртээлгүй хэрэг. Ер миний гэр бүлийн хэрэгт оролцсон хүнийг чөтгөр рүү илгээнэ хэмээн хэлж нүүр нь улайв.

Беликовын царай хувхай болон өгүүлрүүн:

- Хэрэв та надтай иим маягаар яривал би цаашид үргэлжлүүлж үл чадна. Хойно миний дэргэд эрх баригчдын тухай ийнхүү битгий хэлээрэй гэж гуйя. Та засгийн эрхлэгчдийг хүндлэх хэрэгтэй шүү. Ингэхэд Коваленко ууртайгаар:

- Засаг захиргааны тухай ямар муу юм ярьсан бэ? Намайг зүгээр амраагаач, би шударга хүн та мэтийн иим эзэд ноёдтой ярих дургүй байна. Би ер нь ч хов зөөдөг юмнуудад үл дурлана.

Беликов түргэн хөдөлж айсан царайтагаар дээлээ өмсөв. Тэр ийнхүү бүдүүн ширүүн үг анх удаа сонсож байгаа шүү дээ. Шатны тавцан дээр гарч өгүүлрүүн:

- Юу ч ярьсан хамаагүй. Би гагцхүү танд урьдаас сэрэмжлэхийг мэдэгдье. Бид хоёрын яриаг хүн сонссон байж магадгүй. Иймд бидний яриаг цаашид ярихгүй ба юм болгохгүйн тулд ноёнтон захиралд бид хоёрын ярианы голыг мэдэгдэнэ. Би үүнийг хийх ёстой.

- Мэдэгдэх гэнээ? Тэг, явж илтгэ! Гээд Коваленко дээлийн захаас барьж шат руу түлхсэнд тэр галош шаахайгаараа пижигнүүлэн унав.

Шат нь өндөр боловч Беликов мэнд буугаад нүдний шилээ бүтэн эсэхийг тэмтчин хамраа барьж үзэв. Гэвч шатан дээр өнхөрч байх үед нь Варенька хоёрбүсгүйтэй хамт ирж дор зогсон үүнийг харцгааж байсан ба энэ нь Беликовт юм бүхнээс аймшигтай байжээ. Бодоход инээдэм тохуу болсноос хүзүү хоёр хөлөө хугалбал дээр, одоо бүх хот мэдэж захиарл болон цаашид сайдад хүргэвэл –ай ямар нэг юм гаруузай даа. Шоолсон шинэ зураг зурж эцэст нь халагдах болно. Беликовын өндийн босоход Варенька түүнийг таньж инээдэмтэй нүүр царай ба үрчийсэн дээл, галошийг харан юу болсныг мэдэхгүй өөрөө гэнэт унасан гэж бодож тэсвэрлэж үл чадан байшин дүүрэн цуурайтуулан:

- Ха-ха-ха гэж инээд алдав.

Энэхүү цууриат “ха-ха-ха” инээдмийн хамтраар бүх гэрлэх суух ажил, ер нь Беликовын амьдралын эцэс болов. Беликов, Варенька юу хэлснийг нь ч дуулсангүй, юу ч харсангүй шууд гэртээ эгж ирээд ширээн дээрх зургийг зайлуулан дараа нь орондоо орж хэвтээд дахин ер  боссонгүй билээ. Гурав хоносны хойно Афанасий манайд ирж эзэнтний бие муудаж байна. Докторт очих хэрэг болов уу хэмээн асуухад би Беликовынд очив.  Тэр хөшигний цаана хөнжил нөмрөн дув дуугүй хэвтэнэ. Үг асуувал тийм үгүй гэхээс ер өөрдуу үл гарна. Беликов  хэвтэж  дэргэд нь Афанасий хөмсөг зангидан алхалж  гүнээ санаа алдахад архины дэлгүүр мэт түүнээс архи ханхална.

Нэгэн сарын дараа Беликов маань нас  нөгчөв. Түүнийг эрэгтэй ба эмэгтэйчүүдийн хоёр гимнази, семинар сургуулийн ажилчид сурагчид  цөмөөрөө явж оршуулсан билээ. Одоо авсан дотор хэвтэж байхдаа царай нь төв аятай ба харин ч баяртай ер гардаггүй дугтуй дотор минь хийчив гэж баяссан мэт байв.  Ингээд тэр нээрэн өөрийн дээд хүсэлдээ хүрсэн билээ. Түүний гашуудалд зориулсан мэт тэр оршуулах  үед бороо орсон тул бид цөм галош өмсөн нарны халхавч барьцгааж явав. Варенька Беликовын хүүрийг оршуулахад мөн байлцаж авсыг нүхэнд хийхэд уйлав. Украин хүмүүс эсвэл уйлах ба эсвэл инээж байдаг ажээ.

Беликов мэтийн тийм хүмүүсийг оршуулах гэдэг их тааламжтай хэрэг шүү. Оршуулгын газраас буцаж ирэхэд бидний нүүр царай ердийн дорой мэт байсан нь бага насандаа томчууд гадагш бид бүрэн эрхтэйгээр цэцэрлэг дотуур нэг хоёр цаг гүйж явдаг шиг тааламжтай сэтгэлийг ил гаргахыг хэн ч хүссэнгүй. Ай эрх чөлөө! Өчүүхэн завгүй ба муухан найдлага ч бол чөлөөтэй цагт сэтгэл санаанд далавч өгнө. Тийм биш үү.

Бид оршуулгын газраас сайхан эргэж ирсэн билээ. Гэвч хоёр долоо хоногоос хэтэрсэнгүй, бас л байдал маань урьдын адил ширүүн хэцүү, залхуурал ба ухаангүй, тархаах бичгээр хоригдоогүй боловч бүрэн дүүрнээр зөвшөөрөөгүй хэвээр, байдал ер дээрдсэнгүй болно. Үнэндээ Беликовыг оршуулсан боловч ийм дугтуйтай хүн хичнээн үлдсэн ба дахин хичнээн гарах билээ.

- Тэр чинь байх нь байна л даа гэж Иван Иваныч хэлж тамхиа татав.
- Тийм хүмүүс дахин хичнээн хэрхэн гарах билээ! Гэж Буркин давтан хэлнэ.

Гимназийн багш пингээс гарав. Энэ нь намхан бүдүүн биетэй, халзан толгойтой бүсээ хүрэх шахсан хар сахалтай хүн ажээ. Түүний хамт хоёр нохой гарч ирлээ. Тэр:

- Яасан сайхан сар вэ гэж дээш харан өгүүлэв.

Шөнө дунд болж байв. Бараан талд тосгон харагдаж түүний урт гудамж нь таван мод хүртэл үргэлжилнэ. Цөм гүн нойронд дарагдаж хөдөлгөөн, чимээ ер үгүй нь бүх байгаль ийм чимээгүй  байан гэж үнэмшимгүй байв. Сартай  тосгоны явцуу  гудамж, байшин бухал өвс, унтсан моднуудыг харахад сэтгэл нам гүм болж ажил хөдөлмөр, гашуун зовлонгоос шөнийн харанхуйд нуугдсан  энэ тайван тосгон нь уйтгартай, үзэсгэлэнт, одон мичид түүнийг хайрлан харж буй мэт санагдан энэ ертөнц дээр  хорт муу юм бүрмөсөн арилж цөм сайн сайхан болсон шиг үзэгдэнэ. Тосгоны захаас зүүн

тийш тэнгэрийн хаяа тултал өргөн их тал харагдах ба сарны гэрлээр гийгүүлэгдсэн уудам талд хөдөлгөөн чимээ нэг ч үгүй байна.

- Тэр ч тийм шүү дээ гэж Иван Иваныч давтан хэлээд: -Бид хотын бүгчим хавчуу газарт сууж дэмий бичиг бичих ба хөзөр тоглох нь мөн нэг ёсны дугтуй биш үү? Бас бүх насыг ажил хийгүй хүмүүс тэнэг гоёмсог хүүхэн авгай нарын дунд өнгөрүүлж жигшмээр юмсыг ярих буюу сонсож байх нь бас л дугтуй биш үү? За та хүсвэл би нэгэн нэн сургамжтай түүх яръя.
- Болъё, унтах цаг боллоо. Маргааш хэмээн Буркин өгүүлэв. Хоёул пин дотор ороод өвсөн дээр хэтэж дээлээ нөмрөн унтах гэтэл нэгэнт алхах дуун түг түг хэмээн сонсогдов. Нэг хүн пингийн орчим явна. Баахан явж байгаад хэдэн минут зогсон дахин түгтүг гэх дуун сонсогдож нохой архирав.
- Энэ Мавра явж байна шүү гэж Буркин хэлэв. Хүний алхааны чимээ тасрав. Иван Иваныч нөгөө тийш харан өгүүлрүүн:
- Худал хэлэхийг харах сонсох ба энэхүү худал юмыг тэсвэрлэх тул чамайг тэнэг гэнэ. Гомдол доромжлолыг хүлцэн шударга эрх чөлөөтэй хүмүүсийн талд би зогсоно гэж ил хэлэхээс айх энэ бүгдийг талхны хэлтэрхий, дулаан булан ба муусайн зэрэг хэргэмийн төлөө өөрөө худал хэлж мишээцгээдэг байна.
- Үгүй одоо ингэж амьдрах нөхцөлгүй! Иван Иваныч та ч үүнийг ондоо юмнаас ярьж байна. Унтъя! Гэж багш хэлэв. Арваад минут өнгөрөхөд Буркин унтаж харин Иван Иваныч тал тал тийшээ эргэлдэн хавьчин сүүрс алдаж, дараа нь дахин гадагш гарч үүдний дэргэд суугаад тамхи татаж гарав.

## I

Уклеево суурин жалган дотор байрласан болохоор зам дээрээс юмуу төмөр замын өртөөнөөс сүмийн хонхны цамхаг, хөвөн цаасан даавууны үйлдвэрийн яндан цухуйн харагддаг билээ.

Зорчин явагчид түүнийг ямар суурин бэ гэж асуувал:

- Оршуулгын цагаалгаар сүмийн тахилч нь загасны бүх түрсийг идэж орхидог мөнөөхөн суурин чинь энэ шүү дээ гэж хариулах вий.

Нэгэн удаа үйлдвэрийн эзэн Костюковынд оршуулгын цагаалганаар өвгөн тахилч зуушин дотор бажгар түрс тавьсныг олж хараад хажуунаас нударч ханцуйнаас нь чангаан дохио өгсөн хэр нь сэтгэл ханасандаа ухаан балартсан мэт ум хумгүй идсээр байжээ. Тэгээд лаазанд байсан дөрвөн фунт 1 түрсийг бүгдийг цааш харуулсан гэлцдэг юм. Түүнээс хойш олон жил улирч тахилч лам хэдийнээ өөд болсон боловч загасны түрсийнтухай яриа мартагдсангүй. Эндхийн амьдрал хүний ярианд өртөгдөмгүй тийм ядуу байсан юм уу эсвэл хүмүүс өөр юм ажиж мэдээгүй юмуу, арван жилийн өмнө болж өнгөрсөн үл ялих явдлаас өөр Уклеево сурины тухай юу ч ярилцдаггүй ажээ.

Сууринд хумхаа арилах нь үгүй, бас дээгүүр нь их сүүдэр бүхий хөгшин уд мод өнгийн ургасан хашааны ёроол зуны цагт ч гэсэн намгархаг шавар шавхайгаар дүүрэн байдаг ажээ. Энд үйлдвэрийн хаягдал, даавуу боловсруулахад хэрэглэгдэг цууны хүчил ханхалж байдаг юм. Хөвөн цаасан даавууны гурван үйлдвэр, арьс ширний нэг үйлдвэр суурин дотроо биш захад нь  зайдуу оршино. Үйлдвэрүүд төдийлөн том биш, тэдгээрт нийтдээ дөрвөн зуугаас илүүгүй ажилчин ажиллана. Арьс ширний үйлдвэрээс гол руу цутган орох ус өмхийрч хаягдал нь өвс ногоог хордуулан тариачдын мал боом өвчинд нэрвэгдсэн учир үйлдвэрийг хаах тушаал гарч хаагдсан гэж тооцогдох хэр ньхэсгийн цагдаагийн дарга, хошууны эмч хоёрын зөвшөөрлөөр нууцгай ажилласаар байгаа ажээ. Тэр хоёрыг үйлдвэрийн эзэн сар бүр арван рублиэр хахуулддаг юмсанжээ. Бүх суурин даяар төмөр дээвэртэй хоёр дориун байшин байдгийн  нэгэнд хошууны захиргаа байрлаж, сүмийн урдаас харсан нөгөө хоёр давхар байшинд Епифаны чинээлэг айл болох Григорий Петрович Цыбукнныйх сууна.

Григорий хүнсний мухлагтай  боловч үнэн хэрэгтээ архи, адгуус мал, арьс шир, амуу тариа, гахай ер нь тааралдсан эд бараа бүхнийг наймаална. Жишээ нь гадаад эмэгтэй хүний малгайд зориулсан шаазгай хэрэгтэй болбол хоёр шаазгайг гучин копейъ хүргэх юмуу, огтолсон модыг  үнэ нэмэгдүүлэн наймаална. Ер нь тэр овжин хашир байжээ.

Тэр өвгөн хоёр хүүтэй. Цагдаагийн мөрдөн хайх тасагт алба хаадаг том хүү Анисим гэртээ цөөхөн ирдэг, дүү Степан худалдаа наймааны ажил эрхлэн эцэгтээ туслах авч сул биетэй, дүлий учир жинхэнэ ёсны тусламжийг түүнээс явах боломжгүй ажээ. Харин

*1 Оросын нэг фунт 409,5 граммтай тэнцэнэ (Орч)*

бүрх малгай өмсөн нарны халх барин гоёж явдаг  түүний авгай, гоо сайхан бүсгүй Аксинья эрт босон орой унтаж нэг бол агуулах руу, нэг бол зоорь, эсвэл мухлаг руу түлхүүр хангинуулан банзлынхаа хормойг барьсаар өдөржингөө гүйж явдгийг өвгөн Цыбукин баяртай харж нүдэнд гэрэл гийх авч энэ хүүхэнтэй том хүү нь суугаагүй, харин эмэгтэй чүүдийн гоо үзэмжийн тухай огт ойлголтгүй  шахам тэгээд бас дүлий бага хүү нь суусанд  харуусдаг байжээ.

Өрх гэрийн аж амьжиргаанд өвгөн үргэлж санаа тавьж хорвоо дээрх юм бүхнээс өрх гэрээ ялангуяа мөрдөн хайх ажилтай том хүү, бэр хоёроо илүү эрхэмлэнэ. Аксинья дүлий хархүүтэй суунгуут, ер бишийн ажил хэрэгчээ харуулж хэнд зээлээр өгч болох, хэнд болохгүйг ухааран нөхөртөө ч үл итгэн түлхүүрийг өөрөө хадгалж сампинд тооцоо бодон эрчүүд шиг  морины шүдийг татан үзэж дуу  шуу болон инээж ханиаж явдаг байлаа. Түүнийг юу хийж юу хэлж явсан чиг өвгөн бэрээ энхрийлэн:

- Хөөрхий бэр минь! Хөөрхий гоо охин минь! Гэж бишрэн суудаг байжээ.

Өвгөн бэлэвсэн байсан авч хүүгийнхээ хуримнаас хойш жил болоод тэсч чадсангүй авгай авчээ. Уклеедво сууринаас  гучин бээр1 зайтай газраас сайн айлын хижээлдүү хэр нь өнгө зүс хэвээрээ байгаа Варвара Николаевна гэдэг бүсгүйг олж

түүнтэй суулгажээ. Түүнийг дээд давхрын өрөөнд ирж сууснаас хойш бүх цонхыг шинээр шиллүүлсэн нь байшин тэр аяараа гэрэлтэн гэгээрэх шиг болжээ. Бас дэнлүүнүүд тод гэрэлтэн бүх ширээг цаас шиг цагаан бүтээлгээр бүтээн, цонх, байшингийн нүүрэн талын бяцхан цэцэрлэгт улаан нүдтэй цэцэг соёолж, хоолоо нэг савнаас биш хүн бүр тус тусдаа тавгаар идэж болжээ. Варвара Николаевна элэгсэг тааламжтай инээдэг болохоор гэр орныхон цөм инээж байгаа юм шиг болдогб айлаа. Бас хашаан дотор урьд өмнө хэзээ ч цуглардаггүй байсан гуйлгачин, тэнүүлчид мөргөлч хүмүүс цугларч Уклеевын чавганц нарын уянгалсан дуу, архидсанаас болж үйлдвэрээс хөөгдсөн, архи үнэртүүлсэн үхээнц эрчүүдийн доожоогүй ханиах цонхон дороос байнга сонсогдох болж Варвара мөнгө, талх,

*1 Оросын нэг бээр (верста) одоогийн 1,06 км-тэй тэнцэнэ (Орч)*

хуучин хувцас тэдэнд өгч байснаа сүүлдээ шинэ гэр орондоо дасч ирмэгц тэдэнд мухлагаас ч юм зөөх болжээ. Түүнийг наймтын хоёр цай авч гарсныг нэг удаа дүлийн хархүү харж дургүй нь хүрээд:

- Ээжийн авсан наймтын хоёр цайг хаана тэмдэглэх вэ? Гэж эцгээсээ асуувал өвгөн юу ч хэлсэнгүй бодлогошрон зогсч байснаа хөмсгөө хөдөлгөн дээшээ авгай руугаа очиж:
- Варвара минь, чамд хэрэгтэй юм мухлагт байвал нэрэлхэлгүй авч байгаарай гэж хэлсний маргааш дүлий хархүү хашаан дундуур гүйж ирээд Варварад:
- Хэрэгтэй юмаа авч байгаарай, ээжээ! Гэж хашогиран хэлжээ.

Варварагийн хишиг хүртээдэг юм нь дэнлүүнд юм уу, улаан цэцэг байдаг шиг ер бишийн шинэ, хямд хялбар, баяр баясгалантай зүйл байжээ. Гурван хоног үргэлжилдэг сүмийн гэгээний баярын өдөр юм уу, мацаг барих өдрийн битүүнд торхны дэргэд зогсоход хэцүү байдаг тийм муухай үнэр орж муудсан үхрийн давсалсан мах, архины тухай бодох ч үгүй байгаа томоотой, аятайхан бүсгүй мөнөөхөн байшинд бий шүү дээ гэж болоход сэтгэл тэнийдэг байжээ. Манан будантай хүнд хэцүү энэ өдрүүдэд тэр эмэгтэйн хүртээдэг хишиг машинд хамгаалалтын оньсон хаалт үйлчилдэг шиг тэдэнд үйлчилж байжээ.

Цыбукины гэр оронд өдөр тутам их ажилтай байдаг ажээ. Бүр нар гараагүй байхад Ансинья үүдний өрөөнд нүүр гараа угаан хамар амаа дуугаргана. Гал зууханд халуун тогоонд цай буцална. Урт хормойто, хар цамц, ерийн даавуу өмд, гялалзсан урт түрийтэй гутал өмссөн өвгөн Григорий Петрович олонд алдартай дуунд гардаг хадам эцгийн адил өсгийгөөрөө тоншин өрөөнүүдээр явна. Мухлагаа онгойлгоно. Гэрэл гэгээ орсны дараа үүдний довооны дэргэд хөнгөн морин тэрэг авчрахад өвгөн өөрийн саравчтай том малгайг чихээ хүртэл дарж өмсөөд сэвхийтэл тэргэнд суухыг харсан хэн ч түүнийг тавин зургаатай гэж хэлэхээргүй байлаа. Түүнийг авгай бэр хоёр нь үднэ.

Цэвэр сайхан цамц өмсөөд тэргэндээ гурван зуун рублийн үнэтэй том хар азарга хөллөсөн үед аливаа хүсэл гомдлын хэргээр хүмүүс түүнтэй уулзахад дургүй нь хүрдэг, бас тосгоны эрчүүдийг үзэн ядаж хэн нэгэн эр өөрий нь хаалганы дэргэд хүлээж байгааг үзвэл уууртайгаар:

- Юунд энд зогсоод байгаа юм бэ? Цаашаа тонил! Гэж хашгирна. Гуйлгачдыг харвал тэр:
- Бурхан ивээг! Гэдэг байжээ.

Өвгөнийг гадагш ажлаар явахад хар хувцас өмсч хар хормогч зүүсэн түүний авгай өрөө цэвэрлэх юмуу тогооч нарт тусална. Аксинья мухлагтаа наймаа хийн хашаан дотор шил хангинах, Аксиньягийн инээх, хашгирах, худалдан авагчдын түүнд уурлаж байгаа сонсогдоно. Мөн үүний хажуугаар мухлагт архины нууц наймаа хийж байгаа нь илэрхий. Дүлий Степан мухлагт суух юмуу, гараа халаасандаа хий журам хугарсан байдалтай тэнгэр, байшингудыг харан гадуур тэнүүчилнэ. Эднийхэн өдөрт тав, зургаан удаа цайлж гурав, дөрвөн удаа хооллоно. Орой орлогоо тоолж тэмдэглээд бөх гэгчийн унтацгаана.

Уклеево дахь бөс даавууны гурван үйлдвэр, үйлдвэрийн эзэн том Хрымнийхэн, бага Хрымнийхэн, Костюковынхан өөр хоорондоо цахилгаан утсаар холбогдсон билээ. Хошууны захиргаанд мөн цахилгаан утас оруулсан боловч шугаманд нь бясаа, халтар жоом үүрлэснээр удалгүй ажиллахгүй болжээ. Бичиг үсгээр тааруухан, үг бүрийг том үсгээр бичдэг хошууны ахлагч ярьдаг утас эвдрэхэд:

- За, одоо бид ярьдаг утасгүй хэцүү болно доо гэж хэлжээ.

Том Хрымнийх багатайгаа байнга заргалдаж бас заримдаа бага Хрымнийхэн хоорондоо хэрэлдэн заргалдаж эхлэхэд тэднийг эвлэртэл үйлдвэр нь нэг хоёр сараар ажиллахаа больж Уклеево суурины хүмүүсийг зугаатай болгодог ажээ. Учир нь маргаан бүрийн талаар өдий төдий шуугиан цуурхал дэгддэг юмаа. Баярын үеэр Костюков, бага Хрымнийхэнтэй хамтран зугаалга зохиож тугал ална. Аксинья цардмал банзлаа сүрчигнүүлэн мухлагийн дэргэдүүр гудамжаар зугаалан явж байхад бага Хрымнийхэн түүнийг барьж аваад хүчээр шахам аваачна. Тэгэхэд өвгөн Цыбукин шинэ авсан морио үзүүлэхийн тулд гадагш гарч Варвараг дагуулан явна.

Зугаалгын дараа үдэш хүмүүс унтахад бага Хрымнийхний хашаан дотор өндөр үнэтэй баян хуурын дуу цуурииатан хэрэв сартай шөнө байвал энэ аялгуу дуунд сэтгэл баясан, Уклеево нүх шиг харанхуй биш санагдах ажээ.

Том хүү Анисим зөвхөн томоохон баярын үеэр гэртээ тун ховор ирдэг байсан хэр нь хэн нэгэн сайхан бичигтэй хүний гараар бичгийн цаасан дээр өргөдөл маягийн захидал, бэлгийг нутгийн хүмүүсээр үе үе ирүүлдэг байжээ. Анисим яриандаа хэзээ ч хэрэглэж байгаагүй. “Өршөөлт аав, ээж нар минь, та бүхний бие бялдрын хэрэгцээг хангахын тулд хоёр фунд цэцэгт цай хүргүүлэв” Гэх мэтийн хэллэг захидалд элбэг тааралдана.

Захидал бүрийн төгсгөлд эвдэрсэн болов уу гэмээр үзгээр "Анисим Цыбукин" гэж сараачсаны дараа мөнөөхөн гоё бичгээр "төлөөлөгч" гэж бичсэн байдаг ажээ.

Захидлыг хэд хэд дахин дуудан уншиж сэтгэл хөдөлсөн өвгөн:

- Гэртээ тогтохгүй эрдэм номын мөр хөөсөн хүнийг яая гэхэв. Хэн юунд зорьсноороо л болно биз гэж хэлнэ.

Өвөл үдэх баярын1 өмнөхөн нэгэн өдөр мөндөртэй бороо орсныг өвгөн, Варвара хоёр харах гэж цонх руу очвол Анисим өртөнөөс чаргаар ирж явлаа. Түүнийг ирнэ гэж огт зүүдлээгүй ажээ. Анисим сэтгэл үймэрсэн, тайван биш байдлаар орж ирсэн нь цаашдаа ч өөрчлөгдсөнгүй, хэтэрхий биеэ барьсан үзэгднэ. Анисим албанаасаа халагдсан аятай, явах гэж огт яарахгүй байлаа. Варвара түүний ирсэн баярлажээ. Тэгээд зальтайгаар инээмсэглэн шүүрс алдан толгой сэгсрээд:

*1 Слав үндэстэн эрт дээр үед өвлийг өнтэй давсныг билэгдэн өвлийг үдэн их баяр хийдэг байжээ. Түүнэс одоо хүртэл уламжлан үлдсэн зан үйлийн хэсэг нь бин хайрч идэн наргиж цэнгэдэг ёс мөн. Шар тосны баяр ч гэж хэлдэг (Орч)*

- Ингэж яаж болох билээ! Хорин найм хүрсэн хүн байж эхнэргүй зугаалж явж болохгүй гэж хэлжээ.

Тэгээд ч түүний өрөөнөөс "Хэцүү байна даа" гэсэн жигд дуу гардаг байлаа. Өвгөн, Аксинья хоёртой Варвара энэ тухай шивнэн суухад тэдний царайд хуйвалдагсдынх шиг нууцгай зальт байдал илэрнэ. Тэд Анисимыг хүнтэй суулгах болжээ.

- Дүү нь аль эрт хүнтэй суусан байхад чи л гэж зах зээр байдаг эр тахиа шиг ганцаараа явах чинь зохих уу? Чамайг хүнтэй суулгачихвал бурхны өршөөлөөр хүссэн ёсоороо чамайг албандаа явахад авгай чинь гэртээ үлдэж гэр орны ажилд тусалж байан биз. Хотын та нар ёс дэглэмээ мартаж орхисон чинь хэцүү байна даа гэж Варвара өгүүлнэ.

Цыбукинийхыг хүнтэй суулгахад баян чинээлэг хүнтэй адил тэд нарт хамгийн царайлаг бэрийг сонгож одог байсан юм. Анисимд ч гэсэн хөөрхөн хүүхэн олжээ. Анисим өөрөө царай зүсээр гавихгүй, сул дорой биетэй, намхан нуруутай хэр нь үлээсэн юм шиг цулцгар хацартай, чавчдаггүй хурц харцтай, шингэн шар сахалтай, юм бодоходоо түүнийгээ жавшиндаа зууж явдаг хүн юм. Анисим архи нэлээд их уудаг нь түүний царай зүс, алхаа гишгээнээс аяндаа тодорхой ажээ. Их хөөрхөн хүүхэн түүнд олсныг мэдэгдэхэд:

- За би ч гэсэн муухай биш. Манайхан ер нь цөм царайлаг улс шүү дээ. Гэж Анисим хэлжээ.

Хотын захад байдаг Торгуево суурины хагасыг саяхан хоттой нэгтгэж нөгөө хэсэг нь суурин хэвээр үлджээ. Түүний түрүүчийн хэсэгт нэгэн бэлэвсэн авгай суудаж ажээ. Түүний нэг ядуу эгч аар саар ажил хийж амь зуудаг байв. Тэр бүсгүйн охин Липа мөн л аар саар ажил хийнэ. Липагийн гоо сайхан царайны тухай Торгуевод их ярилцах авч хэтэрхий ядуу амь зуулга нь хүмүүсийг цочооно. Ямар нэгэн хичээл хүн юмуу, бэлэвсэн эр түүний ядуу зүдүүг үл харгалзан түүнтэй суух юмуу ердөө өөртөө "авч", ээж нь охиныхоо дэргэд гэдэс цатгалан байх биз гэж хүмүүс бодно. Липагийн тухай Варвара худ нараасаа сонсоод Торгуево руу явжээ.

Тэгээд хөгшин нагац эгчийн нь гэрт нь зууш дарс аваачин хүүхнийг үзэх болоход Липа энэ явдалд зориулан хийлгэсэн шинэ ягаан даашинз өмсч үсэнд уясан гал улаан тууз дөл адил гялбалзана. Турь муутай, цайвар царайтай Липагийн энхрийн хөөрхөн царай гадаа ажил хийдгийн улмаас борлож үргэлж гунигтай бөгөөд эмээсэн байдлаар инээмсэглэн, итгэмтгий, хүүхдийн сонирхсон харцаар харна.

Хөх нь дөнгөж ажиглагдам төдий байгаа Липа бараг хүүхдээрээ шахам балчир байсан боловч хуримын ёслол хийх насанд нэгэнт хүрчээ. Үнэндээ тэр их хөөрхөн хүүхэн байсан хэр нь өөлмөөр ганц юм нь адгуусан амьтны урт сарвуу шиг унжиж байгаа, эрэгтэй хүнийх гэмээр түүний том гар байлаа.

- Инж гэж бид сүйд болохгүй. Бага хүү Степанд бид мөн л ядуу айлаас авгай авч өгөөд түүнийг гэр орондоо ч, ажил төрөлдөө ч алтан гартай бэр хэмээн магтаж суудаг юм даа гэж өвгөн хүүхний нагац эгчид хэлжээ.

Липа "Би та нарт итгэж байгаа болохоор надыг яавал ч дураараа бол" гэж хэлэх аятай үүдний дэргэд зогсч байлаа. Аар саархан ажил хийдэг түүний эх Прасковья аймхайгаас болж гал зууханд нуугдсан байжээ. Бүр аль эрт залуу цагтаа тэр бүсгүй нэгэн худалдаачныд шал угааж байхад уурласан худалдаачин түүнийг хөлөөрөө дэвсэлсэн ажээ. Тэгэхэд учиргүй их айж сандраад тэр аймшиг бүх насан туршид хадгалагдан үлджээ. Айх бүрд түүний хөл гар, гүүр царай чичирдэг ажээ. Тэр бүсгүй гал зууханд сууж байхдаа зочид юун тухай өөд харж байгааг сонсох гэж чармайн бас зурмал бурхан өөд харж хуруугаа духандаа хүргэн загалмайлж байлаа. Бага зэрэг халамцсан Анисим гал зуухны үүд онгойлгон

- Ээж минь, та энд юу хийж байгаа юм бэ? Таныг байхгүйд бидэнд эвгүй байна гэж хааш яйш өгүүлэв.

Эмээж айсан Прасковья нарийн туранхай гараа цээжин дээрээ барьж:

- Өршөөж үз… Таныг үзээд сэтгэл хангалуун байна… гэж хашгирлаа.

Липаг үзсэний дараа хуримын өдрийг товложээ. Үүнээс хойш Анисим гэртээ өрөөнүүдээр исгэрэн явах юмуу, эсвэл ямар нэгэн юм дурсан санангуут газрыг нэвт харах гэсэн аятай шал руу хөдөлгөөнгүй ширтэн бодолд дарагдан зогсдог байлаа. Тэр удахгүй гэрлэх гэж байан гэж төдийлөн баярласангүй, сүйт хүүхэнтэйгээ уулзахыг ч бодсонгүй, эх адаггүй исгэрсээр байлаа. Эцэг, хойд эх хоёр нь түүнийг хүнтэй суулгахыг хүссэн, бас хүү нь авгай авбал гэр орны ажилд туслах хүнтэй болно гэж үзэх хөдөөний заншил байдаг болохоор л тэр авгай авч байгаа нь илэрхий байлаа.

Явахдаа ч Анисим нэг их яарахгүй, ер нь урьдын ирж байсан шигээ биш, нэг л нүүрэмгий загнан үг яриа нь жигтэйхэн болжээ.

Шикалово тосгонд суудаг хлыст шүтлэгтэй1, эгч дүү хоёр оёдолчид хуриманд өмсөх хувцас захиалснаар тэр хоёр хүүхэн хэмжээ авах гэж байн байн ирж цай ууж удаан суудаг байлаа. Варварад хар торгон эмжээр бүхий шилэн гуурс хэлхэн чимсэн хүрэн даашинз, Аксиньяд ардаа урт хормойтой, энгэр шар, цайвар ногоон даашинз оёжээ. Оёдолчдыг ажлаа дуусгахад хөлсий нь Цыбукин мөнгөөр төлсөнгүй, өөрийн мухлагаас эд агуурсын зүйл өгчээ. Оёдолчид өөрсөнд нь огт хэрэгцээгүй өнгийн лаа, сардин загас боосон боодолтой юм барьж тэднийхээс уйтгартай гарч суурингаас гадагш хээр ирээд дов дээр суун уйлцгаасан ажээ.

Хурим болохоос гурав хоногийн өмнө Анисим өвч бүрэн хувцаслан иржээ. Тэр резинэн гадуур шаахайвч өмсч зангианы оронд жижиг бөмбөлөг бүхий улаан утас зүүн цоо шинэ пальто мөрөндөө углажээ.

Анисим бурханд сүжиглэн мөргөөд эцэгтэйгээ мэндэлж түүнд арван мөнгөн рубль, тавьтын арван копейк, Варварад бас төдийчинээн мөнгө, Аксиньяд хорин тавтын хорин копейк өгчээ. Эдгээр бүх мөнгө зориуд шилж авсан юм шиг цоо шинэ, наранд гэрэлтэн гялалзаж байсанд энэ бэлгийн чухам үнэ цэнэ оршино. Анисим төв сүрхий хүн болох гэж царайгаа барайлгаж хацраа төмбийлгөжээ. Өртөө бүрийн идэш уушны мухлагаар Анисим алгасалгүй орж байсан бололтойгийн гэрч нь түүнээс дарс ханхалж байснаар илэрнэ. Анисим бас л нөгөө хэнд ч хэрэггүй нүүрэмгий увайгүй загнах байдалтай. Дараа нь Анисим өвгөн хоёр цай ууж зууш идлээ. Варвара шинэхэн рублийг

*1 Орос дахь шашны олон бүлэглэлийн нэг (Орч)*

гар дотроо эргүүлэн үзэхийн сацуу хотод байдаг нутгийн хүмүүсийн тухай асууна.

- Зүгээрээ цөм сайн сууцгааж байна. Бурхан багшид баярлах хэрэгтэй. Харин Иван Егоровынд золгүй явдал болж эмгэн Софья Никифоровна уушгины сүрьеэгээр таалал төгсч оршуулгын цагаалгыг хүн бүрт хоёр рубль тавин копейкны зардлаар бодож зуушны газар захиалсан, тэнд усан үзмийн дарс байсан. Манай нутгийн хүн бүрийг хоёр рубль тавин копейкаар бодож цагаалуулсан боловч хөдөөний эрчүүд сүмс мэдэхгүй болохоор юу ч идэж чадаагүй шүү гэж Анисим ярив.
- Хоёр рубль тавин копейк гэнээ! Гэж өвгөн толгой сэгсрэв.
- Юу гэж? Тэнд чинь тосгонд байгаатай адилгүй шүү дээ. Зуушны газраар орж жаахан юм идээд энэ тэрийг авах, найз нөхөд цугларан ууж наргисаар нэг мэдэхэд үүр цайж байхад хүн бүр гурав юмуу дөрвөн рубль гаргах болдог юм. Самородовтой явбал бас өөр. Тэр коньяктай кофегоор өндөрлөх дуртай. Нэг хундага коньяк арван копейк байдаг юм.

- Бүгд худал! Гэж өвгөн дуу алдан өгүүлэв.

- Би одоо Самородовтой дандаа хамт явдаг. Тэр бол та нарт явуулдаг миний захидлыг бичиж өгдөг Самородов шүү дээ. Сайхан бичдэг юм. Самородов ямар хүн болохыг та нар мэдэхгүй. Тар армян хүн шиг бараан царайтай болохоор би түүнийг Мухтар гэдэг юм. Би түүнийг нэвт харж юу хийдгийг таван хуруу шигээ мэднэ. Ээж минь, тэр хүн үүнийг мэдээд дандаа надтай хамт явж байдаг болохоор юугаар ч биднийг салгаж чадахгүй. Өөрт нь жаахан эвгүй авч надгүйгээр тэр амь зууж чадахгүй. Намайг хаашаа л явна, тэр тийшээ явна. Олны бужигнаан дотор хэн нэгэн хүн цамц зарж байгааг ажингуут хулгайн юм байдаг юм гэж Анисим хойд эхдээ баяртайгаар ярина.

- Чи яаж мэддэг юм бэ? Гэж Варвара асуув.

- Яаж гэхэв, миний нүд ерөөсөө тийм юм. Ямар цамц болохыг би мэдэхгүй харин яагаад ч юм бэ, энэ чинь хулгайн юм байна гэж л миний сэтгэл хэлээд байдаг юм. Үнэндээ ч тийм байдаг. Тэгээд ч манай мөрдөн хайх хэсгийнхэн “Анисим ойн сараалж шувуу буудахаар явлаа” гэцгээдэг юм хулгайн юмыг эрэхээр явлаа гэсэн үг. Тийм ээ… Хэн ч хулгай хийж болох авч түүнийг яаж нуух вэ гэдэгт хамаг учир бий. Дэлхий ертөнц хичнээн арвин гэвч хулгайн юмыг хаана ч нуух аргагүй.

- Манай суурингийн Гуниторевын нэг эр, хоёр охин төлгийг өнгөрсөн долоо хоногт туугаад явчихсан, эрэх хүн байхгүй… Хэцүү байна даа гэж Варвара шүүрс алдан хэлэв.

- Яахав, олж болох юм. Энэ ч болно шүү.

Хуримын өдөр боллоо. Дөрөвдүгээр сарын цэлмэг хүйхэвтэр өдөр байлаа. Бүр өглөөнөөс аваад тэрэгний тоног, морины дэл дээр олон өнгийн тууз уясан гуравласан, хос морь хөллөсөн тэрэг хонхоо жингэнүүлэн давхин ирсээр байлаа. Энэ бужигнаанд сандран үймсэн турлиах шувууд уд модны оройгоор шаагилдан Цыбукиныд хурим болох гэж байгаад баярласан юм шиг хар тодол дуун үл таслан жиргэлдэнэ.

Гэрт ширээн дээгүүр урт урт загас, гахайн утсан мах, дотор нь амтлагийн зүйл хийсэн шувуу, жараахайтай хайрцаг, давсалсан, бас цуунд амталсан янз бүрийн зууш, архи дарстай өдий төдий лонх өрж утсан хиам, далайн хавчны үнэр ханхална. Ширээний дэргэдүүр өвгөн тог тог алхлан явна. Юм шаардан энд тэндээс Варвараг дуудахад, арга барсан байдлаар шүүрс алдан үүр цайхаас эхлэн ажиллаж байгаа Костюковын тогооч, бага Хрымнийхний тогооч бүсгүй хоёрын ажиллаж байгаа гал зуух руу гүйнэ. Үсээ буржийлгаж өргөн бэлхэвч өмссөн Аксинья шинэ шаахайгаа шажигнуулан хашаан дотуур салхи адил шуугин өнгөрөхөд зөвхөн түүний шилбэ гялалзах ажээ. Хараал ерөөл сонсогдон их хөл болжээ. Гудамжаар зорчин явагчид дэлгэн онгойлгож орхисон хашааны хаалганы дэргэд зогсч ямар нэгэн ер бишийн юманд бэлтгэж байгааг ойлгоно.

- Бэрийг авчиръя гэж дуу гарснаас хойш хонхны дуу жингэнэн тосгоны тэртээд замхрав. Гурван цаг дөхөж байхад хонхны дуу дахиан жингэнэн дуугарч сүйт хүүхнийг авчирсан учир улс амьтан цугларч эхлэв. Сүмд хүн дүүрч сүмийн гэрэл асаад өвгөн Цыбукины санасан ёсоор ая баригчид нот харан дуулж гарав. Хурц гэрэл, тод өнгийн хувцас Липагийн нүдийг гялбуулан ая баригчид их дуугаар, алхаар толгой руу балбах адил нүргэлнэ. Амьдралдаа анх удаа өмссөн бэлхэвч шаахай түүний бие хөлийг

барьж царай зүс нь ухаан алдаж байгаад саяхан ухаан орсон аятай харагдан ийш тийш харавч юу ч эс ухаарна. Урт хормойтой хар цамц өмсч зангианы оронд улаан утас зангидсан Анисим нэг зүгт хараад гөлөрч байснаа ая баригчид чангаар түрхээд түргэн гэгчийн загалмайлжээ. Сэтгэл нь ихэд уяран, уйлмаар байжээ. Энэ сүмийг Анисим бүрхүүхэд байхаасаа мэдэх юм. Талийгаач ээж нь түүнд сахил хүртээлгэхээр Анисимыг энд дагуулан ирж байсан багачуудтай хамт смүийн хоёр хажуугийн тавцан дээр дуулж байсан, иймээс ч сүмийн өнцөг булан бүр, бурхан бүрийг тэр андахгүй мэднэ. Гэтэл одоо түүнийг хүнтэй суулгах ёс хийж байна. Харин Анисим өөрөө энэ тухай, хуримын тухай бодох ч үгүй, түүнийг бүрэн мартжээ. Нулимсанд бүрхэгдсэн түүний нүд бурхныг харж чадахаа байж сэтгэл түгшинэ. Ган гачигтай үед ширүүн борооны үүл ганц ч дусал бороо оруулалгүй тосгоныг тойрон өнгөрдөг шиг өнөө маргаашгүй түүнийг зайлшгүй нэрмэхэд бэлэн байгаа гамшигт хэрэг түүнээс тойрон гараасай гэж Анисим бурханд мөргөж байлаа. Урьд өмнийн хийсэн нүгэл төдийчинээн их болж түүнийг яагаад ч залруулж болшгүй болохоор өршөөл гуйх тухай санахын ч хэрэггүй билээ. Гэтэл Анисим өршөөл гуйхаар барахгүй чангаар шугшран уйлахад түүнийг согтсон гэж үзээд хэн ч огт анхаарсангүй.

- Ээж минь, намайг эндээс аваад яваач! Гэж уйлсан хүүхдийн түгшүүртэй дуу гарахад:
- Чимээгүй бай! Гэж лам зандарчээ.

Тэднийг сүмээс буцаж ирэхэд хүмүүс даган ирж мухлаг, үүдний дэргэд, хашаан дотор, цонхны хавиар бужигнана. Эмэгтэйчүүд баяр хүргэж дуу дуулахаар бас иржээ. Залуу хосыг гэртээ оронгуут үүдний өрөөнд нот барин зогсч байсан ая баригчид байдаг хоолойгоороо чанга дуулж, хотоос зориуд захиалн ирүүлсэн хөгжимчид ч хөгжимдөж эхэллээ. Дон нутгийн шуугьсан дарсыг том хундагаар бариахд нүд нь бараг харагдамгүй өтгөн хөмсөгтэй, гэрээгээр хийх ажил эрхэлдэг, модчин, туранхай өндөр өвгөн Елизаров залуу хосод хандаж:

- Анисим та хоёр бие биеэ хайрлаж найрсаг сайхан амьдарч яваарай, бурхан та нарыг орхихгүй гэж хэлээд өвгөний мөрийг түшиж Григорий Петрович минь, баярласнаас болж уйлж болно шүү гэж жингэнүүлэн өгүүлснээ гэнэт хөхрөн бүдүүн дуугаар - Танай бэр чинь их хөөрхөн юм, түүний бүх юм зохиж эрүүл саруул харагдаж байна гэж хэллээ.

Елизаров уг нь Егорьевийн хошууны хүн боловч залуу наснаасаа эхлэн Уклеево суурины үйлдвэрүүдэд ажилласаар энэ хошуунд идээшин суурьшжээ. Аль эртний л нэг иймтуранхай өндөр өвгөн явдгийг “суга таяг” гэж хочилдог байжээ. Энэ өвгөн дөч гаруй жил үйлдвэрүүдэд засварын ажил хийсээр хүн юмуу, аливаа юмыг засвар хэрэгтэй юмуу, үгүй юу гэж ганцхан бөх бат талаас нь шинжиж хардаг болохоор ийм хоч олсон ч байж магадгүй. Тухайлбал ширээнд суухын өмнө энэ өвгөн, сандлуд бөх бат юмуу гэдгийг заавал шалгана.

Шуугьсан дарс уусны дараа бүгдээрээ ширээнд суулаа. Зочид сандлыг нааш цааш хөдөлгөн ярилцана. Үүдний өрөөнд ая баригчид дуу дуулан хөгжим дуугарч хашаан дотор эмэгтэйчүүд баяр хүргэн дуу дуулж энэ бүх дуу шуугиан нийлээд хачин жигтэйхэн авиа болон хувирч толгой дүүрүүлнэ.

Таяг сандал дээрээ эргэлдэж хажуугийнхаа хүний тохойгоор түлхэн яриа хөөрөөнд саад болон нэг уйлж нэг инээж сууснаа

- Хүүхдүүд минь, Анисим минь, Варвара минь цөм эвтэй найртай амьдарцгаая, миний хайртай сүхнүүд минь гэж бувтнана.

Архи бага уудаг тэр өвгөн ганц хундага английн хатуу архи уугаад халамцжээ. Ер нь юугаар нэрсэн нь тодорхойгүй энэ архи ой гутмаар гашуун, түүнийг амссан хүн бүр мансууран балартана. Хүмүүсийн хэл ээдэрч эхэлнэ.

Тэнд шашны санваартан, үйлдвэрийн хэрэг хөтлөгчид авгай хүүхэдтэйгээ, худалдаачид, өөр тосгоны идэш уушны мухлагийн эзэд хуран цугларсан юм. Бас хошууны дарга, бичээчтэйгээ зэрэгцэн сууж байлаа. Арван дөрвөн жил хамт алба хаасан тэр хоёр энэ хугацаанд нэг ч бичигт гарын үсэг зурж үзээгүй, захиргаанаас нэг ч хүнийг хууран мэхлээгүй, гомдоолгүй гаргаж үзээгүй хүмүүс байлаа. Тэдний тарган цатгалан бие худал хуурмаг юм бүхнээр тэжээгдэн өөхөлсөн юм шиг агаад нүүр царайд нь хүртэл ямар нэгэн онцгой худал хуурмаг байдал илэрнэ. Бичээчийн хялар туранхай авгай бүх хүүхдээ авчраад тавагтай хоол руу махчин шувуу шиг хялайн харж гарт тааралдсан бүхнийг шүүрэн авч өөрийнхөө, хүүхдүүдийнхээ халаасанд чихнэ.

Липа яг сүмд байсан шигээ хөдөлгөөнгүй сууна. Анисим түүнтэй танилцсанаас хойш ганц үгний солио хийгээгүй болохоор Липа ямархан дуу хоолойтой хүн болохыг одоо хүртэл эс мэднэ. Анисим өнөөдөр авгайтайгаа зэрэгцэн суусан хэр нь юу ч үл ярин англйн гашуун архи уусаар байна. Тэгээд нэлээд халж ирэхдээ өмнөөсөө харан сууж байсан хижээл авгайд хандан:

- Самородов гэж миний нэгэн найз бий. Онцгой хүн байгаа юм. Хүндэт иргэн хүн дээ, ярилцаж ч болно. Гэвч түүнийг би нэвт хардгийг тэр сайн мэднэ. Эгч минь, хоёулаа Самородовын эрүүл мэндийн төлөө ууя гэв.

Ийм их идэх уух юмтай элбэг дэлбэг байгаа болохоор хүн амьтан муу хэлэхгүй гэж Варвара сэтгэл ханамжтай, ядарсан ч гэсэн зочдыг дайлан ширээ тойрон гүйнэ.

Нар жаргасан хэр нь хоол унд үргэлжилсээр байлаа. Хэн ч гэсэн юу идэж ууж байгаагаа мэдэхээ байж юу ярилцаж байгааг ч ухаарахын аргагүй болон харин хааяа хөгжим завсарлахад хашаан дотор ямар нэгэн авгай:

- Бидний цусыг сорж дууссан та нарт үхэл багадна! Гэж хашгирч байгаа нь сонсогдоно.

Орой хөгжмийн аяар бүжиглэцгээв. Бага Хрымнийхэн архи дарстайгаа иржээ. Тэдний нэг кадриль бүжиг хийж байх үеэр хоёр гартаа лонх барьж амандаа хундага зуугаад гарч ирсэн нь олныг баясгалаа. Кадриль бүжгийн үед бас өрөөсөн хөл дээрээ сууж бүжиглэнэ. Аксинья ногоон даашинзынхаа урт хормойгоор салхи татулж жирэлзэн өнгөрөхөд хэн нэгэн хүн түүний хормой дээр гишгэнэ.

- Тэр дор шалны хөвөө эвдрэх нээ, хүүхдүүд минь гэж Таяг хашгирав.

Аксинья бол үл чавчрах гэнэн саарал нүдтэй, царайд нь гэнэн инээмсэглэл байнаг тодорч явдаг хүүхэн юм. Түүний энэ үл чавчрах нүд, урт хүзүүтэй жижиг толгой, нарийхан бие могойг санагдуулж хаврын шинэхэн будаан дотроос хорт могой толгой цогнойлгон хажуугаараа өнгөрч яваа хүнийг харах адил шар энгэртэй ногоон даашинз өмссөн Аксинья бусдыг харна. Хрымнийхэн Аксиньятай ний нуугүй харьцана. Тэдгээрийн ахтай Аксинья аль эртнээс жирийн биш харьцаатай байсан нь бүр илэрхий ажээ. Тэгэхэд дүлий нөхөр нь юу ч мэдэхгүй, юу ч олж харахгүй ажээ. Тэр хөлөө ачиж суугаад самар цөмж байгаа нь бараг гар буугаар буудаж байгаа юм шиг чанга сонсогдоно.

Өвгөн Цыбукин алчуураар даллан орос бүжиг бүжих дохио өгч өрөөний дунд гарч ирвэл гэрт, хашаанд байсан хүмүүс сайшаан угтаж:

- Өөрөө гараад ирлээ шүү! Гэж шуугилдав.

Варвара мөн бүжиглэлээ! Өвгөн зөвхөн алчуураар дохин өсгийгөөр товшиж байсан боловч хашаанд байсан хүмүс бөхийн шахцалдаж баяр хөөр болон цонхоор харах тэр мөчид өвгөний бүх доромжол, дээрэлхүү авирыг уучилсан байжээ. Олны дотроос:

- Григорий Петрович минь, их сайн байна, хичээж үзээрэй! Бүжиглээд байж болох нь! Гэлцэнэ.

Энэ бүхэн шөнийн хоёр цаг дөхүүлж дууслаа. Анисим гуйван дайван явж ая баригчид, хөгжимчидтэй салах ёс гүйцэтгээд хүн бүрд тавьтын зоос өгчээ. Өвгөн ганхаж гуйвсангүй явж зочдоо үдэхдээ хүн болгонд:

- Хуриманд хоёр мянган рубль орсон шүү гэж хэлнэ.

Хүмүүс тархаж явахад Шикаловогийн ундааны газрын эрхлэгчийн шинэхэн гадуур хувцсыг хуунчаар сольчихсон байсныг Анисим мэдэж уурлан:

- Би одоо эрээд олчихъё, хэн хулгайлсныг би мэдэж байан. Гайгүй дээ! Гэж хашгиран гүйж гараад хэн нэгэн хүнийг хөөж гүйцэн барьж авангуут согтуу, уурласнаасаа чинэртэл улайсан, хөлсөө гоожуулсан түүнийг нударч түлхэн ээж нь Липагийн хувцсыг тайлж байсан өрөөнд оруулан түгжчихжээ.

Тав хоног өнгөрчээ. Явахаар бэлтгэж байсан Анисим Варваратай салах ёс гүйцэтгэх гэж дээш гарвал түүний өрөөний бүх гэрэл асч гүгэл үнэртэж байлаа. Варвара цонхны дэргэд суугаад улаан өнгийн ноосон утсаар оймс нэхэж байв.

- Бидэнтэй тун ч удсангүй. Уйдав уу? Бид элбэг дэлбэг сайхан амьдарч байна. Чиний хурим сайхан болсон. Хөгшний хэлснээр хоёр мянган рубль орсон байна. Худалдачин хүн шиг бялхалзах боловч амьдрал уйтгартай л байх юм. Бид хүмүүсийг гмодоож байна, их гомдоож байгаад миний сэтгэл өвдөх юм. Морь наймаалах юмуу, хүн

хөлсөөр ажиллуулахад ч гэсэн хууран мэхлэх арга хэрэглэж байна. Манай мухлагт худалдаж байгаа тос ч гэсэн хөгцөрч муудсан байдаг болохоор нүүрсний хар тосноос ч дээрдэх юмгүй. Сайн тос худалдаж болохгүй юм гэж үү? Хэмээн Варвара хэлэв.

- Ээж минь, төрсөн өдрийн төөргөөрөө л болно шүү дээ.
- Хүн үхэх ёстой биз дээ? Чи өөрөө аавтайгаа ярьдагч болоосой!
- Та өөрөө яриач.
- Би түүнд өөрийн хүн шүү дээ тэр ч надад бас чамтай адилхан. Нэг үгээр хэлэхэд төөрөг нь л тийм байна. Тэгээд нөгөө ертөнцөд чамайг ямар төөрөгтэй байсныг чинь ялган шүүх болно. Бурхны шүүх бол шударга ариун юм шүү. Анисим шүүрс алдан:
- Хэн ч шүүж таслахгүй. Ээж минь, бурхан гэж байхгүй шүү дээ. Юуг ч ялгаж шүүхгүй гэж хэлэхэд Варвара түүн рүү гайхан харж инээснээ гараа дэмий савчив. Анисимын үгэнд үнэн голоосоо гайхсандаа түүнийг мангуу амьтан байгаа юм шиг харсанд Анисимын сэтгэл зовжээ.
- Бурхан гэж баж болох юм, харин шүтлэг бишрэл л гэж байхгүй. Гэрлэх ёслол хийж байхад би хачин байдалтай байсан. Эм тахианы дороос өндгийг авбал түүн дотор дэгдээхэй шуугьж байдаг шиг гэрлэх ёслол хийж байхад миний сэтгэлийн дотор шуугиан үүсэхэд “бурхан байна!” гэж би бодсон юм. Тэгээд сүмээс гараад иртэл юу ч байхгүй болсон. Бурхан байдаг эсэхийг би яаж мэдэх вэ дээ. Хүүхэд байхаас эхлээд тийм юм бидэнд заагаагүй, харин эхийн хөх хөхөж байхаас эхлээд л хүүхдэд, хүнд хувь төөрөг байдаг гэдгийг л зааж өгдөг юм. Аав ч бас бурханд шүтдэггүй юм биш үү. Та хэзээ ч билээ, Гунторовынхны хонийг хулгайлсан гэж байсан… Би хулгайчийг олсон, шиколовийн тариачин байлаа. Тэд хулгай хийгээд, харин арьс нь аавд байлаа… Шүтлэг чинь ийм байна даа! Гэв.

Анисим нүдээ ирмэн толгой сэгсэрснээ:

- Хошууны дарга, бичээч, тахилч лам ч бурханд итгэдэггүй юм. Хэрэв тэд сүмд очиж, мацаг барих ёсыг баримталдаг юмаа гэхэд хүмүүст муу хэлүүлэхгүйн тулд ч юмуу, үнэхээр ч аймшигтайгаар шүүн тасалж магадгүй гэснээс тэр. Хүн амьтан муудаж эцэг эхээ хүндлэхгүй болсон зэргээс одоо дэлхийн ертөнц мөхөх гэж байна гэж их ярилцах болжээ. Энэ бол хоосон яриа, Хүнд дотоод сэтгэл дутсанаас л бүх гай гамшиг үүсч байгаа юм гэж би ойлгодог юм, ээж минь. Би нэвт шувт харж бүгдийг мэдэж байна. Хэрэв хэн нэгэн хүний цамц хулгайн юм байвал би мэднэ. Буурчийн газар сууж байгаа хүнийг хараад та цай л ууж сууна, өөр юу ч байхгүй гэж бодно. Миний хувьд бол цай бол цай л байгаа биз харин тэр хүн ичих нүүргүй гэдгий нь ойлгоно. Өдөржингөө яваад байгаа энэ олон хүн дотор нинжин сэтгэлтэй хн нэг ч байхгүй байна. Бурхан байдаг эсэхийг мэдэхгүйгээс тэр. За ээж минь, баяртай, сайн сайхан сууж байгаарай. Муу юм битгий бодоорой гэж Анисим үргэлжүүлэн хэлээд Варварагийн мэлмийд сөгдөн –Ээж минь, танд их баярлалаа. Та манай гэр оронд их тус хүргэж байна. Та сайн бүсгүй юм. Би танд сэтгэл их ханамжтай байна гэж хэллээ.

Түүний сэтгэл ихэд хөдлөн гадагш гарсан боловч буцаж орж ирээд:

- Самородов намайг нэг хэсэг оролдуулчихаад байгаа, баяжих уу, балрах уу, бүү мэд. Ээж минь, хэрэв ямар нэгэн юм болбол та гэр орныхныг тайвшруулж байгаарай гэв.

- Юу болов л гэж… Бурхан өршөөлтэй. Харин Анисим чи эхнэрээ хайрлан энхрийлж байгууштай. Хэрэлдсэн юм шиг бие биетэйгээ дуугарахгүй байх юм. Ядахдаа инээж хөхөрч байгаач. Зөв биз дээ.

- Тэр хүүхэн даанч хачин хүн байгаа юм. Юу ч ойлгохгүй, дуу шу ч үгүй. Дэндүү хүүхдээрээ байна. Жаахан том болог гэж Анисим шүүрс алдан хэлэв.

Том цагаан азарга хөллөсөн хоёр дугуйтай хөнгөн тэрэг үүдний довжооны дэргэд нэгэнт ирсэн байв.

Өвгөн Цыбукин хөнгөн шуурхай алхлан ирж тэргэнд ухасхийн суугаад жолоог барив. Варвара, Аксинья бас дүүгээ Анисим үнсэв. Үүдний довжоон дээр хүн үдэх гэсэн биш зүгээр нэг гарч ирсэн юм шиг Липа зогсоод ийш тийш харан зогсч байхад Анисим дэргэд нь очиж түүний хацар дээр хошуугаа хүргэн:

- Баяртай! Гэж хэлбэл Липа нөхөр рүүгээ харалгүй хачин байдлаар инээв.

Түүний царай таталдахад бусад нь яагаад ч юм бэ тэр бүсгүйг өрөвджээ. Анисим тэргэн дээр үсрэн гарч өөрийгөө гоё дэгжин хүн гэж үздэгийн эрхээр сүвээлдэн суулаа.

Жалгаас дээш гарч явахад Анисим суурины эргэн эргэн харсаар байлаа. Цэлмэг дулаан энэ өдөр үхэр малаа гадагш гарган гоёлын хувцастай охид эмэгтэйчүүд энд тэнд яваа харагдана. Хүрэн бух дураар явах болсондоо баярласан мэт мөөрөн урамдана. Энд тэндгүй болжмор шулганана. Саяхан цагаан будгаар будсан сүм рүү Анисим эргэж хараад тав хоногийн өмнө тэнд мөргөж байснаа санав. Дээр үед усанд нь орж загас дэгээдэж явсан бяцхан горхины эрэг дээр байгаа ногоон дээвэртэй сургуулийн байшинг эргэн хармагц зүрх сэтгэл нь баяраар бялхаж бодог сон бол газар дороос ханан хэрэм гэнт урган гарч Анисимыг цааш явуулахгүй саатуулан улмаар тэр өөрөө зөвхөн өнгөрсөн амьдралтайгаа үлдмээр байв.

Өртөөн дээр очоо идэш уушны мухлагт нэг нэг хундага усан үзмийн дарс уугаад үнийг төлөх гэж өвгөн халааснаас түрийвчээ гаргах гэвэл:

- Би дайлж байна гэж Анисим хэлэв.

Өвгөн хүүгээ энхрийлэн мөрийг алгадаад “Би ямар хүүтэй байна вэ дээ” гэсэн шиг худалдагч руу нүдээрээ ирмэв.

- Анисим минь, чи гэртээ байвал их сайн юмсанж, чиний толгойноос хөл хүртэл алтдах сан гэж өвгөн хэлэв.

- Яагаад ч болохгүй, аав минь.

Лац үнэртсэн усан үзмийн исгэлэн дарснаас тэр хоёр дахин нэг нэг хундага уулаа.

Өртөөн дээрээс өвгөн буцаж ирэнгүүт бага бэрээ таньсангүй. Нөхрөө хашаанаас гарангуут Липа эрс өөрчлөгдөн баяр хөөртэй болж хуучин муу банзал өмсөн ханцуйгаа мөрөндөө хүртэл шуугаад жингэнэсэн нарийн хоолойгоор дуу дуулан үүдний өрөөний шатыг угааж байлаа. Липа модон том савтай угаадас гаргаж ирээд хүүхэд шиг инээмсэглэн харах нь болжмортой адил ажээ.

Шатны дэргэдүүр өнгөрч явсан өвгөн ажилчин толгой сэгсрэн:

- Григорий Петрович минь бурхан чамд ёстой л нэг бэр цэвэр эрдэнэ хайрлаж дээ гэж шувуу шиг ганганав.

Долоодугаар сарын наймны баасан гаригт Казанскийн эх дагины сүмийн баяраар хийсэн мөргөлд очоод Казанский суурinaac суга таяг хэмээх Елизаров Липа хоёр буцаж явлаа. Тэднээс нэлээд зайтай газар хойноос нь Липагийн ээж Прасковья явна. Тэр эмгэг хуучтай учир амьсгаадан аахилах ажээ. Нар хэвийлээ. Липагийн ярьж явааг Таяг сонсоод гайхаж

- За тэгээд? Гэж лавлахад:
- Илья Макарыч минь, би жимсний чанамалд их дуртай, өөрийнхөө буланд сууж аваад жимсний чанамалтай цай уудаг юм. Заримдаа Варвара Михайловнатай хамт цай ууна. Тэд нар их сонин юм ярьдаг юм. Тэнд жимсний чанамал их бий. Бүр дөрвөн лааз бий шүү. “Липа минь, нэрэлхэлгүй идэж бай” гэлцдэг юм.
- Дөрвөн лааз, мөн ихээ!
- Чинээлэг амьдардаг юмаа. Дандаа цагаан талхтай, үхрийн мах ч их элбэг. Чинээлэг амьдардаг боловч тэнд их аймшигтай байдаг юм, Илья Макарыч минь. Ёстой аймшигтай!
- Охин минь, юу нь аймшигтай байдаг юм бэ? Гэж Таяг асуугаад Прасковья хэр зэрэг хоцорч явааг мэдэх гэж эргэж харав.
- Хурим хийснээс хойш Анисим Григорьичаас айдаг болсон. Тэд намайг гомдоогоогүй хэр нь тэднийг ойртоод ирэнгүүт бүх бие ясанд хүртэл хүйт оргих юм. Нэг ч шөнө миний нойр хүрсэнгүй, айн чичирч бурханд мөргөж өнгөрүүлнэ. Илья Макарыч минь, одоо би Аксиньягаас айдаг боллоо. Тэр инээмсэглэж зүгээр байх хэр нь бүтэн цагаар цонх руу ширтэх нь хонины хашаа руу харж байгаа юм шиг ууртай ширүүн байдаг юмаа. Бага Хрымнийхэн түүний толгойг эргүүлэн “Танай өвгөн Бутёкинод элс, устай дөчин десятин1 газартай шүү дээ. Аксюша минь чи тоосгоны үйлдвэр босгооч. Бид ч хувь оруулна” гэж хэлдэг юм. Одоо мянган тоосго хорин рубль хүрч байна. Түргэн бүтээмжтэй ажил байгаа юм. Өчигдөр үдийн хоолон дээр Аксинья “Би Бутёкинод тоосгоны үйлдвэр босгомоор байна билээ. Харин Григорий Петровичийн царай барайж “Миний амьд байгаа цагт тарамдсаны хэрэггүй, бүгдээрээ нэг дор байя” гэж хэлсэн нь тэр хэлсэн үг санаанд тааraaгүй хэрэг. Аксинья нүдээ хялалзуулж шүдээ хавирсан… Боорцог өгсөн ч идээгүй.

- Үгүй ер! Идээгүй гэнээ! Гэж Таяг гайхан дуу алдав.

Липа үргэлжлүүлэн:

- Хэзээ унтдагий нь бурхан минь, бүү мэд. Хагас цаг хэвтэж байснаа босон харайгаад, үүгээр түүгээр явж тараичид гал түймэр тавьчихаагүй байгаа, юм хулгайлчихаагүй байгаа… гэж харна. Түүнтэй байхад аймаар юм. Илья Макарыч! Бага Крыминийхэн хуримын дараа унтаж амарсан ч юм байхгүй, заргалдахаар хот орцгоосон. Бүх юм л Аксиньягаас болсон гэж хүн амьтан шуугилдах юм. Хоёр нь түүнтэй тосгоны үйлдвэр байгуулахаар за зүй бололцтол, гурав дахь нь гомдсон юм байв. Үйлдвэр нь хаагдаад сар шахам болж нагац Прохор маань ажилгүй болж хашаагаар холтос түүж явна. Би түүнд, өвөө минь нэрээ хугалж яваыхнхаа оронд, түр зууртаа газар хагалах ч юм уу, түлээ хөрөөддөг болоосой дээ гэж хэлээд байгаа юм. "Үнэн сүсэгтний ажлаас хөндийрчээ. Чадах юм юу ч алга. Липенька минь!…" гэх юм.
- Тэд амарч Прасковьяг хүлээхээр залуу улиас модны дэргэд зогслоо. Елизаров аль хэзээнээс эхлэн хэрэг хөтлөгч болсон хэр нь морь авсангүй, уутанд талх, сонгино хийж аваад хошууны бүх нутгаар явган явдаг байжээ. Тэр гараа хаялан том том алхах учир түүнтэй хамт явахад хэцүү байдаг ажээ.

Төглийн захад газрыг заагласан багана байсныг бөх бат юмуу гэж тэр гараараа барьж үзэв. Прасковья

*1 Газрын талбайг хэмжих оросын нэг десятин 2400 шоо дөрвөлжин сажень буюу 1,09 гектартай тэнцэнэ (Орч)*

гүйцэн ирлээ. Үргэлж айсан байдалтай байдаг түүнийг үрчлээтэй царай баяртай байна. Учир нь тэр бүсгүй бусдын нэгэн адил өнөөдөр сүмд очиж яармагаар явах бас лийрийн квас уужээ. Ийм юмыг тэр ховор үзжээ. Тэр бүсгүй амьдралдаа анх удаа өнөөдөр зугаа цэнгэлийг эдэлж байгаа мэт санагдана. Тэр гурав түр амсхийгээд цааш хөдлөв. Нар жаргаж төгөлд туссан түүний гэрэл гэгээ модны голд нэвтэрчээ. Өмнө талд чанга дуу цууриатав. Уклеевогийн охид бүр түрүүлээд явчихсан боловч мөөг түүхээр төгөл дотор саатжээ.

- Охид оо! Гэж Елизаровын хашгирахад:
- Суга таяг явж байна. Өвгөн явж байна гэсэн хариу сонсогдож охид инээлдэхэд цууриа түүнийг давтана.

Төгөл өнгөрмөц үйлдвэрүүдийн яндангийн үзүүр цухуйж сүмийн орой дээрх загалмай гялалзах нь "цахилгаан дээр сүмийн тахилч загасны бүх түсрийг идсэн мөнөөхөн суурин" ажээ. Гүн жалга руу доош буухад л гэртээ хүрэх болжээ. Хөл

нүцгэн явж байсан Липа, Прасковья хоёрыг гутлаа өмсөхөөр ногоон дээр суухад хэрэг хөтлөгч бас зэрэгцэн суулаа. Хажуу хаягаар урссан горхи, бургас мод, цагаан үсм бүхий Уклеево сууриныг дээрээс харахад намуухан сайхан юм шиг авч гар татсанаас бүрэг муухай өнгөөр будсан үйлдвэрийн байшингуудын дээвэр даанч олхиогүй ажээ. Суурины нөгөө талын налууд саяхан хадсан хөх тарианы боодол, бухлууд ширүүн шуурганд шидүүлчихсэн аятай энд тэндгүй овооролдсон овьёос нэгэнт боловсорч гүйцээд одоо наранд гэрэлтэн туяарна. Одоо бол ид хадлангийн үе билээ. Өнөөдөр баярын өдөр, маргааш, бямба гаригт хөх тариа хураан, өвсөө зөөгөөд дараа нь ням гаргигт дахиад амарна. Өдөр болгон алсаас азарган бороо орох гэж байгаа юм шиг бүгчим халуун болох бөгөөд тариалангийн газар руу хүнб үр харахдаа талх тариагаа цагт нь хурааж амжих юмсан гэж бодон хэдийгээр баяр баясгалантай байвч сэтгэл тайвангүй байх ажээ.

- Хадуурчид одоо үнэд орж дээ. Өдөрт дөчин рубль шүү! Гэж Прасковья өгүүлнэ.

Казанскийн яармагаас авгайчууд, саравчтай шинэ малгай өмссөн ажилчид, гуйлгачид, хүүхэд тасралтгүй цувран тоос манаруулан өнгөрөх морин тэрэгний хойноос худалдаагүйд баярласан юм шиг морьд дагаж бас ааш муутай үхрийг эврээс хөтлөн явна. Дахиад л согтуу эрчүүд хөлөө ачин суусан морин тэрэгтэй явж өнгөрнө. Нэгэн эмгэн томдсон малгай, гуталтай жаалыг хөтлөн явна. Хөлөө өвдгөөр нь нугалах аргагүй том гутал, халуун хоёрт ядарсан жаал бүх хүчээрээ тоглоомын бүрээ тасралтгүй үлээн явах бөгөөд доош бууж гудамжны булан тойрон ясан хэр нь бүрээний дуу сонсогдсоор байлаа.

- Манай үйлдвэрүүд базаахгүй байнаа… Гайтай юм. “Байшинг хөвөөлөхөд хэтэрхий их банз орууллаа” гэж Костюков надад уурласан юм. Тэгэхэд нь “Яагаад ихб айна гэж? Василий Данилыч гуай, хичнээн хэрэгтэй байсан бэ? Төчнөөнийг л оруулсан шүү дээ. Би түүнийг будаатай хольж идэх биш” гэж намайг хэлбэл “Чи надад ийм үг яаж зүрхэлж хэлнэ вэ? Тэнэг мануухай минь би чамайг хэрэг хөтлөгч болгосныг битгий мартаарай!” гэж зандрав. “Гайхмаар юм. Хэрэг хөтлөгч болоогүй байхдаа ч адилхан аяг цайтайгаа явсан юм” гэж миний хэлэхэд “Та нар цөм хулгайч улс…” гэнэ. Би дуугүй болж “энэ хорвоод бид хулгайч нар юм бол нөгөө ертөнцөд та нар хулагйч болно доо” гэж дотроо бодлоо. Тэгтэл маргааш нь овоо зөөлөрч “Макарыч минь, миний хэлсэнд битгий гомдоорой. Хэрэв илүү дутуу юм хэлсэн бол хэллээ л биз. Би чинь тэргүүн зэргийн худалдаачин хүн, чамаас дээгүүр хүний хувьд чи дуугүй л байх ёстой” гэж түүнийг хэлэхэд “Та тэргүүн зэргийн худалдаачин, би бол модчин хүн. Тэгтэл ариун Иосиф гэгээн модчин байсан шүү дээ. Энэ бол үнэн шударга хэрэг байгаа биз. Василий Данилыч минь, хэрэв та надаас дээгүүр хүн болох гээд байгаа юм бол өршөөж хайрлаарай” гэж би хэлсэн юм. Энэ ярианы дараагаар тэргүүн зэргийн худалдаачин дээгүүр үү? Модчин хүн дээгүүр үү? Гэж би бодох болсон юм. Мэдээжийн модчин шүү дээ, хүүхэд минь гэж Елизаров яриад

- Яг тийм юм, хэн хөдөлмөрлөнө вэ, хэн тэвчээртэй байна вэ тэр нь л дээгүүр болж таарна гэж нэмж хэллээ.

Нар жаргаж голын дээгүүр, сүмийн хашаагаар үйлдвэрүүдийн дэргэдэх ойн цоорхойд сүү шиг өтгөн цагаан манан татлаа. Харанхуй болох үеэр жалганд гал гэрэл гялалзах нь энэ мана ёроолгүй гүн ангарлыг хучсан мэт ажээ. Ядуу зүдүү төрж энэ яваа насандаа өөрсдийн бүрэг номхон сэтгэлээс бусад бүх юмаа өөр бусдад өгч амь зуухад бэлэн Липа, түүний ээж хоёрт энэ агуу их нууцат ертөнцөд, хорвоогийн үй түмэн амьтны дотор хэн нэгнээс нь дээгүүр юм шиг энэхэн хооронд санагдан яг энд энэ жалгын ирмэг дээр суух нь тун тааламжтай байж доош бууж харих ёстойгоо умартан баяр хөөр болон инээж байлаа.

Тэгээд гэртээ буцаж ирлээ. Хаалганы дэргэд мухлагийн хажуугаар хадланчид сууцгаажээ. Цыбукиныд энэ суурины хүмүүс ер ажилладаггүй, харин өөр газрынхныг хөлсөлдөг болохоор энэ харанхуйд урт урт сахалтай хүмүүс сууж байгаа юм шиг санагдана. Мухлаг хаагдаж үүдэнд нь дүлий хархүү хүүхэдтэй даам тоглож байлаа. Хадланчид дуулдах төдий аяархан дуулах юмуу, бас өчигдрийн ажлын хөлсөө шаардана. Тэднийг маргааш болтол явуулахгүй байлгахын тул хөлсийг төлөөгүй ажээ. Өвгөн Цыбукин урт хормойт цамцаа өмсөлгүй зөвхөн хантаазтай сууж Аксиньягийн хамт үүдний довжооны дэргэдэх хусны дор цайлна. Ширээн дээр дэн асаажээ.

- Өвгөн гуай, хагас хөлсийг ч атугай өгөөч дээ гэж хаалганы цаанаас хадланчид дооглонгүй маягтай өгүүлэхэд инээх сонсогдон дахиад цайгаа ууна. Суга таяг тэнд сууж цайлж эхлэхдээ.

- Бид яармаг очиж хүүхдүүд тэнгэрийн авралаар тун ч сайхан зугааллаа. Харин нэг эвгүй явдал боллоо. Төмрийн дархан Саша тамхи худалдан авахдаа худалдаачид тавин мөнгө өгсөн нь хуурамч зоос байжээ гэж Таяг хэлэхдээ шивнэх санаатай эргэж харсан авч сөөнгөтсөн паргиа дуугаар хэлсэн болохоор эргэн тойронд бүгд сонсжээ. Өвгөн үргэлжлүүлэн:

- Тавьтын зоос хуурамч байжээ. Тэгээд үүнийг анд Анисим Цыбуким хуримаараа өгсөн юм гэж байна… Зангийг дуудаад түүнийг аваад явчихсан… Петрович минь, энэнээс эсэн бусын юм болж элдэв өнгийн яриа битгий гараасай гэв. Хаалганы цаанаас:

- Өвгөн гуай! Өвгөн гуай! Гэсэ дооглонгүй дуу сонсогдоно.

Хэсэг чимээгүй байсны дараа Таягийн нойр хүрч босохдоо

- Хүүхэд минь,, чихэртэй цайгаар зочилсонд баярлалаа. Унтах цаг ч болчихож. Би ч доройтжээ. Хэдэн мөч маань ч хариугүй болж гүйцэж дээ хөөрхий гэж бувтнан өгүүлээд гарахдаа бас –Ясан гэртээ очиж ясаа амраах болжээ! Гэж нэмж хэлэн шүүрс алдав.

Өвгөн Цыбукин цайгаа ууж дуусаагүй боловч бүр гудамжинд гараад явчихсан Таягийн алхаа гишгээг сонсч байгаа юм шиг бодол болон сууж байхад түүний бодлыг таасан юм шиг Аксинья:

- Төмөрчин Сашка худал хэлсэн байлгүй гэж өгүүлэв.

Өвгөн гэртээ орж байзнаснаа боодолтой мөнгө авчран задлахад цоо шинэ рублиуд гялтганан гялалзаж байв. Өвгөн нэгийг авч шүдээрээ шалгаад тосгуур дээр шидэв. Дахиад нэгийг хаяж юу ч ойлгохгүй байгаа юм шиг Аксинья руу харан:

- Үнэндээ энэ рубль хуурамч байна. Эдгээрийг Анисим бэлэг болгон авчирсан шүү дээ. Охин минь, эдгээрийг аваачаад худагт хаячих. Энэ тухай үг ч цухуйлгаж болохгүй шүү. Эсэн бусан юм л бүү болоосой. Халуун тогоогоо хурааж гэрлээ унтраа гэж шивнэн боодолтой бэрдээ өгчээ.

Саравчинд сууж байсан Липа, Прасковья хоёр удаа дараалан гэрэл унтарч байхыг харлаа. Зөвхөн дээд давхрын Варварагийн өрөөнд цэнхэр, улаан гэрэл гялалзан тухтай тайван байдлыг илтгэнэ. Охин нь баян хүнтэй суулаа гэдэгт Прасковья итгэж огт чадахгүй байсан, өөрөө ирээд зөвхөн үүдний өрөөнд айн хоргодож буруутай юм шиг инээж байхад чихэртэй цай авчирч өгсөн билээ. Липа ч гэсэн энэ бүхэнтэй эвлэрч чадахгүй байгаад нөхрийгөө явсны дараа, орон дээрээ биш, харин гал зууханд ч юмуу, саравчинд аль тохиолдсон газар унтаж өдөр бүр шал, юм хум угаах болжээ. Түүнд мөнөөхөн аар саар ажлаа хийж байгаа юм шиг санагдана. Өнөөдөр тэд мөргөлөөс буцаж ирээд гал зууханд тогоочийн хамт цай уусны дараа саравчинд очиж чарга, хана хоёрын завсраар хэвтжээ. Тэнд харанхуй, бас морины хомны үнэр ханхална. Байшингийн хавийн гэрэл унтраад дүлий хархүү мухлагаа хаан хадланчид хашаан дотор унтахаар хэвтэж буй нь сонсогдоно. Бүр алсад бага Хрымнийхний тэнд баян хуураар хөгжимдөнө… Прасковья Липа хоёр зүүрмэглэж эхлэв.

Хэн нэгэн хөлийн чимээ тэр хоёрыг сэрээхэд саран гийгүүлж байв. Саравчны үүдэнд хөнжил дэвсгэр бариад Аксинья зогсч байв.

- Энд сэрүүхэн байгаа биз дээ гэж тэр хэлээд орж ирэн бараг босгоны дэргэд хэвтэхэд сар түүнийг бүрэн гийгүүлж байв.

Аксинья халууцан бараг хамаг хучлагаа тийчилж хаяад хүндээр амьсгалан хэвтэхийг ажвал сарны энэ ид шидийн гэрэлд хичнээн гоо, бардам төгөлдөр амьтан болохыг үзэж болох ажээ. Хэдэн хормын дараа дахиад хэн нэгэн хүний алхаа сонсогдсон нь өвгөн дотуур цагаан хувцастайгаа үүдэн дээр зогсч байв. Тэрээр:

- Аксинья, чи энд байгаа юмуу? Гэж асуухад:
- Тэгээд яагаав гэж бэр нь уурсангүй дуугарчээ.
- Мөнгийг худагт хаяарай гэж саяхан би чамд хэлсэн шүү дээ. Хаясан уу?
- Мөн дөө. Эд хөрөнгөө усанд хаяна гэнэ шүү. Би хадланчдад өгчихсөн…
- Ээ, бурхан минь! Чи чинь яасан томоогүй амьтан бэ… бурхан минь! Гэж өвгөн гайхах айхын хооронд хэлээд гараа савчиж орхиод явахдаа ямар нээгн юм амандаа үглэсээр байв. Дараа нь Аксинья өндийн сууж сэтгэл түгшин хүндээр амьсгаа авч байснаа хөнжил дэвсгэрээ аваад гарчээ.
- Ээж минь, та яах гэж намайг нааш нь өгөв дөө гэж Липа өгүүлбэл:
- Охин минь, хүнтэй суух хэрэгтэй шүү дээ. Энэ бол биднээс огт шалтгаалахгүй.

Тайтгаршгүй харуулсалд тэр хоёр юу юугүй нэрвэгдэх гэж байгаа юм шиг болжээ. Гэвч одод гялалзсан алсын тэнгэрийн цэнхэр мандлаас Уклеево сууринд юу болж байгааг хэн нэгэн хүн харж харуулдаж байгаа юм шиг тэдэнд санагдана. Гэхдээ гай гамшиг хичнээн их байвч өнөө шөнө намуухан дөлгөөн үнэн бий, байх ч болно. Сарны гэрэл харанхуй шөнөтэй нэгдэн нийлдэг шиг ертөнц дээр юм бүхэн үнэнтэй нийлэн нэгдэхийг хүлээж байна.

Тэр хоёр нэлээд тайвшраад бие биедээ наалдан нам унтжээ.

Анисимын хуурамч зоос хийж борлуулсан хэргээр шоронд орсон нь аль хэзээнээс хойш ил тодорхой болжээ. Өдөр сөр ээлжлэн өнгөрсөөр хагас жил болж урт өвлийг нэгэнт давж хаврын сартай золгосон хэр нь Анисим шоронд суусаар байсанд гэр орныхон, суурины хүмүүс нэгэнт дасжээ. Зөвхөн хэн нэгэн хүн тэдний байшингийн юмуу, мухлагийн дэргэдүүр шөнө өнгөрч явахдаа, бас оршуулгын газар цугларахдаа л Анисим шоронд ороод шүүн таслахыг хүлээж байгаа гэдгийг яагаад ч юм бэ дурсан санадаг байжээ.

Тэдний хашаа байшинг бараан сүүдэр нөмрөн авсан юм шиг болжээ. Байшин харлан барайж дээвэр зэвэнд идэгдэн төмрөөр бүрсэн мухлагийн ногоон будагтай хүнд хаалга жаажийж дүлий хархүүгийн хэлдгээр “ямбийж” орхижээ. Өвгөн Цыбукин ч өөрөө лойж доройтжээ. Тэр үс сахлаа хусахаа байгаад удсан болохоор бүр ургаж гүйцээд морин тэргэндээ ухасхийж шаламгайлан сууж чадахаа байснаар барахгүй гуйланчдыг хараад “Бурхан ивээг! Гэж хашгирдгаа ч больжээ. Түүний тамир тэнхээгүй болсон нь юм бүхэнд мэдэгдэнэ. Хүмүүс түүнээс бараг айхгүй болж, занги урьдын адилаар хахууль авсан хэвээрээ боловч мухлагаас зөрчил илрүүлэх болжээ. Дарсны зүйлийг нууцгайгаар наймаалсан хэргээр шүүн таслах гэж өвгөнийг хот руу гурван удаа дуудсанб оловч гэрчийн этгээдүүд бүрдэж өгөхгүй байсаар уул хэргийг хойшлуулсан нь өвгөнийг тарчилгаж байлаа.

Өвгөн хүүрүүгээ байн байн очиж зарим хүнийг хахуулдах, заримд нь өргөл барьц барих юмуу, хийморийн хиураа хаа нэгэн газар залах ажил хийсээр байлаа. Анисимын хоригдож байгаа шоронгийн хуягт өвгөн даалан дээр нь “Сэтгэл санаа өөрийн хэр хэмжэтэй” гэсэн бичиг бүхий аяганы мөнгөн суурь, урт халбагатай өгчээ.

- Түүний төлөө хэн хөөцөлдөх билээ дээ. Ноёдоос гуйж хамгийн том даргад өргөдөл бичвэл түүнийг суллахгүй болов уу. Хүнийг юунд тэгж зовооно вэ гэж Варвара үглэнэ.

Варварагийн сэтгэл зовж байгаа ч гэсэн улам таргалан царай орж урьдынх шигээ өрөөндөө дэнлүү гэрэлтүүлж гэр орноо цэвэр цэмцгэр байлгахын төлөө чармайж зочдыг жимсний чанамал, алимны чихрээр дайлсан хэвээр ажээ. Дүлий архүү, Аксинья хоёр мухлагт наймаа хийнэ. Шинэ ажил ундарч Бутекинод тоосгоны үйлдвэр байгуулах болсноор Аксинья өдөр болгон шахам морин тэргээр тийшээ явдаг болжээ. Тэрээр бүх ажлыгө өрөө эрхэлж таньдаг хүнтай уулзахдаа шинэхэн ургасан хөх буудай дотроос цогнойх могойн адил урт хүзүүгээ сунган гэгэн бөгөөд битүүлэг маягаар инээнэ. Липа хаврын мацаг барихын өмнөхөн гарсан хүүтэйгээ үргэлж тоглон

суунa. Тэр бол мяраа муутай өрөвдмөөр бяцхан хүүхэд бөгөөд гайхалтай нь улйж ийш тийш харна. Түүнийг хүн гэж тооцон Никифор нэг өгчээ. Түүнийг өлгий дотроо хэвтэж байхад Липа үү рүү холдон явж:

- Никифор Анисимыч гуай, та сайн байна уу? гэж бөхийн хэлээд дэргэд нь  гүйн очиж ухаан жолоогүй үнсэнэ. Тэгснээ дахиад үүд рүү ходон явж:

- Никифор Анисимыч гуай, та сайн байна уу? гэж бөхийнг хэлнэ. Жаал хүү нүцгэн улаан хөлөө гозогнуулан байж модчин Елизаров шиг уйлах инээх хоёрыг хослуулна.

Шүүн таслах өдрийг арайхийж товлов. Өвгөн тав хоногийн өмнө явжээ. Тэрчээр дуудагдсан эрчүүдийг сууринаас аваад явлаа гэсэн яриа гарч мөн дуугадсан өвгөн ажилчин ч явжээ.

Шүүн таслах хурал баасан гаригт болох ёстой байсан боловч ням гариг өнгөрөөд байхад өвгөн буцаж ирээгүй, ямар ч мэдээ сураггүй байлаа. Мягмар гаригийн орой Варвара нээлттэй цонхны дэргэд өвгөнийг ирж байна уу  хэмээн чимээ чагнан сууж байв. Хажуугийн өрөөнд Липа хүүтэйгээ тоглон түүнийг гар дээрээ шидэн баяр хөөр болж:

- Чи бүр том болно. Эр хүн болоод хоёулаа тааралдсан ажил хийхээр явна. Тааралдсан ажилд шүү  гэж хэлэхэд Варвара гомдон:

- Юуны нь тааралдсан ажил гэж, тэнэг юм ярих юм. Наадах чинь худалдаачин болно гэж хэлнэ.

Липа аяархан  дуулж суусанаа саяын яриаг мартан дахиад:

- Том болохоор чинь хоёулаа тааралдсан ажилд явна гаж хэлбэл:

- За, за дахиад л нөгөөгөөдөө гэж хэлэх сонсогдоно. Липа Никифороо тэвэрч үүдэн дээр  зогсоод:

- Ээж минь, би яагаад үүнд ийм хайртай байадг юмбэ? цагаад үүнийгээ ингэж их өрөвдөнө вэ? Гэж чичирхийлсэн дуугаар асуухдаа нүдэнд нь нулимс гүйлгэнэ. Тэгээд бас:

- Энэ ямар  хүн  болох вэ? Бүр өд шиг хөнгөн, бяцхан энэ хүүхдийг би ягл хүн ёсоор хайрлах юм. Энэ чинь юу ч хэлж чадахгүй боловч юу хүсч байгааг би нүдний харцаар нь ойлгодог юм гэж хэлнэ.

Өртөөн дээр ирж байгаа оройн галт тэрэгний дууг Варвара сонсоод өвгөн ирээ болов уу? гэж бодмогц Липагийн юун тухай ярьж байгааг сонссон ч үгүй, ойлгосон ч үгүй,  цаг хэрхэн  өнгөрч байгааг ч ухаарсангүй, зөвхөн чичирч байсан нь айснаас биш сониуч зангаас болжээ. Эрчүүд дүүрэн  суусан морин тэрэг нижигнэн давхиж өнгөрөхийг Варвара  харав. Энэ бол гэрч нар өртөөнөөс буцаж ирж буй хэрэг ажээ. Мухлагийн хажуугаар тэрэг давхин өнгөрөхөд  өвгөн ажилчин түүнээс үсрэн бууж хашаанд орж ирэхэд түүнтэй мэндлэн ямар нэгэн юм түүнээс асууж буй сонсогдоно.

- Эрх, хөрөнгөний нь асуудлыг шийдээд, Сибирьт цөллөгийн ажил зургаан жил хийх болсон гэж өвгөн өндөр дуугаар өгүүлэв.

Аксинья мухлагаас арын хаалгаар гарч очжээ. Тэр дэнлүү рүү саяхан керосин тос цутгаж байсан болохоор нэг гартаа лонх, нөгөө гартаа цорго бариад амандаа мөнгөн зоос зуусан байжээ.

- Аав хаана байна? Гэж түүнийг асуухад:
- Өртөөн дээр байна. Харанхуй болохоор ирнэ гэж байна билээ хэмээн өвгөн ажилчин хариулав.

Анисим цөллөгийн ажил хийхээр шийтгүүлсэн нь хашаа хороогоор тодорхой болоход ёсыг бодож, тогооч авгай гал зуухандаа нас барсан хүний хойноос уйлдаг шиг уйлан хайлж:

- Анисим Григорыч минь, хонгор минь, биднийг хэндээ үлдээгээд явах нь энэ вэ… гэж орилбол цочсон нохад хуцаж эхлэв. Варвара цонх руу гүйн очиж тогооч бүсгүйд хандан байдаг чадлаараа:
- Степанида, чи болиоч, бурхны авралаар бусдыг битгий уруу тат гэж хашгирав.

Халуун тогоо галлахаа ч мартаж, баахан үймээн бужигнаан болж байхад юу болж байгааг ойлгож чадахгүй байгаа Липа хүүхдээ тэврэн гүйнэ.

Өртөөн дээрээс өвгөнийг ирэхэд түүнээс юу ч асууж шалгаасангүй. Өвгөн бүгдтэй мэндлээд дув дуугүй бүх өрөөгөөрөө явлаа. Тэр оройн хоолоо ч идсэнгүй. Тэгээд Варваратай хоёулахнаа үлдвэл:

- Хэн ч хөөцөлдсөнгүй. Ноёдоос гуйя гэж хэлсээр байтал тоохгүй байсан. Хахууль өгсөн бол ч… гэж Варварагийн хэлэхэд өвгөн гараа савчаад:
- Би хөөцөлдсөөн. Анисимыг яллаж байгаа ноёнд хамгаалж өгөөч гэж гуйхад “Яая гэхэв, одоо өнгөрсөн” гэсэн. Анисим өөрөө ч хожимдсон гэж байсаан. Тэгэвч шүүхийн хурлаас гараад нэг өмгөөлөгчид юм өгч гуйсан… Дахиад долоо хоносны дараа би тийшээ явна, бурхны тааллыг сонсъё гэж хэлээд бүх өрөөнгөөр дув дуугүй явсны дараа Варварагийн дэргэд ирж:
- Бие барагтай байна, толгой манараад санаа бодол хямарч байна гэж өгүүлэн үүдээ хаагаад Липад дуулдахааргүй аяархнаар
- Би одоо мөнгөөр маруухан боллоо. Хуримын өмнөхөн Анисим цоо шинэхэн рубль, тавьтын зоос авчирч байсныг санаж байгаа биз. Тэгэхэд би нэг боодлыг нуучихаад бусды нь өөрийнхтэй хольчихсон юм.. Урьд миний өвөг эцэг Дмитрий Филатыч сэрүүн тунгалаг байхдаа бурхан өршөөг, эд бараа олох гэж Москва руу ч Крым рүү ч яваад өгдөг байсан юм. Түүнийг эд бараанд явсан хойгуур авгай нь бусадтай завхайрдаг байж л дээ. Өвөө зургаан хүүхэдтэй байлаа. Тэгээд өвөө маань согтоод ирэхээрээ инээж байгаад “хүүхдийн аль нь минийх, аль нь хүнийх болохыг ялгахаа

байлаа” гэдэг сэн. Түүн шиг мөнгөнийхөө аль нь жинхэнэ, аль нь хуурамч болох юм шиг санагдаад байна гэж ярилаа.

- Ээ бурхан минь!

- Өртөөн дээр билет авах гээд гурван рубль гаргаж өгөхдөө энэ чинь хуурамч байх гэж бодох юм. Надад их хэцүү байна. Миний бие барагтай байгаа хэрэг.

- Бид чинь бурхны зааснаар явдаг биш үү. Петрович минь, энэ тухай бодох л хэрэгтэй…Гэнэт ямар нэгэн юм болж магадгүй шүү дээ.

Чиний нас ахисан, насан өөд болоход чинь ач хүүг хүн доромжлохооргүй байх хэрэгтэй. Никифорыг доромжилно доо, доромжилно! Хөөрхий эцэг нь алга, эх нь хүүхдээрээ дэндүү гэнэн… Ядахдаа чи тэр хүүхдэд газар ч болов өмчилж өгүүштэй юм. Бутёкиныг ч өгсөн болно биз дээ. Петрович минь. Бодож үзээрэй. Сайхан чхүүхэд өрөвдмөөр байна. Ер нь маргааш яваад түүнийг албан ёсны болгочих. Юу хүлээсэн юм бэ? Гэж Варвара өвгөнийг ятгалаа.

- Би ач хүүгээ мартчихаж, очиж үнсье. Тэр хүүг зүгээр хүүхэд гэж чи хэлэ үү? За яахав, торниж л байг. Бурхан өршөөг! Гэж Цыбукин хэлээд үүдээ онгойлгон хуруугаар дохин Липаг дуудвал Липа хүүгээ тэвэрсээр хүрч ирэв.

- Липа минь, юу хэрэгтэй байна вэ, шууд хэлж бай. Хүссэн бүхнээ идэж ууж бай. Эрүүл саруул байвал харамлах юм алга гэж өвгөн хэлээд хүүг загалмайлан –Ач хүүг минь сайн харж тэтгэж бай. Хүү байхгүй ч ач хүү байна гэж хэлжээ.

Өвгөний хацар дээгүүр нулимс урсан бүгшиж уйлсаар холдлоо. Хэдэн хормын дараа тэр унтахаар хэвтэж нойргүй долоо хоносны дараа бөх бат унтжээ.

Өвгөн хот руу түр яваад иржээ. Аксиньягийн тоосго шатааж байгаа Бутёкиног ач хүү Никифортоо өв болгон өгч байгаагаа албан ёсоор батлуулах гэж бичиг баримт албан ёсоор баталдаг газар руу өвгөнийг явсан гэж хэн нэгэн хүн Аксиньяд хэлжээ. Үүдний довжооны дэргэдэх хусны дор өвгөн, Варвара хоёрыг өглөөгүүр цай ууж суухад энэ мэдээг түүнд дамжуулсан байжээ. Аксинья мухалгийн гудамж, хашаа руу харсан хаалгануудыг цоожилж орхиод өөртөө хадгалж явсан бүх түлхүүрийг өвгөний хөлд шидэж:

- Би танайд дахиад ажиллаж чадахгүй. Би танай бэр чинь биш, зарц чинь болж байх шив. “Цыбукиных ямар зарцтай болсон гэж санана” хэмээн хүмүүс шоолон шуугилдаж байна. Би танайд хөлсөөр ажиллаж байгаа биш шүү! Би гуйлгачин юмуу, ямар нэгэн нэр нүүргүй хүн биш, эцэг эхтэй хүн шүү гэж өндөр дуугаар хашгиран хэлээд ихэр татан уйлав.

Тэрээр нулимсаа арчсангүй, уур хилэнгээс болж хялайсан, нулимстай зэвүүн нүдээр өвгөнийг ширтэнэ. Байдаг тэнхээгээрээ бархирсан учраас түүний нүүр царай, хүзүү нь час улайжээ. Аксинья үргэлжүүлэн:

- Би дахиад зарцлагдаж чадахгүй, талхлуулж гүйцлээ! Ажил гэж мухлагт өдөржин суугаад шөнө болохоор архинд нааш цааш гүйж байхад намайг гаргуунрд гаргаад, хоригдлын чөтгөр тэвэрсэн хүүхэнд газраа өгдөг байна шүү! Тэгээд тэр хүүхэн чинь энд эзэн сууж би түүний зарц болох хэрэг үү? Бүх юмаа тэр хоригдлынхоо хүүхэнд өгөөрэй. Тэр чинь хахаж үхэг. Би гэртээ харина. Гайтай ороолонгууд минь, өөр бас нэг тэнэг хүүхэн олж аваарай! Гэв.

Энэ яваа насандаа хэнийг ч харааж зүхээгүй, хүүхдээ ч залхаж зандардаггүй өвгөн өөрийн өрх гэрийхнээс хэн нэг нь түүнд бүдүүлэг үг хэлэх юмуу, бүдүүлэг догшин зан гаргах юм гэж хэзээ ч бодож яваагүй болохоор энэ удаа учиргүй их айж гэртээ гүйж ороод шүүгээний ард нуугджээ. Варвара ч гэсэн суудлаасаа босч чадахааргүй сандран тэвдэж зөвхөн зөгийнөөс өөрийгөө хамгаалж байгаа аятай хоёр гараа сарваганиуулж айхдаа

- Бурхан минь, юу болох нь энэ вэ? Тэр яагаад ингэж хашгирнам бэ? Хүн амьтан сонсоно доо. Аяар гэм, аяар… гэж үглэнэ.
- Ялтангийн хүүхэнд Бутёкиног өгсөн юм чинь, бусад юмаа бүгдийг түүндээ өг, танайхаас би юу ч авахгүй. Бүгдээрээ үхэж тонилоосой! Та нар бүгд нэг тэрэгний дугуйнууд. Би та нарыг харж ханалаа, одоо боллоо. Ирсэн очсон хүн бүрийг хүүхэд, хөгшингүй тоносон дээрэмчид! Архийг зөвшөөрөлгүй хэн наймаалж байв? Хэн хуурамч мөнгө хийв? Хуурамч мөнгөөр авдраа дүүргэж авсан та нарт одоо би хэрэггүй болсон гэнэ шүү! Хэмээн Аксинья агсарч хашгирсаар байв.

Цэлийтэл онгойлгож орхисон хаалганы дэргэдүүр хүн амьтан цугларч хашаа руу харцгаана.

- Хүн амьтан харж л байг! Би та нарын шившгийг тарина даа! Миний дэргэд та нар шившгээ дэлгүүлнэ дээ. Миний хөлөнд та нар мөргөх вий гэж Аксинья бархираад:
- Степан, чи хаана байна гэж дүлий нөхрөө дуудаж:
- Гэрт ороод орхиё, тэгээд миний аав ээж хоёр руу очъё, шоронгийн хүний авгайтай хамт байж чадахгүй, түргэл! Гэв.

Хашаан дотор татсан хэцэнд тээсэн дотуур хувцас дотроос Аксинья нойтноороо байгаа өөрийн банзал, цамцыг шүүрэн авч дүлий нөхөртөө бариулж орхиод улангасан уурласандаа хашаан дундуур гүйж хэцэнд дэлгээстэй байсан юмыг бүгдийг хуу татан авч газарт хаяад дээр нь дэвсэлнэ.

- Бурхан минь түүнийг тогтоож үзээч! Юу болох нь энэ вэ? Түүнд Бутёвкиног өгчих, бурхан багшийн төлөө өгчих, өгчих! Гэж Варвара орилно. Хаалганы дэргэдүүр хүмүүс:
- Энэ авгай хараач, шунал нь шулам болчихжээ гэлцэнэ.

Юм угааж байсан гал зуух руу Аксинья гүйж оров. Тогооч авгай угаасан цагаан хэрэглэлийг голын усанд базахаар явсан болохоор тэнд ганц Липа юм угааж байлаа.

Зуухны дэргэдэх  тэвш, тогоо хоёроос уур савсан гал зуухны өрөөнд манан татан бүгчим халуун болжээ. Шалан дээр хараахан угаагаагүй баахан цагаан хэрэглэлийн дэргэдэх вандан дээр Никифор улаан хөлөө гозолзуулан тарвалзаж  байсан онь хэрэв уналаа  ч гэсэн гэмтэхээргүй ажээ. Яг Аксиньяг орж ирэхэд овоолоотой байсан цагаан хэрэглэл дотроос түүний цамцыг  Липа авч тэвшинд хийгээд ширээн дээр байсан буцалгасан устай шанагыг авахаар завдаж байжээ…

Аксинья түүн рүү үзэх ядах хорслоор харж тэвшнээс цамцаа шүүрэн  гаргаж:

- Өгөөд орхи, миний хувцсанд чи гар хүргэх ёсгүй. Чи чинь хоригдлын эхнэр болохоор хаана байх ёстойгоо мэдэх хэрэгтэй гэж агсрахад Липа түүн рүү сандран хараад юу ч ойлгосонгүй. Гэвч Аксинья хүүхдийг яаж харж байгааг гэнэт ажингуут бүхнийг ойлгон үхсэн юм шиг боллоо…

Аксинья:

- Миний газрыг авсан чи май үүнийг ! гэж хэлэнгүүт буцалгасан  устай шанагыг шүүрэн авч  Никифор руу цацаж орхив.

Үүний дараа Уклеевод хэзээ ч сонсогдож байгаагүй тийм аймшигт дуу хадав.  Липа шиг өчүүхэн дорой амьтан ингэж хашгирч чадна гэж хэн ч итгэмгүй байжээ. Хашаан дотор гэнэт чив чимээгүй болов. Аксинья  урьдынх шигээ гэнэн маягаар инээмсэглэн байшин руу  орлоо… Дүлий  хархүү  тэвэр дүүрэн цагаан  хэрэглэл барьж хашаан дотуур явж тэдгээрийг яаралгүй, чимээгүйхэн тээж эхлэв. Тогооч авгай гол дээрээс буцаж ирэхээс  өмнө хэн ч гал зуух руу орж зүрхэлсэнгүй.

Никифорыг районы эмнэлэгт аваачсан боловч орой болоход нас баржээ. Өөрийн хойноос хүн ирэхийг Липа хүлээлгүй, нас барсан хүүгээ хөнжилд ороон тэвэрч гэр рүүгээ явав.

Шинэхэн барьсан том цонхтой эмнэлгийн байшин толгойн орой дээр байрлажээ. Жаргах нарны туяанд байшин тэр чигээрээ туяарах нь дотроосоо шатаж байгаа юм шиг ажээ. Бэлдэнь суурин байдаг юм. Липа замаар доош бууж сууринд арай хүрэлгүй нэгэн бяцхан цөөрмийн  дэргэд суулаа. Нэгэн эмэгтэй хүн морь услахаар хөтлөн ирсэн боловч морь ус уусангүй. Тэр бүсгүй учрыг үл ойлгон

- Чамд өөр юу хэрэгтэй юм бэ? Гэж үглэнэ.

Улаан цамцтай хүүхэд усны захад суугаад эцгийнхээ гутлыг угаана. Сууринд ч, толгой дээр ч хүн амьтан эс үзэгдэнэ. Липа морь уу хараад:

- Уусангүй .. гэж хэлэв.

Мөнөөхөн эмэгтэй, гутал барьсан хүүхдийн хамт явснаас хойш хэн ч үзэгдсэнгүй. Наран алтлаг, улаан хүрэн хэлэнгийн өнгөөр далд орон жаргаж хөхөлбөр ягаан, улаан өнгөтэй, урт урт үүлэн цувуу тэнгэрийн энгээр хөндөлсч жаргах нарыг харуулдан дуугарна. Нууцлаг энэ шувууны дууг хавар болгон сонсох авч чухам ямар шувуу, хаана амьдардгийг хэн ч үл мэднэ. Эмнэлгийн тэнд, цөөрмийн бутан дотор, эргэн тойрон талдалтан гургалдай жиргэнэ. Хэн нэгэн хүний насыг тоолон хөхөө шуву донгодсоноо тоогоо алдаж дахин донгодож эхэлнэ. Цөөрөм дотор мэлхий ууртайгаар шуугилдан ямар нэгэн юм хэлэх шиг гуагална. Ямар шуугиан дэгдэж байан гээч! Чухам л хаврын энэ үдэш хэнийг ч гэсэн, уурт мэлхийг хүртэл үл унтуулахын тулд эдгээр бүх амьтад дуугаран шуугилдаж байгаа юм шиг санагдана. Чухамдаа тэд хором бүрийг ашиглан цэнгэлдэж байгаа хэргээ. Учир нь амьдрал ганц удаа тохиолддог билээ.

Тэнгэрт тал мөнгөн сар мэлтийн гэрэлтэж өдий төдий од түгжээ. Цөөрмийн дэргэд Липа хичнээн удаа суусна ч мэдсэнгүй, харин түүнийг босоод явахад сууринд ганц ч гэрэл гэгээ харагдахгүй, бүгд унтсан байжээ. Гэр хүртэл арван хоёр мод газар үлдсэн болovч түүний тамирч тэнхээ тасарч яаж явахыгаа ч төсөөлөхгүй байлаа. Сар нэг урьдаас, нэг барун талаас нь гийж мөнөөхөн хөхөө шувуу төөрч магадгүй гэж дооглож байгаа юм шиг сөөнгө хоолойгоор донгодсоор байв. Липа гүйх шахам явж байгаад толгойны алчуураа гээчихлээ… Липа тэнгэр өөд харж хүүгийн сүнс түүнийг дагаж явна уу, эсвэл тэртээ дээр оддын тэнд гарч эхийнхээ тухай бодохоо байчихав уу гэж бодсоор явлаа. Өөрөө дуулж чадахгүй байхад эдгээр дуу шуугианы дунд, өөрөө баярлаж чадахгүй байахд сар тэнгэрээс ширтэж байхад баяр хөөрийн зогсолтгүй дуу чимээн дунд шөнийн цагаар хээр хөдөө явахад даанч ганцаардмал ажээ. Сэтгэлийн уй гашуутай үед дэргэдээ хүнгүй байхад үнэхээр хэцүү байдаг ажээ. Түүний дэргэд эх Прасковья ч юмуу, Суга таяг, эсвэл тогооч авгай, адаглаад ямар нэгэн эрэгтэй хүн байсан болоосой! Бух шувуу

- Бу-у, бу-у дуугарна. Гэнэт:
- Вавила, морио хөллө! Гэх хүний дуу тод сонсогдлоо.

Түүний өмнөхөн талд яг зам дээр задгай гал улалзаж дөл нь бараг унтран зөвхөн улаан цог гэрэлтэж байв. Морь өвс зулгааж байгаа нь сонсогдоно. Хархахуйд торх ачсан, шуудайтай юм ачсан хоёр тэрэг, тэргэнд хөллөхөөр морь хөтөлж яваа нэг хүн, задгай галын дэргэд, гараа хойш нь болгоод хөдөлгөөнгүй зогсч буй ийм хоёр хүн үзэгдэв. Тэрэгний хажууд нохой архирах аядана. Морь хөтөлж явсан хүн зогсонгуут:

- Замаар хүн ирж явна уу даа? Гэхэд:
- Шарик аа, чимээгүй байгаарай гэж нөгөө нь нохойд хэлэх дууг сонсвол өвгөн хүн ажээ. Липа зогсонгуут:
- Бурхны аврал! Гэв. Өвгөн түүн рүү ойртон ирж:
- Сайн уу? гэж яаралгүй асуув.
- Өвөө минь, нохой зуухгүй биз?
- Зүгээр зүгээр, яв, яах ч үгүй.

- Би эмнэлэг дээр байсан юм. Тэнд хүү минь нас бараад, тэгээд би авч явна гэж Липа өгүүлэв.
- Ийм үг сонссон өвгөн эвгүйрхэж жаахан холдсоноо:
- Яая гэхэв дээ, хонгор минь. Бурхны л зарлиг юм даа гэснээ хамт яваа хүн рүүгээ эргэж:
- Мунгинаад л байна уу, түргэлж үзээч гэв.
- Хомны хөлбөрөг олдохгүй байна гэж залуу хэллээ.
- Вавила, чамайг яая даа гэж өвгөн хэлээд цог авч үлээхэд түүний нүд хамар харагдав. Хөлбөрөг олдоход өвгөн цогоо барьсаар Липад ойртон, бүсгүйг харсан харцанд харуулсал, бас элдэг өрөвчхөн сэтгэл илэрнэ.
- Чи чинь эх хүн, эх хүн бүр үр хүүхдээ өрөвддөг юм гэж хэлээд шүүрс алдан толгой сэгсрэв.

Вавила гал руу ямар нэгэн юм чулуудаад дэвслэхэд харанхуй болж харагдаж байсан бүх юм алга болоод эзгүй хээр тал, одод түгсэн тэнгэр, бие биеийнхэ унтахад саад болж байгаа шувуудын хашгираан шуугиан л үлдэв. Яг задгай гал асч байсан тэр газар тарианы түнжүүр хашгичих шиг болов.

Төдий удалгүй тэрэг, өвгөн, өндөр залуу Вавила харагдаж эхлэв. Зам руу орж яваа тэрэг чахарна.

- Та нар хутагт улс уу? гэж Липа өвгөнөөс асуув.
- Үгүй, бид Фирсановоос яваа улс.
- Таныг саяхан над руу харахад миний сэтгэл зүрх тайвширсан юм. Залуу чинь ч бас даруухан. Тэгээд би таныг хутагт гэгээн байх гэж бодсон юм.
- Чи хол явах уу?
- Уклеево руу.
- Тэргэн дээр суу, Кузьминкид хүргэж өгье. Чи шууд явна биз, бид зүүн тийшээ явна.

Вавила торх ачсан тэргэнд, өвгөн, Липа хоёр нөгөөгөө тэргэнд сууж Вавила түрүүлж алхуулав.

- Миний дүү өдөржин тарчиллаа. Бяцхан нүдээрээ харж ямар нэгэн юм хэлэх гэж байга юм шиг атлаа хэлж чадахгүй юм. Бурхан тэнгэр минь, бурхан тэнгэр минь! Уй гашуудлаас болоод би шалан дээр уначих юм. Орны дэргэд зогсч байгаад л уначихна шүү. Жаалхан хүүхэд амь тавихаасаа өмнө яагаад тэгж тарчилдгийн учрыг өвөө минь хэлж өгөөч. Эрэгтэй эмэгтэй томчуул тарчлахад нүгэл нь арилдаг гэсэн, харин жижиг хүүхдэд нүгэл байдаггүй болохоор яагаад тэгж тарчилдаг юм бэ? Гэж Липа асуухад:

- Огт мэдэхгүй юм даа гэж өвгөн хариулав. Тэгээд хагас цаг хэртэй чимээгүй явлаа.

- Бүгдийг мэдэж болохгүй, мэдэхийн ч хэрэггүй юм. Шувуу хоёр далавчаар нисч чаддаг болохоор түүнд дөрвөн далавч хэрэггүй, хоёр л хүрэлцээтэй. Түүний нэгэн адил хүн бүх юмыг мэдэхийн хэрэгцээгүй, хагасы нь юмуу, хагасын хагасыг мэдэхэд хангалттай. Хүн амьдрахын тулд мэдүүштэй юмаа л мэдэх хэрэгтэй гэж өвгөн хэллээ.
- Өвөө минь, надад явган явах нь дээр байна. Одоо миний зүрх их дэлсэлж байна.
- Зүгээр, зүгээр, суугаад яв. Өвгөн эвшээлгэн амаа гараар дарснаа:
- Зүгээр, чиний уй гашуу чинь дуусаагүй шүү. Амьдрал урт удаан үргэлжилдэг жамтай болохоор сайн саар бүх юм тохиолдоно гэж өвгөн хэлээд хоёр тийш харснаа

- Орос орон ч мөн уудам дэлгэр нутаг шүү. Би бүх орос нутгаар явж түүний юм бүхнийг үзсэн толгой байгаа юм. Миний хэлж байгааг чи үнэмшээрэй. Сайн ч юм тохиолдоно, саар ч юм тохиолдоно. Сибирь, Амар мөрөн, Алтай нутгаар би явган явж Сибирьт суурьшин сууж, тарианы ажил эрхэлж байгаад орос нутгаа санахын эрхээр буцаж төрсөн тосгондоо ирсэн юм. Орос руугаа бас л явган буцаж ирсээн. Бярваазаар явж байснаа санаж байна. Би гэдэг хүн уранхай ноорохой хувцастай, хөл нүцгэн, даарч бээрэн модны холтос хөхөж явсан юм. Бярваазаар ус гаталж явсан нэгэн ноён (үхсэн бол тэнгэр түүнийг ивээх болтугай) намайг хараад "хоол ундгүй, хувь заяагүй хүн…" гэж билээ. Нутагтаа ирэхэд орох орон, хоргодох байр ч байсангүй. Эмгэнээ би Сибирьт булчихсан юүн. Тэгээд барлаг амьдралаар амь зуух болсон юм. Тэгээд яав? Муу муухай ч юм үзсэн, сайн сайхан ч юм үзсэн гэдгээ би чамд хэлье. Одоо үхмээргүй, дахиад хорин жил амьдрах сан гэж байгаа болохоор сайн юм нь давуу байсан байж таарнаа даа. Орос орон ч мөн уудам дэлгэр нутаг шүү гэж өвгөн яриад дахин ийш тийш харав.

- Өвөө минь, хүн нас барахад түүний сүнс хэд хоног газар дээр байх вэ? Гэж Липагийн асуухад:
- За мэдэхгүй юм даа. Вавила сургуульд сурдаг болохоор түүнээс асуя. Одоо чинь юм бүгдийг зааж сургах болж шүү дээ өвгөн Вавила сургуульд сурдаг болохоор түүнээс асуя. Одоо чинь юм бүгдийг зааж сургах болж шүү дээ гээд өвгөн Вавилаг дуудав.
- Юу гээ вэ?
- Вавилаа, хүн нас барахад түүний сүнс хэд хоног газар дээр байх вэ? Гэж асуувал нөгөө залуу морио зогсоож:
- Есөн хоног. Миний өвөө. Кирилла өөд болоод түүний сүнс манай гэрт арван гурав хоносон юм даг гэж хариулав.
- Чи яаж мэдсэн юм бэ?
- Пийшин дотор арван гурав хоног түчигнэсэн юм.
- За за, яв гэж өвгөн хэлсэн н юунд ч итгээгүйн гэрч билээ.

Кузьминкийн ойролцоо морин тэрэг засмал зам руугаа эргэхэд Липа бууж цааш явлаа. Үүр тэмдгэрчээ. Липаг жалга руу буухад, Уклеевогийн байшин барилга, сүм

хийд манайд хучигдсан байлаа. Сэрүүвтэр ажээ. Мөнөөхөн хөхөө донгодсоор байгаа мэт.

Липаг гэртээ буцаж ирэхэд үнээгээ бэлчээгээгүй байсан нь бүгдээрээ унтаж байгаагийн гэрч мөн. Липа үүдний довжоон дээр суугаад хүлээлээ. Өвгөн хамгийн түрүүнд гарч ирээд харангуутаа юу болсныг ухаарч юу ч хэлж чадсангүй зөвхөн уруулаа шогширсноо:

- Липа минь, ач хүүг минь ариглаж чадсангүй дээ гэж хэлжээ. Варвараг сэрээхэд тэр гараа савчаад эхэр татан уйлснаа бяцхан хүүг янзалж эхлэхдээ:

- Сайхан хүү байсан юмсан, ганц хүүг тэнэгтээ болж ариглаж чадсангүй дээ гэж үглэнэ.

Өглөөний орой хоёр буян үйлдээд маргааш нь хүүг оршуулжээ. Оршуулгын дараа зочид, санваартнууд, ойрдоо хэлэн дээр юм тавиагүй мэт ховдоглон маш их иджээ. Липаг ширээнд үйлчилж байахд өвгөн сэрээгээр давсалсан сархиаг авангуут:

- Хүүгийнхээ хойноос битгий гутар, бурхан тэнгэрийн таалал ийм байж гэж хэлжээ.

Хүмүүсийг тархаж явсны дараа сая л Никифор байхгүй болсон, байх ч үгүй гэдгийг Липа бүрэн ухаарч эхэр татан уйллаа. Аль өрөөнд орж уйлах вэ гэдгээ тэр мэдэхгүй байв. Учир нь хүүгээ үхсэнээс хойш энэ гэрт түүний байх байр байхгүй, энд тэр гаргуундаа гарсан хүн гэдгээ ухаарч байсан юм. Бусад нь ч үүнийг мөн ухаарчээ. Гэнэт Аксинья үүдэн дээр үзэгдэн:

- Юунд орилоод байгаа юм бэ? Дуугаа тат! Гэж хашгирчээ. Оршуулгын үеэр тэр бүрэн шинэ хувцас өмсөн нүүр царайдаа оо энгэсэг түрхсэн байлаа.

Липа уйлахаа байх гэсэн боловч чадсангүйгээр барахгүй улам чангаар уйлжээ.

- Дуулж байна уу, үгүй юу? Хашаанаас тонил, хоригдлын хамсаатан чиний хөл дахиад энэ босгыг алхах ёсгүй, зайл! Гэж Аксинья хашгиран уур хилэн нь оволзож газар дэвслэхэд:

- Аксинья минь, боль боль. Тайвширч үз. Хүү нь нас барсан болохоор уйлалгүй яахав гэж өвгөн хэлсэн боловч:

- Уйлалгүй яахав гэнэ шүү… За яахав, өнөө шөнө хоновол хононо биз. Харин маргааш түүний сүнс нь ч энд байх ёсгүй! Ойлгоо биз! Гэж Аксинья өвгөнийг дооглон хэлж чанга чанга хөхөрснөө мухлаг руу явжээ.

Маргааш нь бүр өглөөгүүр Липа Торгуевод суудаг ээж рүүгээ явжээ.

Мухлагийн дээвэр, үүдийг будсан нь шинэ юм шиг гялалзан цонхнууд дээр шимтэглэй цэцэг баясгалантайгаар цэцэглэн Цыбукины хашаа байшинд гурван жилийн өмнө байсан юм үгүй болжээ.

Өвгөн Григорий Петровичийг хуучин шигээ өрхийн тэргүүлэгч гэж үзэж байсан боловч одоо бүх юм үнэн хэрэгтээ Аксиньягийн гарт оржээ. Худалдаа наймаа, өгөх авахыг ганц тэр мэдэж түүний зөвшөөрөлгүй юу ч хийж болохгүй болжээ. Тоосгоны үйлдвэр дориун ажиллаж төмөр замд тоосго их хэрэгтэй болж ирэнгүүт мянган тоосго хорин дөрвөн рублийн үнэд оржээ. Авгай хүүхнүүд өртөө хүртэл тоосго зөөж вагонд ачаад өдөрт хорин таван копейк авна. Хрымнийхэнтэй Аксинья хувь хуваалцдаг болохоор үйлдвэрийг одоо “Бага Хрымнийхэн ба $К^{О}$” гэж нэрлэнэ. Өртөөн дээр буурчийн газар нээсэн учир үнэ цэнэтэй баян хуур хөгжим үйлдвэр дээр биш, энэ буурчийн газар цууриатах болжээ. Ямар нэгэн худалдаа наймаа хийдэг болсон шуудангийн салбарын дарга, өртөөний дарга нар энд байн байн ирнэ. Бага Хрымнийхэн дүлий Степанд алтан цас бэлэглэсэн учир тэр түүнийгээ байн байн халааснаасаа гарган чихэндээ барин үзнэ.

Аксиньяг ер бишийн их хүчтэй болсон гэж суурин даяар ярилцана. Үнэндээ царай зүсээр сайхан, баяр баясгалантай, гэнэн инээдэмтэй Аксинья өглөө үйлдвэр рүүгээ явж байхдаа, үйлдвэр дээрээ очоод захирч тушааж байхдаа ер бишийн чадалтай болсон нь мэдэгддэг байлаа. Түүнийг шуудангийн салбараар ороход дарга нь ухасхийн босч үүнд:

- Ксения Абрамовна, суухыг хичээнгүйлэн гуйя гэж бөхөлзөнө.

Нарийн цэмбэн хувцастай, урт түрийтэй гялалзсан гутал өмсч дэгжирхэн явдаг ахимаг насны газрын эзэн Аксиньяд морь худалдахдаа яриандаа халж түүний хүссэн үнээр морио хямд өгчээ. Бүсгүйн гараас газрын эзэн удаан барж залирхаг, баяр баясгалантай, гэнэн нүдийг харж байгаад:

- Ксения Абрамовна минь, тань шиг бүсгүйн төлөө юу ч хийхэд би бэлхэн байна. Харин хэн ч саад болохооргүйгээр тантай би хэзээ уулзаж болохыг хэлээч! Гэхэд:

- Хэзээ ч болно гэж хариулснаас хойш тэр дэгжин эр шар айраг уух нэрийдлээр өдөрб үр түүний мухлагт ирэх болжээ. Шар айраг гэдэг маань шарилж шиг гашуун эд байсан боловч газрын эзэн толгой сэгсрэх хэр нь уучихдаг ажээ.

Өвгөн Цыбукин ажил хэрэгт хошуу дүрэхээ больжээ. Өвгөн жинхэнэ, хуурамч хоёр зоосыг яагаад ч ялгадаггүй болохоор мөнгө барихаа больжээ. Тэгэхдээ өөрийн энэ муу талдаа хэнд ч хэлдэггүй ажээ. Өвгөн мартамхай болж хэрэв түүнд хоол өгөхгүй бол өөрөө шаарддаггүй, тэгээд ч гэрийнхэн түүнгүй хооллож заншжээ. Харин Варвара л:

- Өвгөн бас л хоол идээгүй унтчихсан гэдэг байлаа.

Нэгэнт заншсан болохоор энэ үгийг хээв нэг хэлэхийг яана! Өвөл ч бай, зун ч бай өвгөн дандаа үстэй дээлтэй явна. Харин хэт их халуун үеэр гадагш гарахгүй гэртээ

сууна. Тэр үстэй дээл өмсөөд захыг босгон гудамжаар юмуу өртөөний тэндэх замар тэнүүчлэн эсвэл сүмийн хаалганы дэргэдэх вандан дээр өглөөнөөс үдэш болтол хөдөлгөөнгүй сууна. Хажуугаар өнгөрөх хүмүүс түүнтэй мэндлэхэд хариу үл өгөх бөгөөд учир нь өвгөн хөдөөний эрчүүдэд урьдынх шигээ дургүй хэвээр ажээ. Хэрэв түүнээс ямар нэгэн юмны тухай асуувал товчхон хэр нь ухаалаг аятай хариу өгнө.

Бэр нь түүнийг гэрээсээ хөөж хоол унд өгдөггүй мэтээр сууриныхан ярилцахад зарим нь баярлаж зарим нь өрөвдөнө.

Варвара улам таргалан нүүр царай нь цайрч урьдынх шигээ өглөгийн ажлаа эрхэлэхд Аксинья түүнд саад тотгор болдоггүй байлаа. Шинэ ургацын жимс гарах хүртэл хуучнаа барж идэхээргүй жимсний чанамал их хуримтлагдаж түүнийгээ яахыгаа мэдэхгүй болж Варвара бараг уйлах шахан дэмий л элсэн чихэр нэмнэ.

Анисимын тухай мартаж эхэлжээ. Нэг удаа мөнөөхөн гоё бичгээр том цаасан дээр өргөдөл маягийн шүлэглэсэн захидал түүнээс иржээ. Сэм нийлэгч Самородов түүнтэй хамт ялаа эдэлж буй нь илэрхий ажээ. Шүлгийн төгсгөлд дөнгөж гаргагдах төдий муухай хэлбэрийн бичгээр "Намайг өвчин ээрээд хэцүү байна, бурхны өршөөлөөр тэтгэн туслаач" гэж бичжээ.

Намрын нэгэн цэлмэг орой өвгөн Цыбукин сүмийн хаалганы дэргэдэх вандан дээр үстэй дээлийн захыг босгон сууж байв. Түүний зөвхөн хамар, малгайн саравч хоёр л харагдах төдий ажээ. Урт вандангийн нөгөө үзүүрт хэрэг хөтлөгч Елизаров, сургуулийн манаач хийдэг, дал хүрсэн өвгөн Яков хоёр суугаад ярилцаж байв.

- Настайчуудаа хүүхдүүд хооллож ундалж, эцэг эхээ хүндэтгэж байх ёстой. Гэтэл энэ бэр хадам эцгээ өөрийн гэрээс нь хөөчихжээ. Өвгөнд идэх уух юм алга, ингэж болох уу? Гурав дахь хоногтоо өвгөн хэлэн дээр юм тавьсангүй гэж Яков цухалдан өгүүлбэл:
- Гурав дахь хоногтоо гэнээ! Гэж Таяг гайхав.
- Яг ингээд дув дуугүй суугаад байгаа юм. Бүр тэнхэлгүй болчихлоо. Юунд дуугүй сууна вэ? Шүүхэд өгөх юм бол шүүх тэр бүсгүйг магтахгүй л байх. Таяг сайн сонссонгүй:
- Шүүх хэнийг магтаж байсан юм бэ? Гэж асуув.
- Юу гэнээ?
- Тэр бүсгүй ч их махруун хүн л дээ. Тэдний ажилд тийм хүнгүй бол ч… Өөрөөр хэлбэл нүгэл хийхгүйгээр ч…
- Өөрийн нь гэрээс шүү. Өөрөө гэр оронгүй болж байгаад хөөвөл хөөнө биз. Очирж очиж ийм хүн олдох гэж! Хар боомыг муухай!

Цыбукин үүнийг сонссон ч хөдөлсөнгүй.

- Өөрийн гэрт ч бай, хүний гэрт ч бай дулаан сууж байвал чавганц нар хараал ерөөл тавихын хэрэг юу билээ… Би залуу байхдаа өөрийн Настасьяг их өрөвддөг сөн. Дуу цөөнтэй тэр маань юм л болбол "Макарыч минь өөрийн оронтой болж ав! Өөрийн

гэсэн унаатай болж ав!” гэж дандаа захидаг сан. Нас барах гэж байхдаа ч гэсэн “Макарыч минь, явган нүцгэн явахгүйн тул өөртөө морин тэрэгтэй болж үз!” гэж байсан юм. Тэгэхэд би түүнд чихэртэй боов худалдан авч өгдөг сөн гэж Таяг инээн ярихад Яков түүний хэлэхийг үл анзааран:

- Нөхөр гэж дүлий тэнэг амьтан, тэнэг нь тэнэгээрээ гэгчээр яг л илжиг шиг. Тийм амьтан юу айлгах вэ? Илжигний чихэнд ус ч хийсэн, алт ч хийсэн адилхан шүү дээ гэв.

Үйлдвэрийн хавьд байдаг гэртээ харихаар Таягийн босоход Яков ч босч хоёулаа ярилцсаар хамт явав. Тэднийг тавиад алхам холдсоны дараа өвгөн Цыбукин бас босч мөсөн дээгүүр хальтирч ядан яваа адил тэдний хойноос сажлав.

Сууринд үдшийн бүрий болж тэртээ налуд дээш доош могой миг тахиралдсан замын үзүүрт нарны бүдэг гэрэл тусжээ. Наалдамхай сархиа, мөөг сагс дүүрэн түүсэн эмгэд, хүүхдүүд ойн зүгээс буцаж ирж байв. Бас вагонд тоосго ачиж хамар ам нь тоосгоны улаан тоосонд даруулан халтартсан авгай, хүүхнүүд өртөөн дээрээс хэсэг хэсгээрээ эргэн ирж байв. Тэд дуу дуулцгаана. Хамгийн түрүүнд Липа жингэнэсэн дуугаар дуулан явна. Бурхны ивээлээр нэг өдрийг ардаа хийж амрах болсондоо тэр баяр хөөр болон тэнгэр өөд дээш харан инээж явах ажээ. Хүмүүсийн дотор гартаа боодолтой юм барьсан аар саар ажил хийдэг, түүний ээж Праськовья урьдынх шигээ аахилан явна. Таягийг харангуут Липа:

- Сайн байна уу, Макарыч гуай? Гэж мэндэлбэл баярласан Таяг:
- Сайн, сайн байна уу, Липа минь? Охид, бүсгүйчүүд муу модчингоо мартаагүй байна шүү. Хо-хо, хүүхдүүд минь, сүххэнүүд минь! Гэж хэлэхдээ мэгшин ханиалгав.

Таяг, Яков хоёр цааш явсан боловч тэдний ярьсаар яваа нь сонсогдоно. Тэдний дараа хүмүүс өвгөн Цыбукинтай дайралдаад гэнэт чив чимээгүй болов. Жаахан хоцорсхийж явсан Липа, Прасковья хоёртой өвгөнийг зэрэгцэн ирэхэд Липа бөхийн мэхийж:

- Григорий Петрович аа, сайн байна уу? гэж мэндлэв.

Ээж нь ч мэхэсхийн өвгөний амрыг эрэв. Өвгөн зогсч юу ч дуугаралгүй тэднийг ширтэнэ. Түүний уруул чичрэн нүдээр нь дүүрэн нулимс гүйлгэнэж байлаа. Ээжийнхээ барьж явсан боодол дотроос Липа будаатай бялуу авч өгөхөд өвгөн тосч аваад идэж эхлэв.

Нар бүр жаргаж зам дээр тусч байсан нарны гэрэл үзэхдэхгүй болжээ. Эргэн тойрон харанхуй, хүйтэвтэр байлаа. Лина, Прасковья хоёр цааш явахдаа удаанаар загалмайлжээ.

**I**

Үдшийн арван цаг нэгэнтээ болж цэцэрлэг сарны гэрэлд умбажээ. Эмээ ээж Марфа Михайловнагийн хийлгэсэн үдшийн өргөл буян Шуминийхэнд өндөрлөөд, танхимд зуушны ширээг хэрхэн бүтээсэн нь эмээ ээж нь ганган торгон даашинзтайгаа хэрхэн нааш цааш явж байгаа нь цэцэрлэгт түр гарсан Надяд тод харагдах ажээ. Сүмийн ахлах санваартан, лам багш Андрей Надягийн ээж Нина Ивановнатай ямар нэгэн юм ярилцана. Үдшийн гэрэл гэгээнд цонхны цаана байгаа түүний ээж яагаад ч юм бэ, их л мэт харагдана. Хажууд нь лам багш Андрейгийн хүү Андрей Андреич тэдний яриаг чих тавин сонсоно.

Нам гүм, сэрүүхэн цэцэрлэгт хөдөлгөөнгүй бараан сүүдэр буугаад хотоос хол бололтой мэлхий гуагална. Сэтгэлд таатай тавдугаар сар. Цээж тэнийтэл амьгалах юунаа тааламжтай билээ. Үхээнц дорой нүгэлтний санаанд багтахааргүй үлэмжийн сайхан ариун нууцлаг хаврын амьдрал хотоос алсад, ой, хээр газар, моддын дээгүүр, тэнгэрийн доогуур өрнөж байна гэж бодогдоно. Яагаад ч юм бэ, уйлмаар ч юм шиг.

Надя одоо хорин гуравтай, арван зургаан настайгаасаа эхлэн хүнтэй суухсан гэж хүсэл мөрөөдөл болсоор харин одоо цонхны дэргэд зогсч байгаа мөнөөхөн Андрей Андреичийн сүйт бүсгүй болжээ. Залуу бүсгүйд тэр залуу таалагдсанаар барахгүй бүр долоодугаар сарын долоонд хуримаа хийхээр нэгэнт товлосон хэр нь нэг их баяр хөөргүй, шөнө нойр хулжин цог жавхаа нь арилжээ. Гал зуух байдаг газар доорхи давхрын цонхноос яаран сандарч байгаа, хутгаар юм хэрчих хаалга савчих нь тод сонсогдоно. Бас шарсан цацагт хяруул даршилсан интоорын үнэр ханхална. Яагаад ч юм бэ, амьдрал энэ чигээрээ л өөрчлөлтгүй байх юм шиг санагдана.

Гэтэл хэн нэгэн хүн байшингаас гарч үүдний довжоон дээр зогссон нь арав хоногийн өмнө Москвагаас ирсэн энгийнээр ердөө л Саша гэж дууддаг Александр Тимофеич ажээ. Урьд өмнө өглөг авахаар эмээ ээжид нь түүний холын хамаатан Марья Петровна гэгч намхан туранхай, эмгэг хуучтай, хоосорч ядуурсан тайжийн бэлэвсэн гэргий үе үе ирдэг байсан юм. Тэр авгай Саша гэдэг хүүтэй байжээ. Тэр хүүг сайн зураач гэцгээдэг байв. Ээж нь нас барсны дараа эмээ ээж хойт намны буян бодож түүнийг Москва руу Комиссаровын сургуульд илгээсэн нь хоёр гурван жилийн дараа дүрслэх урлагийн сургуульд шилжин тэнд бараг арван таван жил болоод уран барилгын ангийг арайхийж төгсгөсөн боловч уран барилгын ажил хийсэнгүй, харин Москвагийн чулуун баярын нэгэн хэвлэлд албан хааха болж эмгэг өвчинтэй тэр залуу амар тэнхрэхээр жил бүрийн зун эмээ ээж рүү ирдэг байлаа.

Одоо тэр урт хормойт цамцаа товчилж шуумгаараа элгдэн хуучирсан бүдүүн олсон давуу өмд өмсжээ. Цамцаа индүүдээгүй, нэг үгээр хэлэхэд тэр залуу өнгө зүсээ алджээ. Дүрлэгэр нүдтэй, урт нарийхан хуруутай, сахалтай бараан царайтай тэр залуу их туранхай хэр нь аятайхан царай зүстэй ажээ. Тэр Шуминыхантай ах дүү шиг ижил дасал болоод тэднийд яг гэртээ байдаг шиг байж түүний суудаг өрөөгий нь аль хэзээнээс эхлэн Сашагийн өрөө гэдэг болжээ.

Тэр үүдний довжоон дээр зогсож байгаад Надяг үзэнгүүт дөхөж ирээд:

- Танай энд чинь сайхан байнаа гэж хэлэв.
- Чухам сайхан шүү. Та энд намар болтол баймаар юм даа.

- Тэгэх л болж байх шив дээ. Ер нь есөн сар хүртэл би танай энд байх биз дээ гэж залуу хэлээд учир шалтгаангүй инээснээ зэрэгцэн суув.
- Харин би энд суугаад ээжийг харахад их залуухан юм шиг байна гэж Надя хэлээд

-Ээжид сул тал бий боловч ер бишийн бүсгүй юм шүү гэж нэмж хэлэв.

- Тийм ээ, сайн хүн… Ээж чинь мэдээжээр өөрийнхөөрөө их аятайхан, сайн эмэгтэй байгаа юм…Гэхдээ юу гэж хэлмээр юм бэ дээ? Намайг өнөө өглөө эрт танай гал тогооны газар ороход дөрвөн зарц ор байхгүй, хөнжил дэвсгэрийн орондуранхай тасархай, даавуу шаавуу дэвсэж нөмрөөд шалан дээр унтаж байх юм. Тэнд муухай үнэртэж, бас бясаа, жоом гүйлдэж байна… Хорин жилийн өмнө байснаас өөрчлөгдсөн юм юу ч алга. Эмээ бол эмээ шүү дээ. Харин ээж чинь францаар ярьдаг, жүжигт ч тоглодог хүн, юмыг ухаарч болмоорсон гэж Саша хэлэв.

Саша юм ярихдаа нөгөө хүнийхээ урьдаа схоёр нарийн урт хуруугаараа гозойлгодог зантай.

- Дасаагүйгээс болоод энд надад эвгүй байна. Хэн ч юу ч хийхгүй байна. Чөтгөр аваасай. Ээж чинь ямар нэгэн гүн ахайтан шиг өдөржин зугаална. Эмээ ч юм хийхгүй юм, та ч бас адилхан. Танд сүй тавьсан Андрей Андреич ч ажилгүй амьтан гэж тэр үргэлжлүүлэн ярина.

Үүнийг Надя ноднин, магадгүй уржнан ч сонсож байсан, Сашаг өөрөөр ухаарахгүй гэдгийг ч мэдэж байлаа. Урьд өмнө ийм яриа түүний инээдийг хүргэдэг байсан бол одоо харин харамсал төрүүлэх ажээ.

- Аль хэзээнээс хойш ийм байсан юм. Та ямар нэгэн шинэ зүйл сэдэж олдогсон ч болоосой доо гэж Надя босонгуут өгүүлэв.

Залуу инээгээд мөн босч хоёулаа байшин руу явлаа. Өндөр гуалиг тэр бүсгүй залуугийн дэргэд чийрэг, гоё ганган юм шиг санагдана. Үүнийгээ тэр өөрөө мэдсэн нь эвгүй юм шиг болж залууг өрөвдөв.

- Та дэндүү илүү юм ярих юм. Та саяхан миний Андрейг мэдэхгүй мөртлөө түүний тухай ярилаа гэж Надя хэлэв.
- Миний Андрей гэнээ? Таны Андрейг бурхан өршөөг! Харин таны залуу зандан нас л харамсалтай байна.

Тэднийг танхимд ороход бүгдээрээ оройн хоол идэхээр сууцгаасан байлаа. Гэр орноороо эмээ гэж дууддаг өтгөн хөмсөгтэй, уруул дээгүүрээ үстэй, бүдүүн тарган царай муутай эмээ ээж чанга чанга ярина. Түүний дууны өнгө аяс, ярианы төрх байдлаас ажвал энэ гэрт л ах зах нь аяндаа илэрхий ажээ… Тэр авгай яармагт худалдааны мухлагууд, өдий төдий багана цэцэрлэг бүхий хуучин цагийн байшинтай боловч бурхан түүнийг хоосрон ядуурахаас аврахыг гуйж өглөө болгон мөргөл хийхдээ дандаа уйлдаг ажээ. Цайвар шаргал үстэй, жавхаатай, нүдний хавчдаг шилтэй, хуруу бүрдээ алмаасан шигтгээ бүхий бөгж зүүсэн эмээгийн бэр, Надягийн

ээж Нина Ивановна, ямар нэгэн инээдтэй юм ярих гэж байгаа юм шиг дүр үзүүлсэн шүдгүй туранхай Андрей лам, долгиотсон халимагтай, жүжигчин юмуу, зураачинтай төстэй тарган, царайлаг, Надягийн сүйт хүн Андрей Андреич гурав гипнозийн тухай ярилцана.

- Чи долоо хоногийн дотор л засарна, ганцхан ахиу шиг идэж бай. Чи юу шиг болсноо хар! Чи бүр хэцүүдэж орхиж. Яг л тэнүүлч хүүхэд шигболж шүү дээ гэж эмээ Сашад хэлэв.
- Эцгийн буян хишгийг утга учиргүй бүрэлгэж үрсэн гайхал… гэж Андрей инээмсэглэн залхуутай өгүүлэв. Андрей Анреич эцгийнхээ мөрийг илж:
- Би аавдаа хайртай, их сайн хөгшин байгаа юм гэж хэллээ.

Бүгд чимээгүй болтол Саша гэнэт инээн амны алчуураар амаа таглав.

- Та чинь гипнозод итгэж байх шив дээ? Гэж Нина Ивановчагаас Андрей лам асуувал:
- Итгэдэг гэж мэдээжээр би батлан хэлж чадахгүй боловч байгалийн олон юм нууц ойлгогдохгүй хэвээрээ байгааг ухаарах хэрэгтэй гэж Нина Ивановна царайгаа төв болгон хэллээ.
- Сүсэг бишрэл нь нууц зүйлийг улам багасгасаар байна гэж би өөрийн зүгээс нэмж хэлэх ёстой боловч би таны хэлснийг бүрэн зөвшөөрч байна.

Хоол болж том тарган цацагт хяруулын мах идэв. Андрей, Нина Ивановна хоёр үргэлжлэн ярилцсаар байв. Нина Ивановнагийн хуруунуудад алмаас гялалзсахын хамт нүдэнд нь нулимс гүйлгэнэв. Түүний сэтгэл хөдөлжээ.

- Би тантай маргахыг хүсэхгүй ч гэсэн амьдралд шийдвэрлэгдээгүй таавар өдий төдий байгааг та зөвшөөрөх ёстой гэж тэр өгүүлэв.
- Ганц ч байхгүй гэдгийг зоригтой хэлж болно.

Оройн хоолны дараа Андрей Андреич хийл хөгжмөөр тоглож Нина Ивановна баян хуураар түүнтэй хоршив. Андрей Андреич их сургуулийн хэл бичгийн ангийн арван жилийн өмнө төгсгөсөн боловч хаана ч албан хаадаггүй, тодорхой ажилгүй, зөвхөн сайн санааны үүднээс хааяа хааяа концертод оролцдог болохоор хот даяар түүнийг жүжигчин гэлцдэг юм.

Андрей Андреичийг тоглож байхад бусад нь чимээгүй сонсоно. Ширээн дээр цайтай халуун тогоо чимээгүйхэн буцалж ганц Саша цай ууж сууна. Арван хоёр цагийн хэрд хийлийн чавхдас гэнэт тасарснаар бүгд инээлдэн таjцгааж эхлэв.

Надя сүйт хүнээ үдэж гаргаад ээжтэйгээ хамт суудаг (эмээ ээж дор давхарт байдаг юм) дээд давхарт гарлаа. Дээд талын танхимд гэрлийг унтрааж эхэлсэн боловч Саша цай ууж суусаар байв. Тэр москвагийнхны заншлаар нэг суурин дээр зургаа долоон аяга цай тухтайхан уудаг билээ. Надяг хувцсаа тайлан орондоо орж хэвтсэний дараа доод давхраас

зарц нарын юмаа хурааж янзлах, эмээ ээжийн уурлах нь удаан сонсогдсоны дараа дуу шуугиан намдаж зөвхөн Сашагийн өрөөндөө ханиалгах нь доод давхраас үе үе сонсогдоно.

Хоёр цагийн орчим Надяг сэрэхэд үүр тэмдэгрэн хаа нэг алсад манаачийн юм тоншин чимээ гаргах сонсогдож байв. Хэтэрхий зөөлөн ор дэвсгэр дээр эвгүй ч юм шиг, уйтгартай ч юм шиг. Өнгөрсөн таван сарын олон шөнийг өнгөрөөсөн шигээ Надя орон дээрээ өндийж суугаад юм бодож гарав. Андрей Андреич түүнтэй хэрхэн ойртож ханилах санаагаа илэрхийлсэн, тэгээд өөрөө зөвшөөрч тэр сайн сэтгэлд ухаалаг хүнийг үнэлэн үзэх болсон нэг л бодол түүний санаанд эргэлдэнэ. Одоо харин хурим хүртэл сар хүрэхгүй хугацаа үлдээд байхад түүнийг ойлгогдохын аргагүй хэцүү юм угтаж байгаа юм шиг айх сэтгэл төрөх болжээ.

Манаач нөгөө төмрөө үргэлжлүүлэн тоншсоор….

Хуучин том цонхоор цэцэрлэг, түүний цаана шигүү ургасан боловч хүйтэнд өнгө нь буурсан цэцэглэн байгаа голт борын цэцэг харагдана. Цайвар өтгөн манан нөмрөн авах гэж тэдний зүг аажмаар хөвнө. Алсын модонд турлиах дуугарна.

Бурхан минь, миний сэтгэл яагаад ингэж уймарна вэ?

Сүйт бүсгүй бүр хуримынхаа урьд ийм байдаг ч байж магадгүй дээ. Хэн мэдэх вэ! Сашагийн нөлөө ч юмуу? Гэтэл Сашаа хэдэн жил дараалан улиг болсон зүйлээ бичиг уншиж байгаа юм шиг уншсаар байгаа шүү дээ. Түүний хэлж ярьдаг нь гэнэн атлаа аймшигтай юм шиг санагдана. Саша яагаад миний санаанаас гардаггүй билээ? Яагаад тэр билээ?

Манаач юм тоншихоо больжээ. Цонхны дор, бас цэцэрлэгт шувууд жиргэж цэцэрлэг дэх манан арилаад орчин тойрон инээмсэглэл адил хаврын гэрэл гэгээнд умбаж наранд ээгдэн халсан цэцэрлэг өнгө төрхөө олон, навчны шүүдэр алмас шиг гялтагнана. Хагдран гандсан хуучин цэцэрлэг өглөө залуужин өнгө жавхаатай болжээ.

Эмээ ээж сэрээд бас Саша жэвгүй ханилгана. Доод давхарт халуун тогоог галлаж сандлуудыг нааш цааш хөдөлгөх нь сонсогдоно.

Цаг аажмаар урагшилсаар. Надя аль хэзээний босч цэцэрлэгт зугаалж явлаа.

Тэгтэл уйлж унжсан Нина Ивановна аяга рашаан барьсаар гарч ирлээ. Нина Ивановна спиритизм1, бага тунгийн эмээр эмчлэх ухаан судалж, ном зохиол уншин өөрөө автагдаж гүйцсэн эргэлзээт зүйлийн тухай яриа дэлгэх дуртай билээ. Энэ бүхэн нь ту с бүрдээ нууцгай, гүн гүнзгий утга учиртай юм шиг Надяд санагддаг ажээ. Надя ээжийгээ үнсээд зэрэгцэн явахдаа:

- Ээжээ, та яагаад уйлсан юм бэ? Гэж асуулаа.

- Нэг өвгөн, түүний охины тухай нэгэн туужийг урьд шөнө би уншсан юм. Өвгөний албан хаадаг газрын дарга охинд дурлаж байна. Би дуустал нь уншаагүй, харин тэнд нулимс гаргахгүй байхын аргагүй нэгэн хэсэг бий. Өнөө өглөө түүнийг санаад уйлсан юм гэж Нина Ивановна ярингуут аягатайгаасаа балгав. Надя дуугүй байснаа:

- Сүүлийн үед миний сэтгэл их хачин байна. Яагаад би шөнө унтаж чадахгүй байгаа юм бэ? Гэж хэллээ.

- Мэдэхгүй юм даа. Шөнө нойр хүрэхгүй болохоор би нүдээ ингэж сайн гэгчийн аниад Анна Каренинагийн явж байгаа, ярьж хэлж байгаа юмуу, эсвэл эртний дэлхийн түүхийн ямар нэгэн үйл явдлыг санахыг хичээдэг юм.

Ээж нь Надягийн байдлыг ойлгохгүй байна, ойлгож чадах ч үгүй гэдгийг Надя ухаарлаа. Үүнийг амьдралдаа анх удаа ухаарч түүнд аймшигтай болж нуугдмаар санагдан өрөө рүүгээ гүйж оров.

Хоёр цагт үдийн хоол идэхээр сууцгаалаа. Дхагва хариг хөнгөн хоолны өдөр болохоор эмээ ээж тосгүй ногоотой шөл, будаан хачиртай зоодой загас бэлтгүүлжээ.

Эмээ ээжийг даажигнах гэж Сашаа ч тэр тааруухан хоолыг иджээ. Хоол идэх үеэр Саша дандаа шог яриа ярих боловч түүни йяриа хэрээсээ хальж зан суртахуунтай холбогдож ирэхээрээ инээд хүргэхээ байчихна. Хэлээ билүүдээд ирэхдээ сашаа хатсан аятай урт нарийхан хуруунуудаа гозойлгож хэлэх гэсэн санаа нь гараад ирэх үед хүч гаргасан нь мэдэгдэж

*1 Нас барагсдын сүнс нөгөө ертөнцөд байдаг гэдэгт итгэснээс үүдэн гарсан гүн ухааны бүтэлгүй урсгалын цэг, орчин үеийн хөрөнгөтний харгис үзэл сурталчид энэ үзлийг бас овжин ашигладаг юм (Орч)*

хорвоогийн тоос хөдөлгөх тэнхэлгүй болжээ гэмээр болоод үнэхээр өрөвдөлтэй байдаг билээ.

Үдийн хоолны дараа эмээ ээж өөрийн өрөө рүү амрахаар явж Нина Ивановна баян хуураа жаахан тоглосноо бас яваад өгөхөд:

- Хонгор хайртай Надя минь, миний ярих юмыг сонсдогч болоосой! Тэгвэл ч гэж Саша хоолны дараахь ердийн яриагаа эхэлнэ.

Надя хуучны түшлэгтэй зөөлөн сандалд нүдээ анин суухад Саша өрөөний нэг булангаас нөгөө булан хүртэл алгуурхан нааш цааш алхлан:

- Та суралцахаар явдаг ч болоосой! Зөвхөн боловсролтой хүмүүс сонирхолтой, хэрэгцээтэй байна. Тийм хүмүүс олон болох тутам ертөнц дээр сайн сайхан цаг төдийчинээн түргэн ирэх юм. Тэгэхэд танай хотоос бүх юм ягуухнаар арчигдан арилж ид шидийн хүчээр болсон адил өөрчлөгдөх болно. Тэр цагт энд гайхамшигтай том барилга байшин, гайхалтай сайхан цэцэрлэг, ер бишийн оргилолт булаг, эрхэм сайахн хүмүүс… бий болно. Хамгийн гол нь энэ биш. Гол нь одоогийн байгаа үл бүтэх хүмүүс энэ муу муухай бүхэн тэр цагт байхгүй болно. Учир нь хүн бүхэн юуны төлөө амьдарч байгаагаа мэдэх болж хэн ч гэсэн тэр үл бүтэх хүмүүсээс тусламж эрэхгүй болох юм. Хонгор минь, та явж үзээч! Ямар ч өөрчлөлтгүй, бөглүү, нүгэлт энэ амьдрал танд улиг болсныг олон түмэнд үзүүлээд өг. Ядахдаа өөртөө ч гэсэн үүнийг нотолж авууштай гэж ярилаа.

- Саша минь, яаж болох вэ дээ. Би хүнтэй суух гэж байгаа шүү дээ.
- За за, энэ чинь хэнд хэрэгтэй юм бэ?

Тэд цэцэрлэг рүү гарч жаахан явцгаалаа.

- Хонгор минь ямар ч байлаа гэсэн танай энэ юу ч хийхгүй амьдрал чинь хичнээн бузар, ямар их утга учиргүй болохыг сайн бодож ойлгох хэрэгтэй. Жишээ нь, та өөрөө, таны ээж, эмээ ээж чинь юу ч хийхгүй байгаа нь та нарын өмнөөс өөр бусад хүн ажилд зүтгэж та нар бусдын амьдралаас сорж байна гэдгийг ядахдаа ойлгооч. Энэ чинь бузар хэрэг биш гэж үү? Гэж Саша үргэжлүүлэн ярив.

"Тиймээ, энэ үнэн" үүнийг өөрөө ойлгож байна гэж Надя хэлмээр байсан авч нүдний нь нулимс бүрхэж үг дуугарах аргагүй болоод биеэ хураан өрөөндөө гүйж орлоо.

Андрей Андреич үдэш орж ирээд заншил ёсоор хийл хөгжмөөр баахан тогложээ. Ер нь тэр хүн үг дуу цөөтэй, тэгээд ч хөгжим тоглох үеэр юм ярьдаггүй болохоор хийлээр тоглох дуртай байж болох юм. Шөнийн арван нэгэн цагт тэр явахдаа пальтогоо өмсөний дараа Надяг тэврээд түүний нүүр, мөр, гарыг шуналтай үнсч

- Хайрт минь хонгор хөөрхөн янаг минь, би хичнээн аз жаргалтай вэ! Баяр бахдлаасаа болж миний толгой эргэжээ! Гэж үглэж байлаа.

Энэ үгийг Надя аль эрт сонссон юмуу эсвэл бүр эрт хаягдсан хуучны уранхай номноос уншсан юм шиг санагджээ.

Танхимд Саша өөрийн урт хуруунуудаар дийзийг бариад цай ууж сууна. Эмээ хөзрөөр мэргэлж Нина Ивановна ном уншина. Дэнлүүнд гэрэл бадарч бүх юм амар амгалан байгаа юм шиг ажээ. Сүй тавьсан хүнтэйгээ салах ёс гүйцэтгээд дээш гарч хэвтэнгүүт унтсан хэр нь урьд шөнийх шигээ тусангуут сэрээд унтмааргүй, бас сэтгэл нь тайван биш байлаа. Тэгээд тэр өндийж өвдөг дээрээ толгойгоо тавин суух гэж байгаа хүнийхээ тухай, хуримын тухай… бодож эхлэв. Түүний ээж талийгаач нөхөртөө хайртай дуртай байгаагүй, одоо өөртөө юу ч үгүй, зөвхөн хадам ээжийн бүрэн эрхшээлд амь зууж байгааг яагаад ч юм бэ дурсан саналаа. Бодох тусам одоо болтол ээжийгээ яагаад ер бишийн онцгой хүн гэж үзэж ерийн тэр нэгэн зол жаргалгүй бүсгүйг яагаад ажиглаагүй байсан юм бэ гэдгээ бодоод бодоод олсонгүй.

Доод давхарт Саша ч унтсангүй, түүний ханиалгах нь сонсогдсоор байлаа. Саша бол гэнэн хачин хүн, түүний мөрөөдөл, мөнөөхөн гайхалтай цэцэрлэг, оргилолт булгуудад итгэмээргүй хир нь түүний энэ гэнэн зан, итгэмгүй ярианд охины сэтгэлийг хөдөлгөх өчнөөн төчнөөн сайн сайхан зүйл агуулагджээ. Тэгээд ч явж суралцах юм биш үү гэж бодмогц бүх зүрх цээж нь баяр бахдалд нь умбаад:

- Энэ туахй бодохоо больё, энэ тухай бодсоны хэрэггүй гэж Надя шивнэжээ.

Манаач харангаа үргэлжлүүлэн тоншсоор…

Зургадугаар сарын дундуур Саша гэнэт уйтгарлах болж Москва руу явахаар шийдэн:

- Би энэ хотод сууж чадахгүй нь, ус дамжуулах хоолой, сувагжуулалтын аль аль нь алга. Гал зуух арчаагүй бохир болохоор хоол идэхэд хүртэл хувцас бохирдох юм гэж үглэхэд:
- Хэсүүлч минь байзнаач, хурим хийх долооны өдөр юу юугүй боллоо шүү дээ гэж эмээ ээж шивнэн түүнийг ятгана.
- Горьгүй нь.
- Есөн сар хүртэл манайд байна гэж амласан биш үү!
- За тэгвэл горьгүй боллоо. Би бас ажил хийх ёстой.

Чийглэг сэрүүн зун бүх мод нойтон болж цэцэрлэгт байгаа юм бүхэн эвгүй зэврүүн үзэгдэн үнэндээ ажиллаж байгууштай байжээ. Дээд дооргүй бараг бүх өрөөнд танил эмэгтэйчүүдийн дуу гарч эмээ ээжийн тэнд оёдлын машин түчигнэж байсан нь инж бэлтгэн зав чөлөөгүй болсны гарч байлаа. Зөвхөн үстэй дээл гэхэд Надяд зургааг бэлтгэсний дотор эмээ ээжийн хэлснээр хамгийн хямдхан нь гурван зуун рубль болжээ. Үймээн бужигнаанд бухимдсан Саша өөрийн өрөөнд уурлан суух авч түүнийг явуулахгүй гэж ятгаснаар долоон сарын нэгнээс нааш явахгүй гэж тэр ам өгчээ.

Цаг хугацаа тун хурдан өнгөрнө. Петр богдын дүйцэн өдөр үдийн хоолны дараа Андрей Андреич Надягийн хамт урьд өмнө хөлслөн авч залуу хосод бэлтгэж байгаа байшинг үзэхээр Москвагийн гудамж руу явжээ. Хоёр давхар тэр байшингийн зөвхөн дээд давхрыг одоохондоо чимэглэн засжээ. Будаж гялалзуулсан царсан шалтай тамхимд Вена хотын сандал, төгөлдөр баян хуур, хийль хөгжмийн нотны тавиур тавьжээ. Тэндээс будгийн үнэр ханхална. Баруил нь хагарч унасан нил ягаан өнгийн ваарны дэргэд, шалдан авхайг тосон будгаар зурсан том зургийг алтлаг өнгийн жаазанд хийж хананд хаджээ.

- Гайхалтай зураг шүү. Зураач Шишмачевский зурсан юм гэж Андрей Андреич хэлээд хүндэтгэсэн байдлаар шүүрс алдав.

Цаана нь дугуй ширээ, тод цэнхэр өнгийн эдээр бүрсэн буйдан түшлэгтэй зөөлөн сандлууд тавьсан зочдын өрөө байна. Өндөр бортогон малгай1 өмсч олон одон зүүсэн эцэг лам Андрейгийн гэрэл зургийг буйдан сандлын дээр хаджээ. Аяга таваг, сав суулганы том шүүгээтэй хоолны өрөөгөөр тэд орсны дараа унтлагын өрөөнд орлоо. Бүдэг гэрэлтэй тэр өрөөнд хоёр ор зэрэгцүүлэн тавьсан үзэгдэж бүх тавилга нь тэнд хамгийн гоё чамин байхад чиглэгджээ. Өөр ч байх ёсгүй юм. Андрей Андреич өрөөнүүдээр Надяг дагуулан явахдаа үргэлж түүний бүсэлхийгээр таварсээр байсан нь өөрөө буруутай, арчаагүй юм шиг Надяд санагдан эдгээр бүх өрөө тасалгаа, ор түшлэгтэй зөөлөн сандлыг үзэн ядаж шалдан авхай түүнийг бухимдуулна. Андрей Андреичид хайр сэтгэлгүй болсон юмуу эсвэл түүнд хэзээ ч дурлаж байгаагүй гэдэг нь түүнд бүр тодорхой болжээ. Гэвч үүнийгээ хэнд яаж хэлэхийгээ өдөр шөнөгүй бодовч

тэр ойлгоогүй, ойлгож ч чадахгүй байлаа… Андрей Андреич түүний бүсэлхийгээр тэврээд энхрий дотно үг хэлэн энэ байшингийн өрөөнүүдээр явж байхдаа үнэхээр их зол жаргалтай болж энэ бүхэн нь гэнэн, тэнэг, тэсвэрлэхийн аргагүй булай хэрэг гэж Надя үзэж бүсэлхийгээр нь тэвэрч яваа Андрей Андрейчийн гар хүйтэн хатуу дөнгө шиг санагдана. Тэр бүсгүй зугтах, цурхиран уйлах юмуу цонхоор үсрэхэд ч бэлхэн байв. Андрей Андреич түүнийг усанд ордог өрөөнд дагуулан авчраад хананд суулгасан гоожуурт гараа хүргэмэгц гэнэт ус гоожиход:

- За ямар байна даа? Таазан дээр зуун хувингийн багтаамжтай сав суулгасан юм, ингээд чи бид хоёр устай болж байгаа нь энэ гэж Андрей Андреич инээмсэглэн хэлэв.

Тэр хоёр хашаан дундуур явж гудамжинд гараад хөлсний тэргэнд суув. Харанхуй хар тоос дэгдэн босч юу юугүй бороо ормоор янзтай боллоо. Андрей Андреич тоосонд нүдээ аньснаа:

- Чи даараагүй биз? Гэж асуухад бүсгүй дуугарсангүй.

*1 Оройгоороо өргөн бортого хэлбэртэй өндөр малгайг Оросын үнэн алдарт шашны санваартан хүнд хүндэт шагнал болгон шагнадаг байжээ. (Орч)*

- Намайг юу ч хийдэггүй гэж өчигдөр Саша зэмлэснийг чи санаж байна уу? гэж залуу асуугаад жаахан дуугүй байснаа, -Яая, гэхэв түүний хэлдэг яриагүй зөв. Би юу ч хийдэггүй, хийж ч чаддаггүй. Яагаад ийм байна вэ, хайрт минь? Хэзээ нэгэн цагт малгайдаа таних тэмдэг хадаад алба хаахаар явна гэсэн бодолтой яагаад эвлэрч болшгүй санагддаг юм бэ? Өмгөөлөгч, латин хэлний багш юмуу, нутгийн захиргааны гишүүдийг харах бүрд надад яагаад эвгүй байдаг юм бэ? Эх болсон Орос орон минь, зугаа цэнгэл хөөцөлдсөн ашиг тусгүй хичнээн хүнийг тэтгэн тэжээнэм бэ? Зовлонд нэрвэгдсэн эх орон минь, над шиг хүн чамд хичнээн олон байна вэ! Гэж хэллээ.

Тэр өөрийн юу ч хийдэггүйгээ дүгнэхдээ энэ бол цаг үеийн онцлог гэлээ.

- Гэрлэснийхээ дараа хөдөө гарч тэнд ажил хийцгээе. Бид гол горхи, цэцэрлэг бүхий бага шиг газар өөрсөндөө худалдаж аваад ажил хөдөлмөр хийж амьдралыг ажиглаж үзэх болно… Энэ бол хичнээн сайхан гэж санана хэмээн Андрей Андреич үргэлжлүүлэн ярив.

Түүнийг бүрх малгайгаа авахад үс нь салхинд хийсэхийг харсан Надя “Бурхан минь, гэртээ л харих юмсан” гэж бодов. Гэртээ бараг тулж очоод тэд Андрей эцгийг гүйцвэл баярласан Андрей Андреич бүрх малгайгаараа даллаад:

- Аав минь явж байна. Би аавдаа их хайртай, сайн хөгшин байгаа юм гэж хэлээд тэрэгчинд хөлс төлөв.

Оройжин зочид цуварч тэдэнтэй наргиж инээж, хөгжимдөх, хийл хөгжим сонсох, аар саар яриа чагнах, зөвхөн л хуримын тухай ярилцах ёстойг Надя санаж гэртээ уур уцаартай, сэтгэл түвшингүй буцаж иржээ. Зочдын дэргэд ямагт ихэмсэг дүртэй байдаг эмээ ээж ганган чамин торгон даашинзаа өмсөөд халуун тогооны дэргэд сууж байлаа. Лам багш Андрей зальтайгаар инээмсэглэн орж ирээд:

- Таны эрүүл саруул байгаад сэтгэл хангалуун байна гэж эмээ ээжид хэлсэн нь наргиан тоглоом хийж байна уу, үнэнээсээ хэлж байна уу гэдгийг мэдэх аргагүй эжээ.

Цонх, дээврийг салхи балбаж пийшингийн яндангаар салхин гаслантайяа исгэрэн шуугина. Шөнийн нэг цаг болж байгаа ажээ. Гэрт бүгд хэвтэцгээсэн боловч хэн ч унтаагүй ажээ. Доод давхарт хийл хөгжмөөр тоглож байгааг Надя сонсч байлаа. Ямар нэгэн огцом шуугиан гарсан нь цонхны гаднах хаалт унасан бололтой. Тэрхэн зуур Нина Ивановна лаа барьсаар дан цамцтай орж ирээд:

- Надя минь, юу дуугарав? Гэж асуув.

Үсээ ганц сүлжээд эмээнгүй инээмсэглэж байгаа ээж нь энэ салхитай шөнө урьд урьдаасаа хижээл, ганган хээнцэр биш, атигар намхан болсо юм шиг санагдана. Саяхан болтол Надя ээжийгээ ер бишийн хүн гэж бодож түүний хэлсэн бүгдийг бахдан сонсдог байснаа санавч одоо түүний хэлснээс сэтгэлд юу ч үлдсэнгүй. Ээжийн нь хэлж ярьж байсан бүхэн тийм ялихгүй юм байжээ.

Пийшинд сүрхий чимээ гарч “Ээ бурхан минь!” гэж хашгирах ч сонсогдов. Надя орон дээрээ сууж үснээсээ зууран цурхиран уйлж:

- Миний яаж байгааг ээж минь та мэддэг ч болоосой! Намайг явуулж өгөөч гэж танаас мөргөн сөгдөн гуйж байна гэж хэлбэл Нина Ивановна эс ойлгон орон дээр суугаад:

- Хаашаа? Хаашаа явах гэж? Хэмээн асуув.

Надя юу ч хэлж чадахгүй удаан уйлсны дараа:

- Намайг энэ хотоос явахыг зөвшөөрөөч! Хурим хийх ёсгүй, хийх ч үгүй гэдгийг ойлгооч! Би тэр хүнд хайр сэтгэлгүй… Түүний тухай ярьж ч чадахгүй байна гэж хэллээ.

- Хайрт охин минь, яалаа гэж. Чи тайвшир. Чиний сэтгэл үймрээд ингэж байгаа хэрэг. Гайгүй, ийм байдаг юм. Чи Андрейтэй маргалдсан бололтой. Хайр сэтгэлтэй улс хэрлэдсэн ч тайвширдаг ёс бий гэж үнэнхүү их айсан Нина Ивановна яаран сандран өгүүлэв. Надя улам ихээр цурхиран орилж:

- Ээж минь, та гараад өгч үзээч! Гэж хэлэхэд Иван Ивановна чимээгүй байснаа:

- Чиний хүүхэд, бяцхан охин байсан чинь аль хэзээний өнгөрөөд одоо сүйт бүсгүй болсон үү дээ. Байгальд бодисын солилцоо дандаа болж байдаг юм. Чи өөрөө эх хүн, бүр эмээ ээж болоод миний охин шиг дурааpaa охинтой болно гэдгийг чи анзаарахгүй байна гэж хэлэхэд:

- Хайрт ээж минь, та ухаантай хэр нь тун ч их аз жаргалгүй хүн шүү дээ. Тэгээд яах гэж ийм дүлий балай юм ярина вэ? Бурхан минь, яах гэж тэр вэ? Гэж Надя хариулав.

Нина Ивановна ямар нэгэн юм хэлэх гэсэн боловч юу ч хэлж чадалгүй ихэр татан уйлсаар өрөө рүүгээ явжээ. Пийшинд дахин чимээ гарч нэг л аймшигтай болоход Надя орноос ухасхийн босч ээж рүүгээ гүйж очлоо. Уйлж хайлсан Нина Ивановна цэнхэр хөнжил нөмрөөд гартаа ном барин орон дээр хэвтэж байлаа.

- Ээж минь, миний хэлж байгааг сайн сонсоод бодож ухаарахыг танаас гуйж байна. Бидний амьдрал ямар гутамшигтай байгааг бодоод үзээч. Миний ухаан тэлж бүгдийг ухаарч байна. Таны Андрей Андреич ямар хүн бэ? Ээжээ, тэр чинь ухаан муутай хүн шүү дээ. Бурхан өршөөг! Тэр чинь тэнэг хүн гэдгийг ойлгооч ! Нина Ивановна түргэн өндийж суугаад:

- Чи, чиний эмээ та хоёр намайг тамлаж гүйцлээ гэж ихэр татан уйлангуут өгүүлж – Би амьдрахыг хүсч байна! Гэж давтан өгүүлээд нударгаараа цээж рүүгээ хоёр гурав дахин дэлдэснээ: - Намайг эрх чөлөөтэй болгож өгөөч! Би хөгшрөөгүй болохоор амьдрахыг хүсч байна, та нар намайг чавганц болгож бүр гүйцлээ гэж хэлээд гуниглан уйлж хөнжилдөө атиран хөрвөж хэвтэх нь арчаагүй, тэнэг, өчүүхэн амьтан мэт харагдана.

Надя өрөөндөө очиж хувцсаа өмсөөд цонхны дэргэд өглөө болохыг хүлээн суулаа. Надяг шөнөжингөө бодолд дарагдан сууж байхад хэн нэгэн хүн хашаан дотор цонхны хаалтыг тоншин исгэрч байлаа.

Шөнө цэцэрлэг доторхи бүх алим, чавганы хөгшин мод салхинд цохиулан уначихаж гэж эмээ ээж өглөөгүүр харамсан өгүүлжээ. Тэнгэр бүрхэг байсан нь гэрэл асаамаар ч юм шиг. Хүн бүгд хүйтэн байна гэцгээж бороо цонхыг балбасаар байлаа. Цай уусны дараа Надя, Сашагийн өрөөнд орж нэг ч үг хэлэлгүйгээр түшлэгтэй зөөлөн сандлын дэргэд буланд сөхрөн суугаад гараараа нүүрээ таглахад Саша:

- Юу болов? Гэж асуув.

- Горьгүй нь…Урьд өмнө энд би амьдарч болоод байснаа огт ойлгохгүй байан. Сүй тавьсан хүнийг, өөрийг, бас хий хоосон утга учиргүй энэ амьдралыг..би үзэн ядаж байна гэж Надягийн хэлэхэд юу болсныг сайн мэдээгүй Саша:

- За, энэ ч яахав… Тэгээд … гэвэл Надя үргэлжлүүлэн:

- Энэ амьдрал намайг залхааж гүйцлээ. Би энд ганц ч хонож чадашгүй нь. Маргааш би эндээс явна. Бурхан өршөөг, та намайг дагуулаад яваач! Гэв.

Саша, Надя руу гайхан харж байснаа эцэст нь учрыг олж хүүхэд шиг баярлаад баярласнаас болж бүжиг хийж байгаа аятай гараараа даллан шаахайгаараа гэзэр дэвслэн:

- Гайхалтай байна! Ямар сайн хэрэг вэ! Гээд гараараа хооронд нь үрчив.

Тэр хүн хязгааргүй чухаг ямар нэгэн зүйлийг өөрт нь одоохон хэлэх биз гэж Надя хүлээн илбэдүүлсэн юм шиг дүрлэгэр том нүдээ үл цавчин Сашаг харж байлаа. Тэр хараахан юу ч хэлээгүй байгаа боловч охины өмнө урьд нь түүний мэддэггүй байсан ямар нэгэн шинэ дардан зам зурайж байгаа юм шиг үхэлд ч атугай хамаагүй бэлтгэн Сашаг харсаар байна.

- Би маргааш явна. Та нар цөмөөрөө өртөөн дээр намайг үдэж гаргахаар очоорой… Таны ачааг би чемодандаа хийгээд танд билет авчихъя. Гурав дахь хонхны үеэр вагонд ороорой, тэгээд л бид явчихна. Хадтай хамт Москвад очоод та цааш Петербург рүү явах болно. Таны паспорт чинь бий юу? Гэв.
- Бий, бий.
- Танд харамсч харуусах юм байхгүй гэдгийг танд тангараглая. Та явж суралцах болно. Цааш нь таны хувь заяа мэдэх хэрэг. Амьдралынхаа замыг гартаа оруулаад авахаар бүх юм өөрчлөгдөх болно. Амьдралынхаа замыг гартаа оруулж авах нь хамгийн чухал зүйл, бусад нь хамаагүй. Ингээд та маргааш явах болж байх шив дээ? Гэж Саша сэтгэл бадрангуй өгүүлжээ.
- Тэгэлгүй яахав.

Надягийн зүрх догдлон хэзээ хэзээнээс илүү сэтгэл үймрэн яван явтлаа догдлон шаналах юм шиг санагдсан авч дөнгөж дээш гарч өрөөндөө очиж орондоо орж хэвтмэгц үдэш болтол уйлсэн хэр нь инээмсэглэсэн царайтай бөх гэгчийн утсан байжээ.

Хөлсний тэргэнд хүн явуулжээ. Надя бүрх малгайгаа, пальтогоо өмсчихөөд ээжийгээ, бас өөрийн юм бүхнээ дахин харж авах гэж дээш гарлаа. Өрөөнд одоохондоо хэр дулаахан хэвээр байгаа орныхоо дэргэд Надя зогсч сайн гэгчийн харж аваад ээж рүүгээ очив. Нина Ивановна унтаж байсан болохоор өрөөнд чимээ аниргүй ажээ. Надя ээжийгээ үнсч, үсий нь засан хоёр гурван минут зогссоноо яаран доош буув.

Гадаа ширүүн бороо орж байлаа. Довжооны дэргэд шал норсон бүрхүүлтэй тэрэг зогсоно. Зарцыг чемодан тавилж эхлэхэд эээ ээж нь:

- Надя минь зэрэгцэж суух зай алга даа. Тэнгэр ийм муухай байхад гаргаж өгнө гэдэг мөн дураа. Гэртээ үлддэг ч болоосой. Энэ борооны цутгаж байгааг! Гэж үглэв.

Надя ямар нэгэн юм хэлмээр байсан боловч чадсангүй. Тэгээд Саша Надяг суулгаж нөмөрдөг зузаан алчуураар хөлий нь хучиж өөрөө зэрэгцэн суулаа.

- Өлзий оршиг! Бурхан өршөөг! Саша чи Москвагаас бидэнд захидал бичиж байгаарай! гэж эмээ ээж үүдний довжоон дээрээс хашгирав.
- За, за. Эмээ минь сайн ууж байгаарай!
- Тэнгэр бурхан чамайг тэтгэж байг!
- Энэ тэнгэрийн байж байгааг хараач гэж Саша хэлэв.

Надя уйлж эхлэв. Явна гэж ер итгээгүй байснаа эмээ ээжтэй салах ёс гүйцэтгэн ээжийгээ харснаас хойш гарцаагүй явна гэдэг нь түүнд одоо тодорхой болжээ. Хот минь баяртай! Андрей, түүний эцэг, шинэ байр, ваарны дэргэдэх шалдан авхай зэргийг Надя гэнэт дурсан санасан боловч, тэдгээр нь түүнийг айлган зовоосонгүй, харин аар саар гэнэн зүйл шиг санагдан сэтгэлд нь эзлэх байргүй болсоор байв. Вагонд сууж галт тэрэг хөдлөхөд тийм их чухал юм шиг байсан өнгөрсөн явдлууд өчүүхэн бөөрөнхий юм болж хувираад одоо хүртэл огт ажиглагдаагүй байсан асар их ирээдүй тэдгээрийн орыг эзэлжээ. Бороо вагоны цонхыг балбаж зөвхөн ногоон тал үзэгдэн цахилгаан утасны багана дээр сууж буй шувууд жирэлзэн өнгөрөх ажээ. Дээр үед сул тариачин болохоор зулбах гэж нэрлэгдэж байсны адилаар дур зоргоороо суралцахаар явж байна гэж санангуут баяр хөөр Надягийн бүх биеийг эзэмдэж ирэхэд бүсгүй инээж, уйлж, мөргөж явахад Саша инээмсэглэн:

Зүгээр, зүгээр гэж хэллээ.

Намар, өвөл ээлжлэн өнгөрлөө. Надя өдөр бүр ээж, эмээ ээжээ үгүйлэн санаж Сашагийн тухай бодно. Гэрээс дулаан дотно үгтэй захидлууд ирж болж өнгөрсөн бүхнийг уучилсан буюу мартсан юм шиг байв. Тавдугаар сард шалгалтаа өгсний дараа эрүүл саруул, баяр хөөртэй Надя гэртээ харих замдаа Сашатай уулзахын тул Москвад түр саатжээ. Саша яг ноднин зуных шигээ сахал нь ургасан, үс нь сэгсийсэн, царай зүс нь дорой шаналангүй болж баахан өтөлж турсны дээр үргэлж ханилгах ажээ. Яагаад ч юм бэ, тэр хүн Надяд их царай дарсан бүдүүлэг, байдалтай харагджээ.

- Ээ бурхан минь, хонгор хөөрхөн Надя минь хүрээд ирлээ гэж тэр баясгалантайгаар инээмсэглэн хэллээ.

Амьсгаа авах аргагүй тамхины утаа, будаг шунхны үнэр ханхалсан чулуун барын хэвлэлийн газар тэр хоёр сууж байгаад тамхи татаж энд тэндгүй нулимсан Сашагийн өрөөнд иржээ. Ширээн дээр нэгэнт хөрсөн халуун тогооны дэргэд хар цаастай хагархай таваг, ширээн дээр ч, шалан дээр ч өдий төдий үхсэн яваа хэвтэнэ. Тохижилт хээнцэрлэлийг Саша бүрэн огоор чхувийн амьдралаа хааш яйш зохиож хамгийн ерийн байдлаар аж төрж байгаа ажээ. Хэрэв түүнтэй хувийн аз жаргал, хайр дурлалын тухай ярьвал тэр юу ч ойлгохгүй, зөвхөн л инээж байсан билээ.

- Зүгээр, бүх юм ёсоороо болсон. Ээж намар Петербург над руу ирээд эмээ ээж уурлаагүй, харин миний өрөөнд орж загалмайлдаг л гэж ярьсан хэмээн Надя яаран өгүүлэв.

Саша баяр баясгалантай харж байсан авч ханиалган хахирган дуугаар ярьж байсныг үзсэн Надя энэ хүн үнэхээр айхавтар өвдсөн юмуу, ер нь иймэрхүү харагдаж байгаа харэг үү гэдгийг ойлгосонгүй. Тэгээд:

- Хайрт Саша минь, та өвдсөн байна шүү дээ гэж Надягийн хэлэхэд:
- Гайгүй, тийм ч сүрхий өвдөөгүй гэж Саша өгүүлэв.
- Ээ бурхан минь, хонгор Саша минь яагаад та эмнүүлэхгүй, яагаад та эрүүл мэндээ хайхардаггүй юм бэ? Гэж Надя сэтгэл зовон асуугаад нүдэн дээгүүр нь нулимс гүйлгэнэв. Хүүхэд ахуй үе шиг нь одоо бүр түүнээс холдож одсон Андрей Андреич ваарны дэргэдэх шалдан авхай, бүх өнгөрсөн явдал яагаад ч юм бэ, түүний сэтгэл тод зурайж ирлээ. Саша ноднин жилийнх шигээ тийм сонирхол татахааргүй, тийм соёлжингуй биш байсанд Надягийн сэтгэл гонсойн уйлж:
- Саша минь, та их ноцтой өвдсөн байна. Таныг ийм цонхигор туранхай байлгахгүйн тул юу хийхээ би мэдэхгүй байна. Би танд үнэхээр их талархаж явдаг шүү дээ Миний тусын тулд хичнээн их юм хийснээ та өөрөө төсөөлж чадахгүй шүү дээ. Чухамдаа та бол одоо миний хамгийн ойр дотнын хүн шүү дээ гэж хэллээ.

Тэр хоёр зөндөө ярилцан суужээ. Надягийн Петербург өвөлжсөнөөс хойш одоо Сашагийн хэл яриа, инээх ханиахаас эхлэн ер нь бүх биеэс нь ямар нэгэн үеэ өнгөрөөсөн, хуучин гандсан, магадгүй бүр булшлагдаж гүйцсэн юм ханхалж байлаа.

- Би нөгөөдрөөс Ижил мөрөн рүү, дараа нь айраг уухаар явна. Айраг уугаад үзмээр байна. Надтай хамт нэг нөхөр мөөнь авгайтайгаа явна. Тэр бүсгүй гайхалтай хүн байгаа юм. Амьдралынх нь замыг гарт атгуулахын тул би түүнийг байдаг чадлаараа ятгаж байгаа юм гэж Саша ярилаа.

Тэр хоёр баахан ярьж аваад галт тэрэгний өртөө рүү явлаа. Саша түүнийг цай, алимаар дайлжээ. Галт тэрэг хөдлөхөд Саша инээмсэглэн алчуураар даллаж байлаа. Түүний алхаа гишгээнээс ажигласан л өвчин эмгэгтэй тэр хүн удаан амьд явамгүй үзэгдэнэ.

Надя үдийн хэрд өөрийн хотдоо иржээ. Тэднийг өртөөнөөс гэр рүүгээ явж байхад гудам өргөн, байшингууд намхан болсон юм шиг санагдан, хүн бараг үзэгдсэнгүй, хүрэн пальтой, өмссөн хөгжим хөтлөгч ганц герман хүн л тааралджээ. Бүх байшин тоосонд дарагдсан ажээ. Бүр өтөлж хөгширсэн бүдүүн тарган эмээ ээж нь Надяг тэвэрч аваад мөрөнд нүүрээ нааж салж чадахгүй удаан уйлжээ. Нина Ивановна сүрхий өтлөн турж доройтсон боловч урьдын шигээ хуруунд нь алмаас чулуу гялалзсаар ажээ. Түүний бүх бие чичрэн:

- Хайрт охин минь! Хайрт охин минь! Гэж дуу алдана.

Дараа нь бүгдээрээ сууж чимээгүй уйллаа. Нийгэмд эзлэх байргүй, урьдын нэр хүнд алга бол зочдыг урин цуглуулах эрхгүй болж урьдын бүх юм гэрэлтгүй алдагдсаныг эмээ ээж, ээж хоёр нь мэдэж байгаа нь тодорхой ажээ. Элбэг дэлбэг, хөнгөн хуудмаг амьдралаасаа хагацдагтай энэ бүхэн яг адил ажээ.

Надя дээшээ гарч өөрийн ор, энгийн цагаан хөшигтэй цонх, нар гийсэн баяр баясгалантай дуу шуугиантай цэцэрлэгээ цонхоор харан ширээгээ илснээ сууж юм бодлоо. Үдийн хоолоо Надя тухтайхан идэж амттай том том чавга бүхий цай уусан хэр нь ямар нэгэн юм дутагдаад өрөөнүүд хоосон юм шиг, тааз нь намхан юм шиг санагдсаар байлаа. Үдэш унтахаар хэвтэж хучилгаар хучихад энэ дулаан зөөлөн орон дээр яагаад ч юм бэ их л инээдэмтэй мэт санагдана.

Нина Ивановна орж ирээд гэм буруутай хүний байдлаар ийш тийш харан чимээгүй сууж байснаа:

- Надя минь, ямар байна? Чиний сэтгэл их хангалуун байгаа биз? Гэж асуув.
- Хангалуун байнаа, ээж минь.

Нина Ивановна босч Надяг, бас цонх руу харж загалмайлснаа

- Намайг шүтлэгтэй болсныг чи харж байгаа биз. Би одоо гүн ухаан судалж дандаа юм боддог болсон. Олон юм одоо надад цэлмэгөдөр шиг тодорхой болж байна. Давын өмнө бүх амьдралыг давхар давхар бодож л өнгөрөөх хэрэгтэй гэж би бодож байна гэв.
- Эмээ ээжийн бие ер нь ямар байна вэ?
- Гайгүй юм шиг байна. Чамайг Сашатай явчихаад дараа нь чамаас цахилгаан утас ирэхэд уншингуут ухаан алдаж уначихаад гурав хоног хэвтсэн, тэгээд дандаа бурханд мөргөж уйлдаг болсон. Одоо ч гэйгүй л байна гэж өгүүлээд өрөөн дотуур явлаа.

Манаач харангаа тоншссор байв.

- Давын өмнө амьдралыг давхар давхар бодож, өөрөөр хэлбэл ухамсрын амьдрал маань ертөнцийн долоон өнгө шиг хамгийн эгэл махбодод хуваагдаж, тэр махбод бүрийг тус тусад нь судалж байгаасай гэж бодох юм хэмээн Нина Ивановна хэлэв.

Тэгээд Нина Ивановна юу юу ярьсан, хэзээ гарсныг Надя сонссонгүй унтаад өгчээ.

Тавдугаар сар дуусч зурагдугаар сар гарчээ. Надя гэр орондоо даслаа. Эмээ ээж гүнээр шүүрс алдан халуун тогоотой ноцолдоно. Нина Ивановна үдшийн цагаар өөрийн гүн ухааныг сурталдана. Тэр бүсгүй энэ гэрт гадны хүн шиг сууж арав хорин мөнгөний хэрэгцээ гарсан ч эмээ ээжээс гуйна. Байшин ялаагаар дүүрч өрөөний тааз улам намхан болсон мэт санагдана. Андрей лам, бас Андрей Андреичтэй таарaлдахаас эмээж эмээ ээж, Нина Ивановна хоёр гадагш бараг үл гарна. Надя цэцэрлэг, гудамжаар явж өнгө алдсан хашаа айшинг харахад энэ хотод бүх юм нь хуучирч үеэ өнгөрөөн бүх юм ямар нэгэн шинэ залуу зүйлийг хүлээж байгаа юм шиг үзэгдэнэ. Аяа, хувь заяагаа зоригтой шулуун харж өөрийгөө бүрэн эрхтэй гэж ухамсарлан баяр баясгалантай, эрх чөлөөтэй болох тэр шинэ, тодорхой амьдрал түргэн ирээсэй! Тийм амьдрал тэр орой ч гэсэн заавал ирнэ! Дөрвөн зарц газар доорхи давхрын ганц бохирб алиар өрөөнд амь зуухаас өөр аргагүй тийм байдлаар бариулсан эмээ ээжийн энэ байшингаас ул мөр үлдэхгүй болж түүнийг мартан, дурсахгүй байх цаг ирэхдээ ирнэ шүү дээ. Хөрш

айлын хүүхдүүд л Надягийн инээдийг хүргэнэ. Надяг цэцэрлэг дотор зугаалан явж байхад тэд нар хашаа тогшин шоолон хөхрөлдөж:

- Сүйт хүүхнийг хараач! Сүйт хүүхнийг хараач! Гэж даажигнана.

Саратов хотоос Сашагийн бичсэн захидал иржээ. Таталган бичсэн захидалдаа тэр Ижил мөрнөөр сайхан аялсан боловч Саратовт жаахан өвдөж хоолой сөөж эмнэлэгт хэвтээд хоёр долоо хоног болж байгаа тухайгаа бичжээ. Үүний цаад учрыг Надя олйгож бараг итгэж байсан урьдчилсан таавар түүнийг эзэмдсэн боловч Сашагийн тухай тэр урьдчилсан таавар бодол урьдынх шиг түүний сэтгэлийг хөдөлгөхгүй байгаа нь түүнд эвгүй байжээ. Надя амьдралын мөрөөдөлд автагдан Петербург рүү явахыг туйлгүй хүсч, Сашатай танилцсан нь их дотно санагдавч аль хэдийнээ улиран өнгөрсөн зүйл болжээ. Надя шөнөжин унтсангүй, өглөөгүүр цонхны дэргэд чимээ чагнан сууж байтал дор эмээ ээж бачимдсан дуугаар ямар нэгэн юм түргэн түргэн асууж байсны дараа хэн нэгэн хүний уйлах сонсогдов… Надяг доош буухад уйлсан царайтай эмээ ээж буланд мөргөн залбирч байв. Ширээн дээр цахилгаан утас хэвтэнэ.

Эмээ ээж, Нина Ивановна хоёр гашуудлын ёс хийгэхээр сүм рүү явж Надя юм бодон өрөөнүүдээр баахан явлаа. Сашагийн хүсч байснаар тэр амьдралынхаа замыг гартаа оруулж авсан, энд бол ямар ч хэрэггүй гадны ганцаардсан хүн, энд байгаа юм бүхэн түүнд хэрэггүй, урьд өмнийн бүх юм түүнээс тарсан холдож шатаад урьд өмнийн бүх юм түүнээс тасран холдож шатаад үнс нь салхинд хийссэн юм шиг алга болсныг Надя сайн ухаарчээ. Тэр Сашагийн өрөөнд ороод нэлээд зогсжээ.

“Хайрт нөхөр Саша минь, баяртай!”. Надягийн өмнө саруул амьдрал дүрслэгдэн нууц юмаар дүүрэн, тодорхойгүй тэр амьдрал түүний анхааарлыг татан, даллаж байна.

Тэгээд дээш гарч юм хумаа янзлаад, маргааш өглөө нь өөрсдийнхэнтэйгээ салах ёс гүйцэтгэж бүрмөсөн явна гаж бодсончилон цог жавхлантайгаар хотыг орхин явж билээ.

Хээнцэр чинээлэг засалттай, зочдны өрөөнд хар хүрэн хилэнгээр бүрсэн буйдан дээр хорин гурав орчим настай эмэгтэй сууна. Нэр нь Марья Ивановна Однощекина.

- Яасан ч улиг болсон, хэвд цутгасан адил ижилхэн эхлэл вэ? Энэ зохиолчид гэгч үргэлжид л хээнцэр чинээлэг засалтай зочдын өрөө дүрсэлж эхлэх юм. Уншихаас дургүй хүрнэм! Гэж уншигч авгай уулга алдана байх. Уншигчдын өмнө хүлцэл өчиж, цааш өгүүлбээс: Хатагтайн өмнө, ялимгүй гунигтай царайтай хорин зургаа орчим насны эр зогсоно.

- За, за… Залуу хүн, тэгэхэдээ заавал ч үгүй ялимгүй гуниглаг царайтай, хорин зургаа очрим насны залуу хүн гарна гэдгийг нь би мэдэж байсан юм. Цаашаагаа юу гарах вэ? Мэдээж… залуу эр уянга шүлэг, учрал хайрыг хүсэхэд эмэгтэй нь бугуйвч худалдан авахуулах эгэл хүслээр хариулна. Үгүйбээс, эсрэгээр эмэгэтй нь уянга найргийг, эрэгтэй нь… Уншаад ч яах юм билээ! Хэмээн уншигч авгай уцаарлана.

Гэлээ ч гэсэн би үргэлжлэн өгүүлмүй. Залуу эр эмэгтэйгээс нүд салгалгүй ширтэн:

- Жигтэй амьтан минь, чамаас одоо үхээрийн хүйт даан байвч би чамд дурласаар л байна гэж шивнэнэ.

Ингэхэд уншигч тэвчээр алдаж:

- Эрлэгт өвчүүл гэж! Уншигч олныг, хээнцэр, чинээлэг засалтай, зочдын өрөө, за бас үхээрийн хүйт даасан, хэн нэгэн Мария Ивановчууд зэрэг янз бүрийн шал дэмий юмаар илбэдэх санаатай шүү ! гэж загнаж эхэлнэ.

Хэн мэдэхэв, уншигч таны хилэгнэл, зөв ч байж мэдэш. Таны буруу ч байж бас болно. Хэний зөв, хэний бурууг яагаад ч ялгаж болшгүй байгаа нь өнөө үеийн сайн чанар шүү дээ. Хулгай хийсэн хэн нэгнийг шүүж буй шүүгчид хүтэл хэн нь буруутанг: хулгай хийсэн хүн үү? Авахад амархан байсан мөнгө үү? Энэ хорвоод биеийг олон төрсөн шүүгчид өөрсдөө буруутай юу? Гэдгийг үл мэдэцгээнэм.

Ямар ч л атугай хэрвээ та нарын зөв байдаг юм бол би ч бас буруутан бус. Та нар миний энэ өгүүллэгийг сонирхолгүй, хэрэггүй гэж үзэж байна уу? Та нарын зөв, миний буруу гээд үзье л дээ… Тэгвэл бурууг минь зөөлрүүлэх нөхцөл байдлыг бас харгалз л даа.

Хагас сар халуун хумх намайг тарчлаан, би уйтгарлан байхад сонирхолтой бөгөөд зөвхөн хэрэгтэй юмыг би үнэхээр бичиж чадна гэж үү?

- Хэрвээ та халуун хумхаар өвчлөн байгаа бол бичих хэрэггүй.
- Тийм нь ч тийм… Гэхдээ олон тайлбар тоочихгүйн тулд намайг санаа сэтгэлээр унасны дээр өвчтэй байгааг мэн энэ үеэр өөр нэг зохиолч, бас л халуун хумхаар өвчилсөн гээд, гурав дахь зохиолчийн шүд нь өвдөхийн дээр гэргий нь тогтворгүй, дөрөв дэх нь гунилалд автсан байна. Тэгээд бид дөрвүүлээ бичихээ байсан гээд бодоод үз дээ. Сонин сэтгүүлийн хуудсыг юугаар дүүргэх гээ вэ? Уншигч та нар манай сонин сэтгүүлийг редакцид өдөр бүрий пүү пүүгээр нь ирүүлдэг тэр зохиолуудаар уу? Та нарын тэрхүү пүү пүү зүйлсээс чинь их л хичээж байж, яа яахав гэж үзэж хэдхэн граммыг ялгаж авна байх.

Мэргэжлийн зохиолчид бид цөмөөрөө, өнгөц шохоорогчид биш, харин жинхэнэ уран зохиолын хөлсний ажилчид юм. Тан шиг, таны ах дүү шиг, хадам эгч, дүү чинь шиг ийм л хүмүүстэй ижил бид хэдүүлээ билээ? Бид тэдний чинь л адил мэдрэл, гэдэс дотортой билээ. Таныг зовоож буй зүйл ч биднийг бас зовооном. Бидний уй гуинг маань баяр баясгалантайгаар зүйрлэшгүй их, хэрвээ бид хүсэх юм бол ажиллахгүй байх шалтаг өдөр бүрий олохсон. Өдөр бүр гэдгээ танд итгүүлье. Хэрвээ бид та нарын “битгий бич” гэснийг дагахад хүрвэл, хэрвээ бид цөм ядрал, уйтгар өвчинд автахад хүрвэл, өдгөөгийн ута зохиолыг хаагаарай даа.

Уншигч аа, гэвч түүнийг нэг ч өдөр хааж болохгүй. Утга зохиол маань та нарт өөдгүй, өчүүхэн, сонирхолгүй санагдавч та нарт инээд ч, хилэгнэл ч баяр ч төрүүлэхгүй байвчиг, утга зохиол маань өөрийн хэргээ хийсээр байгаа юм. Түүнгүйгээр болохгүй… Хэрвээ бид жагсаалаас гарч, нэг хурамд ч гэсэн байраа

орхивол  байрыг маань тэр дор нь тэрэгний морины хонхтой, инээдмийн малгайтай салбадай нар, муу профессорууд, муу өмгөөлөгчид болон баруун тийшээ, зүүн тийшээ гэсэн командаар өөрсдийн дурлалын эв дүйгүй явдлыг бичдэг юнкерүүд эзлэн авна.

Уй гунигийг ч халуун хомхийг ч үл харгалзан би бичих ёстой. Тасалдалгүй, чахадынхаа хэрээр, чадлынхаа хэрээр бичих ёстой. Бид цөөхөн, биднийг хуруу даран тоолж болно. Хүчин зүтгэгчид цөөхөн тэр  газар, богино хугацаанд ч гэсэн амралт авч ч болохгүй, авдаг ч ёсгүй.

- Гэлээ ч гэсэн ноцтойхон өгүүлэгдэхүүн сонгон авч болно биз дээ! Энэ Марья Ивановнагийн чинь хэрэг үнэндээ юу байна! Тийм үзэгдэл эргэн тойронд маань ховор байан гэж үү… ёстой асуудлууд орчин тойронд маань зөндөө л байна.

Олон асуудал, үзэгдэл байна гэдэг та нарын зөв, гэвч чухам юу  хэрэгтэй буйгаа заагаад аль. Хэрвээ та тийм л ихээр зэвүүрхэн буй юм бол өөрийгөө няхуур хүн гэдгээ, амьдрал минь маш нямбай гэдэгт намайг эргэлтгүй итгүүлээд өгөөч, надад заагаад өгөөч. Тодорхой шиг байж, заагаад аль! Эс тэгвэл таны ярьж буй асуудал, үзэгдлүүд ерөөсөө  үгүй аж, заримдаа хийх юмгүй болохдоо л та ул суурьтай юмны тухай хүүрнэн ярьдаг жирийн л нэгэн цайлган залуу гэж би бодох нь байна шүү.

Гэвч өгүүллэгээ дуусгах цаг боллоо.

Сайхан эмэгтэйн өмнө залуу эр  удаан зогслоо. Тэгээд цамц гутлаа тайлаад:

- Маргааш болтол хагацъя! Гэж шивнэв.

Дараагаар нь тэр буйдан сандал дээр сунан хэвтэж үстэй хилэн бүтээлгээр хучив.

- Эмэгтэй хүний дэргэд үү? Гэж уншигч гайхалд  орж энэ чинь тэнэг явдал. Жигшил төрүүлж байна. Хүүе цагдаа! Хянан шалгах  газраа! хэмээнэ.

Няхуур, зарчимч, гүн бодолд уншигчаа, яарах хэрэггүй, хүлээ, хээнцэр чинээлэг засалтай зочдын өрөөн дэх хатагтайг зотон дээр тосон будгаар  зурж, буйдан сандлын дээр хананд өлгөсөн байсан юм шүү! Одоо та нар  шавиагаа ханатал зэвүүцэж болно.

Цаас ч гэлэ эийм юмыг яаж тэвчинэ вэ? “Марья Ивановна” шиг ийм дэмий юмыг хэвлэж байна гэдэг чинь түүнээс илүү сайн материал үгүйгээс л болох нь  ээ. Тийм аж. Даруйхан үзэг, цаас аван сууж, өөрсдийнхөө  гүн гүнзгий, гойд сайхан санаагаа буулган гурван пүү  гартал бичиж, ямар нэгэн редакцид явуул Даруйхан сууж, бичицгээ!, тэгээд даруйхан явуул.

Тэгвэл тэнд бичсэнийг чинь буцаагаад өгнө.

**МАРЬЯ ИВАНОВНА**

Хээнцэр чинээлэг засалттай, зочдны өрөөнд хар хүрэн хилэнгээр бүрсэн буйдан дээр хорин гурав орчим настай эмэгтэй сууна. Нэр нь Марья Ивановна Однощекина.

- Яасан ч улиг болсон, хэвд цутгасан адил ижилхэн эхлэл вэ? Энэ зохиолчид гэгч үргэлжид л хээнцэр чинээлэг засалтай зочдын өрөө дүрсэлж эхлэх юм. Уншихаас дургүй хүрнэм! Гэж уншигч авгай уулга алдана байх. Уншигчдын өмнө хүлцэл өчиж, цааш өгүүлбээс: Хатагтайн өмнө, ялимгүй гунигтай царайтай хорин зургаа орчим насны эр зогсоно.

- За, за… Залуу хүн, тэгэхэдээ заавал ч үгүй ялимгүй гуниглаг царайтай, хорин зургаа очрим насны залуу хүн гарна гэдгийг нь би мэдэж байсан юм. Цаашаагаа юу гарах вэ? Мэдээж… залуу эр уянга шүлэг, учрал хайрыг хүсэхэд эмэгтэй нь бугуйвч худалдан авахуулах эгэл хүслээр хариулна. Үгүйбээс, эсрэгээр эмэгтй нь уянга найргийг, эрэгтэй нь… Уншаад ч яах юм билээ! Хэмээн уншигч авгай уцаарлана.

Гэлээ ч гэсэн би үргэлжлэн өгүүлмүй. Залуу эр эмэгтэйгээс нүд салгалгүй ширтэн:

- Жигтэй амьтан минь, чамаас одоо үхээрийн хүйт даан байвч би чамд дурласаар л байна гэж шивнэнэ.

Ингэхэд уншигч тэвчээр алдаж:

- Эрлэгт өвчүүл гэж! Уншигч олныг, хээнцэр, чинээлэг засалтай, зочдын өрөө, за бас үхээрийн хүйт даасан, хэн нэгэн Мария Ивановчууд зэрэг янз бүрийн шал дэмий юмаар илбэдэх санаатай шүү ! гэж загнаж эхэлнэ.

Хэн мэдэхэв, уншигч таны хилэгнэл, зөв ч байж мэдэш. Таны буруу ч байж бас болно. Хэний зөв, хэний бурууг яагаад ч ялгаж болшгүй байгаа нь өнөө үеийн сайн чанар шүү дээ. Хулгай хийсэн хэн нэгнийг шүүж буй шүүгчид хүтэл хэн нь буруутанг: хулгай хийсэн хүн үү? Авахад амархан байсан мөнгө үү? Энэ хорвоод биеийг олон төрсөн шүүгчид өөрсдөө буруутай юу? Гэдгийг үл мэдэцгээнэм.

Ямар ч л атугай хэрвээ та нарын зөв байдаг юм бол би ч бас буруутан бус. Та нар миний энэ өгүүллэгийг сонирхолгүй, хэрэггүй гэж үзэж байна уу? Та нарын зөв, миний буруу гээд үзье л дээ… Тэгвэл бурууг минь зөөлрүүлэх нөхцөл байдлыг бас харгалз л даа.

Хагас сар халуун хумх намайг тарчлаан, би уйтгарлан байхад сонирхолтой бөгөөд зөвхөн хэрэгтэй юмыг би үнэхээр бичиж чадна гэж үү?

- Хэрвээ та халуун хумхаар өвчлөн байгаа бол бичих хэрэггүй.

- Тийм нь ч тийм… Гэхдээ олон тайлбар тоочихгүйн тулд намайг санаа сэтгэлээр унасны дээр өвчтэй байгааг мэн энэ үеэр өөр нэг зохиолч, бас л халуун хумхаар өвчилсөн гээд, гурав дахь зохиолчийн шүд нь өвдөхийн дээр гэргий нь тогтворгүй, дөрөв дэх нь гунилалд автсан байна. Тэгээд бид дөрвүүлээ бичихээ байсан гээд бодоод үз дээ. Сонин сэтгүүлийн хуудсыг юугаар дүүргэх гээ вэ? Уншигч та нар манай сонин сэтгүүлийг редакцид өдөр бүрий пүү пүүгээр нь ирүүлдэг тэр зохиолуудаар уу?

Та нарын тэрхүү пүү пүү зүйлсээс чинь их л хичээж байж, яа яахав гэж үзэж хэдхэн граммыг ялгаж авна байх.

Мэргэжлийн зохиолчид бид цөмөөрөө, өнгөц шохоорогчид биш, харин жинхэнэ уран зохиолын хөлсний ажилчид юм. Тан шиг, таны ах дүү шиг, хадам эгч, дүү чинь шиг ийм л хүмүүстэй ижил бид хэдүүлээ билээ? Бид тэдний чинь л адил мэдрэл, гэдэс дотортой билээ. Таныг зовоож буй зүйл ч биднийг бас зовооном. Бидний уй гуинг маань баяр баясгалантайгаар зүйрлэшгүй их, хэрвээ бид хүсэх юм бол ажиллахгүй байх шалтаг өдөр бүрий олохсон. Өдөр бүр гэдгээ танд итгүүлье. Хэрвээ бид та нарын "битгий бич" гэснийг дагахад хүрвэл, хэрвээ бид цөм ядрал, уйтгар өвчинд автахад хүрвэл, өдгөөгийн ута зохиолыг хаагаарай даа.

Уншигч аа, гэвч түүнийг нэг ч өдөр хааж болохгүй. Утга зохиол маань та нарт өөдгүй, өчүүхэн, сонирхолгүй санагдавч та нарт инээд ч, хилэгнэл ч баяр ч төрүүлэхгүй байвчиг, утга зохиол маань өөрийн хэргээ хийсээр байгаа юм. Түүнгүйгээр болохгүй… Хэрвээ бид жагсаалаас гарч, нэг хурамд ч гэсэн байраа орхивол байрыг маань тэр дор нь тэрэгний морины хонхтой, инээдмийн малгайтай салбадай нар, муу профессорууд, муу өмгөөлөгчид болон баруун тийшээ, зүүн тийшээ гэсэн командаар өөрсдийн дурлалын эв дүйгүй явдлыг бичдэг юнкерүүд эзлэн авна.

Уй гунигийг ч халуун хомхийг ч үл харгалзан би бичих ёстой. Тасалдалгүй, чахадынхаа хэрээр, чадлынхаа хэрээр бичих ёстой. Бид цөөхөн, биднийг хуруу даран тоолж болно. Хүчин зүтгэгчид цөөхөн тэр газар, богино хугацаанд ч гэсэн амралт авч ч болохгүй, авдаг ч ёсгүй.

- Гэлээ ч гэсэн ноцтойхон өгүүлэгдэхүүн сонгон авч болно биз дээ! Энэ Марья Ивановнагийн чинь хэрэг үнэндээ юу байна! Тийм үзэгдэл эргэн тойронд маань ховор байан гэж үү… ёстой асуудлууд орчин тойронд маань зөндөө л байна.

Олон асуудал, үзэгдэл байна гэдэг та нарын зөв, гэвч чухам юу хэрэгтэй буйгаа заагаад аль. Хэрвээ та тийм л ихээр зэвүүрхэн буй юм бол өөрийгөө няхуур хүн гэдгээ, амьдрал минь маш нямбай гэдэгт намайг эргэлтгүй итгүүлээд өгөөч, надад заагаад өгөөч. Тодорхой шиг байж, заагаад аль! Эс тэгвэл таны ярьж буй асуудал, үзэгдлүүд ерөөсөө үгүй аж, заримдаа хийх юмгүй болохдоо л та ул суурьтай юмны тухай хүүрнэн ярьдаг жирийн л нэгэн цайлган залуу гэж би бодох нь байна шүү.

Гэвч өгүүллэгээ дуусгах цаг боллоо.

Сайхан эмэгтэйн өмнө залуу эр удаан зогслоо. Тэгээд цамц гутлаа тайлаад:

- Маргааш болтол хагацъя! Гэж шивнэв.

Дараагаар нь тэр буйдан сандал дээр сунан хэвтэж үстэй хилэн бүтээлгээр хучив.

- Эмэгтэй хүний дэргэд үү? Гэж уншигч гайхалд орж энэ чинь тэнэг явдал. Жигшил төрүүлж байна. Хүүе цагдаа! Хянан шалгах газраа! хэмээнэ.

Няхуур, зарчимч, гүн бодолд уншигчаа, яарах хэрэггүй, хүлээ, хээнцэр чинээлэг засалтай зочдын өрөөн дэх хатагтайг зотон дээр тосон будгаар зурж, буйдан сандлын дээр хананд өлгөсөн байсан юм шүү! Одоо та нар шавиагаа ханатал зэвүүцэж болно.

Цаас ч гэлэ эийм юмыг яаж тэвчинэ вэ? "Марья Ивановна" шиг ийм дэмий юмыг хэвлэж байна гэдэг чинь түүнээс илүү сайн материал үгүйгээс л болох нь ээ. Тийм аж. Даруйхан үзэг, цаас аван сууж, өөрсдийнхөө гүн гүнзгий, гойд сайхан санаагаа буулган гурван пүү гартал бичиж, ямар нэгэн редакцид явуул Даруйхан сууж, бичицгээ!, тэгээд даруйхан явуул.

Тэгвэл тэнд бичсэнийг чинь буцаагаад өгнө.

ТӨГСӨВ